## At aýak

Uly we paşşyk burun, kiçijik gözler, çykyp duran ýaňak süňkleri we göze görünmeýän gaşlar, bular, içiňi gysdyrar derejesinde eýesine tanyşdy. Aýna seretmäni söýmezdi, ýöne şu gün, özem düşünmeýän saý-sebäplerden ýaňa, aýna seredip doňup galanyny duýmandy. Owadan däldi, hat-da itiji sypaty bardy, muny bilýärdi. Ýaşy ýaňy otuzdan geçenligine garamazdan, seýrek goňrumtyl saçlarynyň arasynda, çal gyllar görünýärdi. Harmangül, uzyn we gödek barmaklary bilen, ýalaňaç başyndan sarkyp duran seýrek saçyny sypalaşdyrdyp, daraşdyrdy. Kellesini eýläk-beýläk towlap, aýnadaky sypatyny synlady. Göwnüne bolmasa, öňem uly ýüzi has hem ulalyp, öňdenem kiçi dodaklaryny has hem kiçi görkezýän ýalydy. Dessine gyňajyny daňdyda, bir ujyny agzyna gysdyragada, entäk hem ýagtalmadyk howla çykdy. Gyş başyndaky säher aýazynyň  içiňden geçip gelýän sowugyny duýmaýan Harmangül, egnindäki ýuwka köýnegi bilen ilerisindäki hajathana baryp geleninden soň, eline-ýüzüne suw degirip, hemişekisi ýaly, uzyn agaç saply sübsesini alyp, howlyny syryp-süpürmäge başlady. Ejesiz, ýetim ýetişen Harmangül, daýhan öýüň ýekeje gyzydy, we kakasynyň örän talap ediji we merhemetsiz terbiýesini alypdy. Çöle mal çykarardy, tomsuna guran ýabyň içinden gamyşam orardy, pagta ýekenlärdi, ýygardy, öýde duran mallar üçin gujak-gujak ot orardy meýdandan, tamdyra çöregem ýapardy, gyrkyma-da giderdi. Garaz, kakasy oňa "erkegiň" ýa-da "heleýiň" işi diýmän, bar zady etdirerdi, hamana, aýalyny dogrumda ýitirenini gyzyndan çykarjak bolýan ýalydy. Munyň üstesine, agşamlary, kakasynyň gazaply höňňürdilerinem diňlemeli bolýardy. Kakasynyň hereketlerine we dabranyşyna öwrenişendi, sebäbi çagalykdan "söýgi" näme, "mähir" näme görmändi. Özüniň çirkindigini bolsa, ýedi ýaşynda, mekdebe baran ilkinji gününde öwrenipdi. Gara gözlüje, duw-ak saç baglary bilen, arassaja geýim-gejimli klasdaş gyzlarynyň arasynda, ýaşyna görä uzyn boýy bilen, aran-satan bolup duran haly, ony, her hili ýiti sözleriň we gülkileriň merkezine öwrüpdi. Ýarym arassa, ýarym ütükli köýneklerinden, ýarym daralan saçlardan we ýarym yuwulan ýüzden, onuň ejesiz öýde ýaşaýanlygy bes-belli bolýardy. Mekdebi ýigrenerdi, has dogrusy, mekdepden gorkardy. Ýigrenç, bu güýçli duýgy, bu gyzjagazyň serçe göwni, beýle güýçli duýgylary götermäge ukyby ýokdy. Çaga akly bilen, mekdepde näme üçin üstünden gülünýänine, ýa-da her hili göwne deggiç lakamlaryň dakylýanyna düşünenokdy, ýekesirärdi. Muny oňa düşündirjek ne jora bardy onda, ne-de bir ýakyn adam. Sapaklaryň basymrak gutaryp, towuklarynyň we mallarynyň ýanyna barmagy arzuw ederdi. Soňky klaslarda, mekdebe alsa gelmäni goýan Harmangüliň öýüne, mugallymlar we mekdep ýolbaşçylarynyň argynsyz gatnamalary we bu gyzyň tekepbir kakasyna sansyz ýalbarmalaryň netijesinde, beýlekilerden iki ýyl gijem bolsa, ahyrynda orta bilimi tamamlandygy baradaky şahadatnamasyny gowşurmak başardypdy. Okuw gutardyşda, şahadatnama gowşurlyşykda, döw ýaly Harmangüliň ýanynda, çaga bolup görünýän boýy bilen mekdep müdiri, gyzyň elini gysyp şahadatnamasyny gowşuranda, gözüne ýaş hem aýlapdy. Gözi ýaşly mekdep müdiriň,"Ahyryn gutardyň köşek, ýoluň açyk bolsun" diýen çyn ýürekden sözleri, aslynda,"Asyl kynçylyklar indi başlar gyzym, berk durgyn" diýmegi aňladýardy. Obanyň çetindäki iň garypja öýüň keselbent ogly üçin, Harmangüli soralyp gelende, kakasynyň jogaby, "Aç saklamasaňyz bolýar, men razy", bolupdy. Toýsyz tomaşasyz geçipdi Harmangüliň durmuş toýy. Iki sanjak goýun bilen sowulypdy bir sadaka. Hemişeki düzgüninden hiç zat üýtgemändi, bar üýtgän zat, indi bir adama derek, baran öýünde dört

adama hyzmat etmeli bolupdy: häkimlikde işleýän gaýnatasyna, öýünde oturan gaýnenesine, mekdep okuwçysy baldyzyna we düşekden galman ýatan adamsyna. Gije-gündiz işde ýitýän gaýnatasynyň eli degmeýänligi üçin, el ýaly howlynyň içi dagynykdy. Ýadamany bilmeýän ýaş gelin, az salymyň içinde, hemme zatlary düzgün-tertibe getiripdi: Üzümleriň ýapraklary gyrkylypdy, ýer depilip yzyndan ojuk-bujuk ekilipdi, howlynyň içinde ýatan we nämä gerekligi belli bolmaýan köne maşynyň tigirleri, döwük pil saplary, deşilen gazan, köne-küşül matalar, we ýene onlarça çaň basyp ýatan gereksiz zatlar bir ýerlere ýitipdi. Takrap ýatan mellekde, indi bakja önümleri görünýärdi. Sanlyja aýyň içinde, howlynyň içinde ylgaşyp ýören üç-dört towukdan, jüýküldeşip ýören ep-esli jüýjeler emele gelipdi. Arassalanan we mör-möjeklerden tämizlenen towuk ketekde, towuklar indi hezil edip ýumurtga basyrýardylar. Agyr zynjyrlar bilen tut agajyna daňylan, horlukdan ýaňa tüýleri gaçyp, sakyrtgap ýatan itiň, ne sakyrtgalary galypdy, ne-de horlugy. Janaweriň, üýrüşem üýtgäpdi Harmangüliň eliniň degmegi bilen. Ysy kelläňe urup duran hajathananyň içi boşadylyp, ilerik gömülipdi we indi, birneme arassaçylyk duýulup, içinde oturarlyk bolupdy. Garypja howla jan giripdi. Sözüň göni manysynda, Harmangüliň aýagy düşüpdi bu öýe. Gelin bolup gelenine bir ýyl hem geçmändi, gaýnatasyny işinde ulaldyp, şäher merkezine ýakyn etraplaryň birinde uly wezipä belläpdiler. Öňem öýden ir çykyp, agşam giç sagatlarda öýüne dolanýan gaýnatasy, indi öýüne myhman bolupdy. Indiki ýyl, orta mekdebi gutaran baldyzy, ýokary okuw mekdebininiň synanyşyklaryny üstünlikli geçip, lukmançylyk institutyna okuwa başlapdy. Ol hem, indi ýokary okuw jaýynyň talyplar üçin öýünde bolýany üçin, diňe dynç alyşyklarda ugrardy ejesi öýüne. Adamsy hem, öz özünden açylyp gidiberipdi düşünilmesi kyn hassalygyndan. Indiki üç ýylyň içinde, bu garypja maşgalanyň depesinden rysgal ýagdyrypdy Biribar. Gaýnatasynyň yhlasy, çekýän halal zähmeti, ýokarlarda göze ilipdi, we şäheriň içinden gurulýan iki gat ýer jaýlaryndan biri berilipdi bu pukara adama. Bütin maşgala, obadaky garypja öýi taşlap, şähere, iki gatly, ýedi otagly kaşaň jaýa göçüpdiler. Taplanan adamsy, maşyn ussalarynyň biriniň ýanyna şägirt bolup işe başlapdy. Gynansakda, garaşylmadyk ryzk we bereket, täsirsiz geçmändi bu öýden. Sada we ýuwaş gaýnatasyndan zat galmandy, onuň ýerini, agzyny dolduryp gürleýän, gopbamsy we gödek adam tutupdy. Hökümetiň beren akja kaşaň maşynlarynyň biri getirip-alyp gidýärdi işine. Üstünden atyryň ysy urup duran, gymmat bahaly penjeklerde myhmanlar gelip gidýärdi onuň ýanyna, sylagy we hormaty artypdy. Mundan öň ady tutulmaýan, öýden çykmaýan ýuwaş gaýnenesini, indi her ýerik hudaýolylara, sadakalara we toýlara çagyrýardylar. Ilki başda, her hili bahanalar bilen gitmedik hem bolsa, öýüň ýaşulysynyň bir-iki agyz agyr sözünden soň, çagyrylýan ýerlere gitmäge başlapdy. Iki güniň birini toý sadakalarda geçirýän gaýnene, derrew hezzet-hormata öwrenişipdi. Köpräk gülmäge, gürleşmäge we gatnaşmaga başlapdy. Geýinmäge we gyzyl şaýsep dakynmaga ünsüni beripdi. Öňleri çüňkde busulyp oturan aýal, indi toýdur, sadakalarda ünsüň merkezine öwrülipdi. Hezil edip beýlekileriň gybatyny edýärdi. Wezipeli kakasynyň ýardamy bilen, ussaçylyk edýän Harmangüliň adamsy, hususy kärhanalaryň birinde, müdir kömekçisi edilip alynypdy. Indi olam, gymmat bahaly penjekde, akja köýnekde işe gidýärdi. Okuwyny tamamlap tamamlamanka, baldyzyny durmuşa çykarypdylar barly ojaklaryň birine. Öýüň ýaşulysy, ýekeje gyzyna maşyn sowgat beripdi toýunda. Hemme zat düzelişýärdi, göräýmäne. Diňe Harmangüliň az-owlak içi gysýardy. Ýaşlykdan agyr zähmete öwrenen gelin, şäher merkezindäki jaýlarynda özüni nirä urjagyny bilenokdy. Öňleri tow berilen ýaly ylgap ýören

Harmangül indi, işsiz sömelip ýören geline öwrüldi otyryberipdi. Özüni gereksiz duýýardy, bu öýde. Rysgal bereket tapan bu ojakda, birje zat kemlik edýärdi, bul-da agtykdy. Esasan hem, öýde tapdyrmaýan gaýnatasynyň, soňky döwürler bu babatynda nägileligi artypdy. Şäher hassahanalarynyň birinde, oglunam gelninem doly seljerişden geçirilipdi, we munyň netijesinde, kemçilik Harmangüliň adamsynda tapylypdy. Dogtorlaryňam aýdyşy ýaly, ýigitkä degen hassalyk täsirini ýetiripdi oglanyň saglygyna. Bu habara, bütin öý gynanypdy, esasan hem öý eýesi bilen, toýdan-toýa entäp ýören öý bikesi. Bu nägilelik git-gide artýardy öýde. Soňy bilen bolsa şeýle bir derejä çykdy welin, aýdyp-diýer ýaly däldi. Öýe myhman gelende, Harmangüli aýry jaýda oturdardylar, maşgala bolup gezelenje gidilende gelinlerine aýdylmazdy. Toý-tomaşa, Hudaýoly sadakalara asla alynyp gidilmezdi. Hamana gelinlerini, ile görkezmäge utanýan ýalydylar. Gaýnenesini, gelinlerinde günä ýok halyna, önelgesizligi gelninden görerdi we igenmeleri artypdy. Heranda haçanda muny gelinlerine ýatlatmany borç bilýän ýalydy. Başda bir neme göwün eden hem bolsa, Harmangül muňa-da öwrenişipdi dura-bara. Hiç kim oňa hiç zat düşündirenokdy, onuň pikiri bilen hiç kim gyzyklananokdy, hat-da adamsy hem soňky döwürler, gijeleri ýitip ugrapdy. Bir gün bolsa öýde, iki güni ýokdy. Iki sany hyzmatçy gyz tutulypdy öýe, biş-düş üçin. Öýüň naharyny hem indi başga birileri bişirýärdi. Öýüň ýaşulysy salamyny almany goýupdy, görüşenlerinde. Öý bikesem soňky döwür örän sowukdy Harmangüle. Käteleri, ýeke özi aglar goýardy. Uzak wagtlap öýkelemäni hem başaranokdy. Günleriň birinde, obadan ýas habary gelipdi. Kakasy tarpa-taýyn aradan çykdyda-da oturyberipdi. Däp dessura laýyklykda kakasynyň ýasyny sowmak üçin oba gaýdypdy. Ýol boýy göz ýaş döküp gidipdi bu rehimsiz adam üçin. Üçüni we ýedisini sowup, yzyna, şähere gaýdypdy. Kakasynyň ýasyna gaýynlaryndan biri hem gelmändi, görünmändi. Gaýta, gelinleriniň gelenine gahar edýän ýaly, gelen güni agşam öý eýesi höňňürdäpdi Harmangüle bir bahana bilen. Näme üçin sögülýänine düşünmeýän Harmangüliň ýanyna, şol gün agşam gaýynenesi gelip, “Gyzym, sen obaňa dolanda, arkaýyn sowuşdur kakaň ýasyny, kyrkyny sow, alty aýlygyny we ýylyny sow. Bizi alada edip oturma, biz seni özümiz çagyrarys, oňa çenli bolsa, sen obada öýüňdejik boluber, mal-halyňa seredişdir, ýasyňy sow, gerekmejek zatlaryňyzy satyşdyr kakaňdan soň” diýip, köşeşdirdi. Ertesi günem, bigörk gelnini ugradyp göýberipdi birinji uçar bilen oba, yzyna. Harmangül oba dolanypdy, merhum kakasynyň öýüne. Kakasynyň kyrky sowulypdy. Günler geçip hepdä öwrülipdi, hepdeler aýlara öwrülipdi. Gaýynlaryndan hiç bir habar ýokdy. Bütin oba bu çirkin gelniň gepini edýärdi. Harmangül, bu geplere aldyranokdy. Kakasyndan galan köne maşyny satyp, onuň ýerine sagmaly sygyr alypdy. Ýene birnäçe zatlary satyşdyryp bakymlyk öküz bilen birnäçe maýda mal edinipdi. Melleginde hemme zat ýetişýärdi. Öküzini semredip satyp ýerine iki öküzçe alypdy. Howsalaly we gamgyn pikirleri agyr zähmet we der bilen ýeňýärdi. Başda ýekesiränem bolsa, bu duýgy oňa ýat bolupdy. Köpelen sygyrlary we öküzleri bilen gürleşerdi. Obanyň adamlary bilen gatnaşanokdy. Bir gün şäherden hat gelipdi. Okap-ýazyp bilýänine garamazdan, ýazylan zada düşüner ýaly däldi. Örän resmi dilde ýazylandy hat, gol we peçat bardy ýüzünde. Öýe gerek zat üçin şähere çykanda, bazardaky satyjylaryň birine okadyp, näme diýilýänine düşünipdi. Hatda, adamsynyň ýazan arzasyna salgylanyp çykarylan kazyýetiň karary esasynda, bu maşgala bagynyň bozulýandygyny ýazýardy. Harmangül, şeýdip, aýrylyşan aýal bolup oturyberdi. Içinde, bu babatda birjigem gynanç ýokdy. Bar edeni, şol gün şäherden gelip, aglapdy, iň soňky sapar. Ertesi gün hiç zat bolmadyk ýaly bolup işine dowam edipdi. Hat-da gyňajyny hem

aýyrmandy. Gyşyň güni, ertir bilen ýuwka köýnekde howly süpürip oturşyna, kalbynyň asudalygyny duýýardy. Biraz wagtlyk durup, daş töweregine esewan etdi, hemme zat ýerbe-ýerdi, düzgün tertip içindedi. Maňlaýyna ýygnanyşan deri syrdyda, işine dowam etdi. Öküz we ýumurtga satyp, ony muny edip ýygnan puluna, ilerisindäki, mellegine degip duran ýeri satyn alypdy. Birnäçe ýylyň dowamynda, mekgedir, bugdaý ekip ýetişdirip tabşyrypdy bazarlara. Gijesini gündiz edip işleýän Harmangül, gysga wagtyň dowamynda ýene-de üýşen puluna, obanyň suwly ýerinden giň mülk ýer satyn aldy. Bu ýerini üzümçilik edipdi. Şeýle bir üzümler ýetişýärdi bu ýerde, tarypyny edip gutarar ýaly däldi. Çakyr zawotlary, Harmangüliň üzümi üçin adata bir-birlerini gemirmäge-de taýýardylar. Harmangül, giden mülküň hötdesinden ýeke özüniň gelip bilmejegine düşünipdi we obanyň adamlaryny hakyna tutup işledip başlapdy. Özüni aýaman işleýärdi. Ýaňy üzümçiligi aýaga galdyryp ýören döwürleri, Harmangüliň mydama meýdandalygyndan peýdalanan ogrular, onuň öýüne girip, ejesinden galan sandykda duran puluny ogurlapdylar. Şondan soň, telekeçilik edip gazananlaryny öýde dälde, bankda saklamaga başlapdy. Ýylda alýan mülk ýerlerine indi adyny agzan bakja önümlerini hem ýetişdirmäge başlapdy. Ýakyn obalaryň adamlary Harmangüliň elinde işleýärdi indi. Daýhan eliniň güýji ýetmeýän işlerini bitirmek üçin bolsa, bankdan oba-hojalyk önümçilig üçin açylan ýeňilleşdirilen karz serişdesini alyp, oba-hojalykda hökmany bolan birnäçe agyr tehnikasyny satyn alypdy. Önümçilig artýardy, indi Harmangüliň elinde alty ýüze golaý adam işleýärdi. Elinde işleýän diňe daýhan däldi, şahsy kömekçisi bolup işleýän, geçenlerde mekdep müdiri bolan we dört çagasy bilen dul galan, Harmangüliň klasdaşy, dogumly Aýnadan başga, bu giden önümçiligi kanuna laýyklykda ýöretmek üçin elinde hukuk maslahatçysy, iki sany ökde hasapçysy, üç sany işe ýolbaşçylyk edýän agronom kömekçileri, azyk senagat ugry boýunça daşary ýurtda okap gelen bir tehnology, bir laboranty, we iki sany işeňňir mehanigi bardy. Gysgaça aýdanymyzda, Harmangül daşyny, ylymly we bilimli adamlar bilen gurşapdy we bularyň goşandy iňňän uludy. Bu işeňňir geliniň baýlygy we pullary barada diňe ýaltalar gepini edenokdy. Her hili ýalan ýaşryk rowaýatlaryň sany köpelýärdi ýyl-ýyldan. Nämemişin, “Harmangüliň on sandyk dolusy sap altynlary barmyşyn, howlusynda gömülgimişin”, “Harmangül, ruhuny şeýtana satanmyşyn, ýerine bolsa, aňyrsy görünmez baýlyk soranmyşyn”, “Harmangüle, jyn-arwahlar, hemme zady öňünden habar berýämişin, şonuň üçinem ol, indiki ýyl näme ekmelidigini, nämäniň gymmatlajakdygyny bilýämişin” we şuňa meňzeş ýene onlarça gybatlar bardy ýakyn obalarda. Ýyllaryň dowamynda Harmangüliň gapysyndan gelmedik ýokdy, bularyň arasynda, keselli çagasyny göterip gelenlerem bardy, söwda teklipleri bilen gelen aňyrsy bilinmeýän kezzaplaram bardy, karz sorap gelýänler, bir zadyny satjak bolýanlar, çagasyny daşary ýurda okuwa ugratmak üçin ýardam pul sorap gelýänler, iş sorap gelýänler, hat-da Harmangüle durmuş gurmagy teklip edip gelýänlerem az däldi. Her kim, bu ýeke ýaşaýan işeňňir gelinden peýdalanjak bolýardy. Her hili kezzaplary we ýalançylary gapydan kowmak üçin, Harmangül, obanyň ady belli ýaş daýaw pälwanyny, öýünde goragçy edip işe-de alypdy. Günleriň birinde, şäherli gaýnynyň aradan çykandygyny eşidipdi. Ýas gyňajyny atynyp, gaýynlaryna görünipdi. Ýas ýere baranynda, hassa gaýynenesi zordan ýerinde turup, Harmangüli bagryna basyp, “gelnimjan” diýip aglapdy. Harmangüli bu öýden kowanlaryndan soň, baý öýüň gyzyny gelin edinendiklerini, we ol gelin, özüniň “ot ýakdyrmaz”, we pul sowma häsiýeti bilen, ol öýe örän agram salandygyny soň eşidipdi. Çarhy pelek aýlanyp durdy, hiç zat ýerinde duranokdy. Ýörite gurulan

ýyladyşhanalarda, gyş ýaz diýmän, ýylyň her wagtynda ýetişdirilen miwe we bakja önümleri, ýerli bazarlara sygmansoň, Harmangül bulary, Rusýa, Owganystana, we Gazagystana eksport edýärdi. Önümçilikde gazanan uly üstünlikleri üçin, telekeçilik birleşiginden baýragam gowşurylypdy Harmangüle. Telewideniýeden gelip, näçe ýalbarsalarda, göni ýaýlyma çykmagy red edipdi, we öz ýerine telewideniýede çykyş etmäge, şahsy kömekçisi, dilebar Aýnany ugradypdy. Dowamly hereketdedi Harmangül, durmakdan, gamly pikirlere batmakdan, özüniň ýekedigini ýatlamakdan gorkýan ýalydy. Öz obasyna we goňşy obalara hemaýatkär kömekleri az edenokdy. Höwes bilen garybrak öýleriň ogullaryny öýlendirmäge, gyzlaryny çykarmaga ýardam ederdi. Hukuk maslahatçysynyň maslahaty netijesinde, gerekli resminamaly alyp, obalarynda uly, ýigrimi dört sagat işleýän dermanhana-da açypdy. Her ýerde ýöremäge ukyply maşynlary bolsada, owadan Ahal-teke atyň üstünde mülküni aýlanmagy söýýän bu uzyn boýly, satanlak, edermen we mert aýala, oba, “At aýak” diýip at dakypdy.

## Bize bürünjem bolýa...

Ýatan ýerinden maşynlaryň sesini eşidýärdi. Endamyny agyr duýýardy. Misli gurşundan guýulan ýaly. Her gün irden şeýle duýardy özüni. Muňa öwrenişiklidi. Zordan ýerinden turup, çep tarapyna çala agsaklap, hajathana tarap ýöräp ugrady. Hemişekisi ýaly, çep aýagynyň dyzynda we dabanynda çalarak sanjy duýýardy. Diňe irdenlerine görkezerdi özüni alan şikesleri. Arkasyndaky äpişgeden, kiçijik otagyň içine dökülýän gün yşygyndan, güniň eýýäm doly dogandygyny aňypdy. Bu günem gijä galandygyny kabul etdi. Hajathanadan çykyp, elini-ýüzüni ýuwmak üçin el ýuwaryň ýanyna bardy. Özüni entägem agyr duýýardy. El ýuwaryň aýnasynda öz keşbini synlady: Goýy goňur küdr saçly, çekik gözleri, azrak ösen, gür sakgally, öküziňki ýaly ýogyn boýunly, çigin-çigin bogunly, dykyz we orta boýlydy. Bu keşbi, aýnada her gün görýärdi, ýöne her sapar, bu keşbi birinji sapar görýän ýaly, ýa-da boljak bir üýtgeşmä garaşýan ýaly siňe serederdi. Ýüzüni siňe synlady, saçlarynyň arasynda aklaram görünýärdi, dogrusy ýüzem indi öňküler ýaly ter däldi, ýadawlyk görünýärdi ýüzünde. Otuz ýaşyndady. Ýüzüni sabynladyda, gysdanman, üç günlük sakgalyny syrdy. Dişini ýuwdy we yzyndan ýyljak suwa duş aldy. Ýörite gutujykda duran birnäçe dermanly çüýşeleriň arasyndan, agyry kesiji dermanlaryň bir-ikisini içdide, ýogyn we küdr saçlaryny daraşdyryp bolup, nahar bişirilýän otaga bardy. Sowadyjydan ýedi sany ýumurtga, ýarym kakadylan şöhlat, bişirilen süýdi we gök önümleri çykaryşdyrdy. Ýumurtgalary, suwly gaba goýup, gaýnatmak üçin oduň üstüne ýerleşdirdi. Düýn alnan, ýöne entägem terligini ýitirmedik demir ýol çöreginden dört deňje bölek kesdide, ikisiniň üstüne ýarym kakadylan şöhlaty, bir iki bölek sogany, ýarym pomidory, kelemiň bir iki ýapragyny ýerleşdirdide, galan iki bölek bilen bularyň üstüni ýapyp, inçejik nahar paketlerine doladyda, ýörite dörtburç nahar gaba salyp goýdy. Bişirilen süýtden uly bulgury doldurdyda, duran ýerinde içdi. Ýumurtgalar gaýnaýança, telewizory çatdyda, habarlary diňledi. Gaýnan ýumurtgalary, gyzgynlygyna ýekän ýekän ardyp, duza batyryp iýdi. Serilgi duran türgenleşik eşikleriň arasyndan, ysgap görüp, deriň ysy azrak gelýän bir jübüdini, sport üçin niýetlenen äpet sumkasyna saldy. Türgenleşik eşiklerinden başga, bu sumkada, taýýarlap goýan şöhlatly sendwiçi, iki litrlik gapda arassa suwy, der süpürmek üçin uly süpürgiji, sabyny,

türgenleşikde ulanýan goşar baglary, bil bagy, aşagy ýörite galyňlaşdyrylan agyr atletika aýakgaby, bir-iki sany birinji kömek dermanlary bardy. Haýal ädimler bilen, gysdanmanjyk duralga bardy we birinji gelen awtobusa mündi. Agyr atletikada, gysdanmak ýa-da howlukmak diýmek, şikes diýmek bolýanlygy üçin, bu sportuň türgenlerinde, işlerini we hereketlerini, hemişede gysdanman, agyrdan alyp etme endikleri döreýär. Türgenleşik ýeri, bary ýogy, üç duralga ötede-di we awtobuslaryň bary barýardy ol ýere. Inlek, daýaw ýigidi, awtobusda synlaýan az däldi. Mälik, bu bakyşlara öwrenişendi. Käteleri bolsa, ony ýaýlymda, halkara ýaryşlarynda gören adamlar, onuň adyny tutup salam hem berýärdiler. Üstünlikler arzuw edip, oňa buýsanýandyklaryny aýdýardylar. Gerekli duralgada düşüp, türgenleşik toplumyna ýöräp bardy. Toplumyň içine girenden, tanyş bolan agyr demirleriň ýere degip çykarýan seslerini, türgenleriň günäkär seslerini we tälimçileriň emir ediji sesleri eşidilýärdi. Içerik girenden, gara der içinde ýarym ýalaňaç türgenleriň, türgenleşik geçip oturanlaryny gördi. Türgenleşik ýerine mahsus bolan ysy, yhlas bilen içine, öýkenini dolduryp çekdi. Olaryň salamyny alyp, töre, eşik çalşylýan otaga tarap ýöredi. Ýol boýy, ýaş türgenleriň salamyny alyp, tälimçilere bolsa salam berip geçdi. Ýuwaş-ýuwaş, damarlarynda ganyň aýlanyşynyň tizlenýänini, ukudan oýanybilmän gelýän bedenine güýç gelýänini duýdy. Şähdi açylyp, gözlerindäki soluk yşyk ýitileşdi. Ynha, onuň söýgüli tälimçisi, saçsyz, gysga boýly Ahmet Nazarowiçi, hemişeki oturgyjynda, şol bir oturyş şeklinde oturanyny gördi. Ony görenden, yza galak okuwçylaryň, mekdebi gutaranda, ýolda-yzda mugallymlaryna duşanda ýüzlerinde peýda bolýan günäli ýylgyryşyndan birini ýasadyda, dogumlyja:

-*Salam mugallym,* diýdi.

-*Geldiň-mow ýaltagözel?* Mäligiň uzadan elin gysyp salamlaşdyda, *bol çaltrak, näme ýöne sallanyp ýörsüň, täze gelen gelin ýaly. Iki minut berýän, ylga,* diýip, eliniň tersi bilen duran Mäligiň buduna ýelmäp aldy oturan ýerinden. Mäligiň, tälimçisiniň bu urgusyndan goranjak bolup, eden hereketine ýakynda oturanlar gülüşdi. Yzynda hüňňürdäp galan tälimçisiniň sözlerini, gulagynyň düýbünden geçirip, eşik çalşylýan otaga girdi. Sabyrlylyk bilen üstüni çalşdy, oturyp aýakgabyny geýip otyrka, diwarda, ýelmegli duran we saralyp giden köne suratlara gözi düşdi. Käbirleriniň ýüzünde, garaja nokatjyk bolup görünýän siňegiň yzlary bardy. Agyr atletika dünýäsine ýaň salan türgenleriň suratlarydy bular. Olaryň arasynda, gür saçly begenip gygyryp duran Altymyrat Orazdurdyýewiň, uzyn boýly Wlasowyň, inlek Wasiliý Alekseýewiň, çigin-çigin bolup duran Wardanýanyň, grek Dimasyň, kiçijik boýly Halil Mutlynyň, äpet, eýranly rekordsmen Huseýin Ryzazadanyň we başgada onlarça, agyr atletika dünýäsinde uly yz galdyran, dünýä derejesinde türgenleriň suratlary bardy. Bu suratlar, bu otagyň diwarlaryna, ýöne ýere ýelmenmändi. Bu, ökde tälimçileriň, inçe psihologiki tilsimidi. Türgenleri, yhlaslandyrmak üçin ýelmenendi bular. Olara, bu ýerik näme üçin gelendiklerini, näme üçin agyr türgenleşiklere döz gelýändiklerini, ýüzlerçe şikesler, durmuş kynçylyklary, maddy ýetmezçilikler, ýadawlyklar, we ýene-de onlarça başga meseleler bilen göreşmegiň netijesinde, nämelere ýetip boljakdygyny ýatlatmak maksatlydy bu suratlar. Türgeniň sönýän yhlasyny, demire bolan söýgüsini täzeden möwç aldyrmak üçindi. Suratlarda ýylgyryp duran ussatlaryň aňyrsynda, gör näçe göz ýaşlary, näçe şikesler, yzalar, agyrylar, psihiki döwülmeler, ýigrençler, ýadawlyklar we tonna tonna derler ýatyrdy diňe olaryň özi bilýärdi. Hemme zat, bu birnäçe sekuntlyk iş

üçindi. Götermek. Ýyllaryň zähmeti, ýyllaryň deri, bary ýogy birnäçe sekunda sygýardy. Bu birnäçe sekuntdan başga hiç bir zadyň ähmiýeti ýokdy. Hiç kimi, seniň çekenleriň gyzyklandyranokdy. Her kimi, tälimçileriňi, ýakynlaryňy, muşdaklary, habarlar gullugyny, dünýäni gyzyklandyrýan ýekeje zat: götermegiň. Göter, onsoň gürläber. Onsoň, her kim seniň türgenleşigiňi, seniň tilsimleriňi we tehnikaňy öwrenjek bolar, seniň ýagdaýyň soralar, seniň çeken kynçylyklaryň bilen gyzyklanarlar. Sen, diňlenersiň. Sen, sylanarsyň. Sen, söýülersiň. Ýöne, ilki bilen, göter. Boks, Tennis, Futbol, ýa-da beýleki sportlar ýaly, pully sport däldi agyr atletika. Iň agyr we iň şikesli, howply sportdygyna garamazdan, türgenleriň sanlyjasy üstünlikler gazanardy bu sportda. Başa-baş göreş sportlarda, haýsydyr bir saý-sebäpleriň netijesinde, türgen taýýarlykly däl hem bolsa, ýaryşdaka, eger garşydaşy ýalňyşsa, taýýarlyksyz türgeniň, ýeňme mümkinçiligi bardy. Toplumlaýyn sportlarda-da, meselem futbolda, eger türgenleriň biri taýýar bolmasa, beýlekileriň kömegi netijesinde, topar ýene-de ýeňiş gazanyp bilýärdi. Agyr atletikada, beýle däl. Demir, hiç ýere bytnanogam, agramam üýtgänok, hiç haçan ýalňyşanogam. Sport aýakgabyny gowuja berkidip, oturan ýerinden, döwletliler öýündekä, mugallymlarynyň biriniň öwreden dogalaryndan birini okadyda, ellerini ýüzüne syldy. Bu däbini, türgenleşige başlan ilkinji gününden bäri dowam etdirip gelýärdi. Agyr bil bagyny, egnine atdyda, eşik çalşylýan otagdan çykdy.

*-Anha, gelinjik çykdy ahyr otagyndan, bol hany, sülmüräp ýörmede, bu günki işiňi bilýäň dälmi? Üç-üçden silkimi işle, 100-den başla, 160-a baraý, özüňi gowy duýsaň, 170 baryp gör birje sapar. Soň, iki ikiden işle, silkme tutuşly ýerden goparmany. 150-den başla, 210-dagy bar. Özüňi gowy dusaň, birje gezek 220-ä bar. Soň, egniňe goýup, silkme tutuşly, ýokaryk çykarmany işle, 120-den başla, 180, 190-a dagy bar. Bol hany, Şirhan, ýaltanma, güýçliräk çek özüňe.*

Ahmet Nazarowiçiň bu sözleri onuň gulagyna aýdym bolup eşidilýärdi. Etmeli işini, galdyrmaly agramyny, bir-iki hepde öňünden ýazyp bererdi tälimçisi, we Mälik ony derrew ýat tutardy, şonda-da, tälimçiniň kalby, bulary türgenleşikden öň, türgene gaýtalamasa, arkaýyn bolup bilmezdi. Eginlerini we bilini oýnaşdyryp, maşklar etdi. Oturyp turdy, duran ýerinde aýaklaryny döşüne ýetirip bökdi, egilip galyp bilini gyzyşdyrdy. Boýnuny we topuklaryny towlaşdyrdy, dyzlaryny owkalady. Getiren suwundan bir owurdum içdide, işine, türgenleşige başlady. Agyrlyklary dakman, uzyn 20 kilelik grifiň özüni alyp, silkip alýan ýaly hereketler etdi. Ýuwaş-ýuwaş agyrlyklary dakyp, ýerden silkip goparyp başlady. Her bir hereketi, ýyllaryň türgenleşigi netijesinde, ýontulandy. Sarp edýän her bir kuwwaty, hasaplydy. Hiç bir hereketi artyk, ýa-da gereklisinden kem däldi. Ştanga, millimetr derejesinde, barmaly ýerine takyk baryp, ýyldyrym tizliginde ýokary galdyrylýardy. Halkara derejesinde sport ussadynyň bu takyk hereketleri, ýaş türgenleri özüne aňk edýärdi. Türgenler dägy näme, tälimçilere çenli, ünslerini Mälige beripdiler. Hamana, gudrat görýän ýalydyrlar. Göterişi, tehnikasy, mizemezdi. Owadandy. 150, 160 kilelik agyrlyklar, ýyldyrym tizliginde, hiç hili agyrlyklary ýok ýaly galdyrylýardy. Daşyndan, şeýle ýeňil görünýärdi. Hakyky sport ussadynyň elinde, iş şeýlede görünmelidi.

*-Barjakmy?*

-*Baraýyn, mugallym.*

170 kilä eltdiler ştangany. Mälik, barmaklaryny abaýlap gysdy ştangany, we biraz salym çommalyp oturdy, ýokaryk seredip. Arkasynda deriň yzlary bardy eşiginde. Eginleriniň, elleriniň, aýaklarynyň muskullary çişip, gadymy grek küýzeleriniň daşyndaky çekilen göreşijileri ýatladýady. Taýýarlygyny duýansoň, demini tutdyda, galdyrdy 170 kiläni. Meselesizdi. Taşlady, türgenleşik toplumynda el çarpyşmalar eşidildi. Şeýdip, türgenler bir-birine ruhy goltgy bererlerdi agyr agramlar göterilende. Ahmet Nazarowiçiň, oňaýlaýan sesi eşidilýärdi.

-*Mälikjan, çekdä egniňi ýokarrak, ýene egniň yza galýar, aýagyň gowy işledi, egniň çekilenok, agaç ýaly bolup dursuň. Çek gatyrak eginleriň, gulagyň düýbüne eltsene şolaryň,* Mälik näçe ussat bolsada, Ahmet Nazarowiçiň bu sözleri ony mydama has hem ussatlaşmaga ýer bardygyny ýatladyp durardy. Daşyndan mizemez bolup görünýän göterişiň, diňe hakyky ussat tälimçiler ýalňyşlyklaryny görüp bilýärdiler. Ahmet Nazarowiçiň gözünden sypýan zat ýokdy. Ýylgyryp, dynç alyp oturan ýerinden, kakasy ýaly görýän tälimçisiniň diýenlerini diňledi. Onuň dogry diýýänini özem bilýärdi. Eginlerini doly çekip ýetişmändi şu sapar. Özüni gaty gowy duýýardy.

-*Mugallym, 175-e baraýsam nädýä?*

-*Galan işe güýç galarmy?*

-*Taparys, mugallym.* Mugallymyň özi dakdy duran 170 kilelik ştanganyň her tarapyna 2,5 kilelik agyrlyklary. Mälik, ştanganyň başynda bir sellem oturyp, demini tutdyda, edil hälki göterişi ýaly, silkip galdyrdy 175 kiläni. Her kim çapak çalýardy.

-*Şeýtsene hanogul, egniňi çekmeli, gördüňmi, ynha munyň bolýa, birinjiň bolsa, täze gelen öwrenjäniň göterişi ýaly. Başyňda taýak aýlap durmasaň, uklajak bolup ýörsüň Ýaltagözel diýsäni.* Ahmet Nazarowiç, oglundan eziz görýän türgeniniň, bir tarapdan arkasyny owkalap berýärdi, beýleki tarapdan durman gürleýärdi. Bu onuň, begenjini görkezýärdi. Gaharly wagtlary, onuň agzyndan bir sözem alyp bolanokdy. Mälik demini dürsäp, türgenleşigiň ikinji bölegine taýýarlyk görýärdi. Derden myjjyk bolan eşigini çalşyp, başga eşik geýenden soň, ýerden, silkme tutuşly, ştangany biliňe çenli göterip ýere goýma türgenleşigine başlady. Ýeňilden başlap, iki-ikiden gaýtalap göterip, Ahmet Nazarowiçiň diýen agramyna bardy. 210 kilänem alyp, türgenleşigiň üçünji bölegine taýýarlyk gördi. Ýan golaýynda türgenleşik geçip oturan ýaş türgenler, Mäligiň her bir hereketini, gözleriniň gyýtaklary bilen synlaýardylar, we özlerine gerek ýerlerini belläp alýardylar. Bu 96 kilelik, bir gram ýagsyz, dym-dykyz, muskul bolup duran bedenli, halkara sport ussadynyň türgenleşigini synlamak, aýratyn lezzetdi dogrusy. Köp ýaş türgenler, agyr türgenleşiklerini tamamlansoňam, dynç alyşa gitmegiň ýerine, ýadaw hallaryna, türgenleşik toplumda galyp, Mäligiň türgenleşiklerini synlardylar, we köp zatlary öwrenerdiler. Tälimçiler, käteleri bu sany köpelýän tomaşaçylary kowmalam bolýardy toplumdan. Türgenleşigiň üçünji böleginem, aňsatlyk bilen ýerine ýetiripdi. Bu gün, dogrudanam, özüni güýçli duýýardy. Agyr türgenleşikden soň, gidip, ýeňilräk maşklar bilen, oňurgasyna we bedeniniň beýleki böleklerine düşen agramlary gowşatmaga goýuldy. Ýokarda berkidilen galyň ýüpden ýapyşyp, elleriniň güýji bilen

ýokaryk dyrmandy, özüni çekdi, uzynlygyna we ýokarlygyna bökdi, asylyp durdy bir sellem. Soňam, haýal ädimler bilen, ýuwunmaga gitdi. Depesinden ýyljajyk suw akydyp, arassalandy we nerw damarlaryny dynç aldyrdy. Ýuwunyp çykyp, öýden getiren, şöhlatly sendwiçlerini, gysdanman, hezil edip iýdi. Bu ony, günortan naharyna çenli dok saklamalydy. Toplumda, türgenler üçin demlenip goýulýan, derman otly, gök we gara çaýdan ganyp içdi. Agyr türgenleşigi geçirenine garamazdan, özüni ýeňil duýýardy. Türgenleşik, günde iki wagtynady. Irdenki türgenleşigini gutarypdy, indi öýlänkisine gelmelidi, öýlän, sagat dörtlere. Ahmet Nazarowiç bilen sagbollaşandan soň, sabyrly ädimler bilen sport toplumyndan çykdy. Sagat, ýaňy on bir bolupdy. Güýzüň başydy, ýöne tomus, ýerinden aňsat çekiljege meňzänokdy. Duralga baryp awtobusa garaşdy. Az wagtdan, eýýäm öýündedi. Sowadyjydan, pyrtykal suwuny çykaryp, ganyp içdi. Türgenleşikde, myjjyk bolan eşiklerini çykaryp serişdirdi, boşan suw gabyny we nahar gabyny ýuwuşdyryp, öýlänki türgenleşige bir zatlar taýýarlaşdyryp, sowadyja salyp goýdy. Tutyny doly ýapyp, otagyny doly garaňkyladandan soň, ýeňiljek öý eşigini geýip, ýatmak üçin düşegine geçdi. 95 kilede ýaryşlara gatnaşýardy. Bu kilede, dünýä çempionatlarynda baýrakly ýer almak üçin, iň azyndan, silkmede 180 kile, ýerden goparyp, döşüňden itmede-de 230 kile görkezmelidi. Mälik muny başarýardy. Ýöne geçen iki ýylda, bu kilede, örän zehinli we güýçli türgenler çykyp, gaty agyr agramlar alyp, Mälige baýrakly orny ýetirenokdylar. Iki ýyl bäri altyn almak üçin dünýä çempionatyna gatnaşypdy, bürünjem alybilmändi. Lapy keç bolup gaýdypdy. Bu ýyl Mälik otuz ýaşapdy, we güýjüniň gaçmaýanyny duýýanam bolsa, tizliginiň düşýändigini, öňküleri ýaly, çeýe däldigini aňýardy. Şahsy rekordy, silkmede 182 kile, goparmada bolsa 231 kiledi. Bu ýyl silkmede 178-180 kiläni almagy niýetleýärdi. Goparmany bolsa 235 kilä baryp görmegi meýilleşdirýärdi. Her edip, hesip edip, bu ýyl hökman, baýrakly orny eýelemelidi. Iň bolmanda bir bürünç medalyny göterip gaýtmalydy. Sebäbi, geçen ýylky, çep aýagyna alan şikesi, onuň, öňdenem ýeňil däl durmuşyny has hem agyrlaşdyrýardy. Bu agyrylar, öňleri käteleri duýulýardy, soňky döwürlerde bolsa, gündelik agyry kesji dermanlaryň birnäçesini içmän, dogry-dürüst ýöräbem bilenokdy. Bu agyrynyň, oňurga geçýän halatlaram bolýardy. Düýn agşamky buglan, iki towugynyň biri, öýlän nahary üçin sowadyjyda durdy. Turyp, gyzdyraýmalydy. Öýlanlik, türgenleşikde, goparma bardy. Şu gün öýlänlik ýeňilräk işlesede bolardy, sebäbi irden gereginden agyr işläpdi. Mäligiň, öýlänem, irdenkisi ýaly agyr işlemegine, Ahmet Nazarowiçem rugsat bermezdile. Ýene başlardy gykylygyna. Tälimçisiniň mähirli ýüzi we gahary gelende gyzarýan gulaklary ýadyna düşüp, Mälik ýylgyrdy. Eger bu adam bolmadyk bolsa, döwletliler öýünde tokgaja, garaja, ýaltaja oglanjykda zehin görüp, ony türgenleşige çagyrmadyk bolsa, gerek ýerinde gygyryp, gerek ýerinde bolsa söýüp türgenleşiklerini geçirmedik bolsa, atalyk aladasy bilen hossarlyk etmedik bolan bolsa, Mäligiň durmuşy, belkide düýbünden başgaça akym bilen giderdi. Uludan demini aldy. Sagady, öýlan bir otuza guryp, gözlerini ýumdy.

# Doga

*-Dostjan, bu heleý meni dogalapdyr-how, munyň başga jogaby ýok. Irdenden agşama çenli, diňe şonuň pikirini edip geçýändä ynansaň. Hiç zada elim baranok, hat-da işede zordan gidýän-how. Menä şunyň derdinden öýe-de baramok köpden bäri.*
*-Öýdäkileriň garşy çykanokmy, bolup ýörşüňe?* Soragy şeýle ýüzüň ugruna beripdim, jogaby gyzyklandyranokdy dogrusy.
*-Wah garşy çykmazmy dostum, çykdylarla, keýwany, işime çenli geldi gyňajyny göz ýaşlary bilen myjjyk edip. Başlygyma çenli masgara etdile meni. Başlygyma, dört aý bäri aýlygymy öýe getirmeýänligimi nalap aglady, samsyk heleý. Özem bilýäle meniň dogalanandygymy.*
*-Başlygyň nätdi?*
*-Aýlygymyň deň ýarsyny tutup goýjakdygyny heleýime söz berip göýberdi. Ynha indem, sagat ýaly, aýlyk berlen güni başlygym öýdäkä jaň edýär, olam bolsa gelip aýlygymyň ýarsyny alyp gidýär. Ýoklaý, başlygym ýaman gowy adam-how, menä başda işden çykaryp göýberer öýdüp, ýüregim topugyma gelipdi. Bolsada, düşünjeli adam eken, maňa-da dogry düşündi.*
Irden işe gitjek bolup maşyny otlap durkam, gapdal öýde ýaşaýan goňşym, Mergen, şähere ýakynlatmagymy haýyş edip gelipdi. Irden işe çykanymda, ýanyma adam alamokdym, ýöne bu goňşynyň aladaly ýüzi meni jaýdyrypdy düzgünimden. Gatnaşyp ýören goňşym däldi dogrusy, bu adam barada bar bilýänim, menden bir-iki ýaş ulydygy we şäherde bir ýerde elektrik ussasy bolup işleýänligidi. Gije gündiz işde bolanymsoň, goňşularyň ýagdaýyndan doly bihabardym. Öz derdim özüme ýetikdi, başga biriniň derdini diňlemäge hiç hili islegim ýokdy. Muňa garamazdan, maşyna münenden derdinmäge başlan Mergeniň aladalary, meni hem öz içine çekýänini duýýardym.
*-Başda hemme zat gowy ýalydy dostjan, üç çagamyň ejesi bilen ymmyldaşyp ýaşaşyp ýördük, tapanjamyzy iýip, alanjamyzy geýip. Nälet siňen gyza duşaýmarynmy günleriň birinde. Dükanlaryň birinde satyjy bolup işleýär. Ot ýaly gözlerini çykarda onsoň ýatdan çykarybilseň, käsedäki çaýyň içinde-de görüp ugradym soňy bilen bu gyzyň keşbini. Dükanyny baryp, gerekli gereksiz her zady alyp ugradym. Öz toruna düşürenini aňan ýaly, buda her baranymda, iliň almaýan harytlaryny, her hili zat satardy maňa. Anha, başy şondan başlady. Soň, telefon belgilerimizi alyşyp-berişdik bir-birimize, eddil, ýaş ýetiginjekler ýaly, uzynly gije gürleşerdik. Soň ony muny getir diýip ugrady. "Getiräýdä" diýenokdy, "getir" diýerdi. Hiç sözünden çykyp bilemokdymda. Dilime, elime, aýagyma tagma urulan ýaly, näme diýse eder ýörerdim. Günleriň birinde, "öýe gel şu gün" diýipdi. Barypdym. Şol baryşym dostjan, ýigrimi ýyllyk çatynjalar ýaly ýaşaşyp ýörüs.*
*-Çagalaryňy dagy küýsäňokmy?* Saňa näme diýsene, özüme gaharym geldi bu soragyň agzymdan çykanyna.
*-Ölüp barýan dostjan, ulujamy irden mekdebine gidende görýärin, iki kiçimi, çagalar bagynda häli şindi zyýarat edip durunla. Öňleri, seýilgähe alyp çykaýardym käteleri. Hersine bir doňdurmajyk bilen gazly suwlardan alyp berýäň welin, senden gowy kaka ýok. Ep-esli wagt bäri şoňa-da elim degenok-da.* Biraz wagtlyk dymyşlyk basdy ortany. Ýaz günleridi, düýn agşamky ýagyş, öňem arassa ýollary mazalyja ýuwup, ýalpyldadyp goýupdy. Aýna ýaly ýoluň gyralaryndaky döw ýaly agaçlar, has hem goýy ýaşyl öwüsýärdi bu gün. Howwa diýseň arassa, we ýazyň ysy bark urýardy. Bular ýaly howwada, adamyň işine dälde, meýdana gidesi gelýärdi.
*-Dostjan, özüm lakgyldap gelýän ýol boýy, seniň ýagdaýlaryňam soramandyryn. Öý-içerler gowydyrla, işler niçik?*

-*Gül ýaly, Hudaýa şükür.* “Dostjan” sözüni ýigrenip ugrapdym ýuwaş-ýuwaş. Haçan biz “dost” bolup ýetişip ýörüs?

-*Wah siziňki gowudyrla. Jemaljanam, senem ýokary okuwly, terbiýeli adamlar. Bir-biriňiz bilen hiç hili gürleşmänem düşünişýänsiňizle. Ynha biz ýalakylara kyn. Ne men, ne keýwanym okuwly. Onsoň bir zat düşündirjek bolýaň welin, tersinden tutup başlaberýä. Alaly ynha şu ýagdaýymyzy, nämä gerek başlygymyň ýanyna gözýaş bilen ylgap barmak? Ile-güne masgara bolmakdan gorkanokda samsyk heleý. Onuň ýerine, hol, gaýrada ýaşaýan Aşyr mollanyň ýanyna ylgamaly ekeni. Gidip, maňa edilen dogadan açylarym ýaly bir zatjyklar okatsa bolmaýamy? Bilýärä meniň dogalanandygymy, bilsede ýalňyş hereketler edýär. Özem kösenýär, menem şu wagt çagalarymdan aýra düşüp, başga biri bilen ýaşaşyp ýörün. Aýrylybilsem şu gün aýryljakla, arman bolanok dostum. Göbegim çatylan ýaly, aýaklarymyň özi eltýär meni gyzyň öýüne.* Gowy ýadap ugrapdym goňşyň gepinden. Meniň aýalymyň adyny tutup yzyny “jany” goşmasy näme diýsene. Gaharyma, az owlak tizligimem artdyrypdyryn aňman, derrew düşürdim tizligi. Ahyryn girdik şähere. Ulurak duralgalaryň biriniň ýanynda maşyny duruzyp, “dogalanan” goňşymy düşürdim. Içim dagy hezil edäýdi. Bu gün irdenki gürrüňleriň barysyny tizräk unutmak üçin başga zadyň pikirlerini etdim. Radýony açyp, aýdym saz diňläp barşyma, nädip işe ýetendigimi bilmän galypdyryn. Bütin gün işde, hiç hili pikire el degmän geçipdi. Agşamlaýyn öýe gelip, çaý naharyň başynda, öz-özünden, bu goňşuly gürrüň açyldy ýene.

-*Goňşular, Mergendaga näme bolup ýör, habaryň barmy?* Jemal, beren soragyma geň galan ýaly ýüzüme seretdide, owadan ak dişlerini görkezip güldi.

-*Aýuw, haçandan bäri sen goňşularyň ýagdaýy bilen gyzyklanyp ýörsüň?* Gap-çanaklary ýuwmasyny bes etdide, öwrülip maňa seretdi.

-*Şu gün irden işe barýarkam, ýol ugry düşürip geçdim. Ýol boýy “dogalandym” diýip kellämi iýdile. Habarlysyň öýdüp senden soraýdymla bäh, näme goňşularyň ýagdaýlary bilen gyzyklanmagam bolanokmy indi?*

-*Çişmesene ezizim. Seni, işiňden başga hiç zat gyzyklandyrmansoň geň gördümle, goňşularyň ýagdaýy bilen gyzyklanýanyňy.* Boşan çeýnegi, gök çaýdan dolduryp getirip, ýaňagymdan ogşap gitdi. Gap-çanagy ýuwup durşuna dowam etdi:

-*Bahary gördüňmi bir sen?Mergeniň aýalyny? Agyz, ol güp ýaly çişip gidip barýara. 120 kile-dagy bolandyr ol, semizlikden ýaňa boýun, bil galmada onda.* Öwrülip, agzyny çişirip, eginlerini ýokaryk galdyryp, gülkünç sypata girip görkezdi. Yzyndanam hezil edip güldi. *Beýle heleýiň ýanynda erkek durarmy? Az-owlak özüne seredäýmelididä wagtynda.*

-*Wagtynda diýmäň näme, şindem giç däldirle etjek bolsaň.*

-*Aý indi biläýmedim-dä, ýalta ol. Çagalary daşarda haçan görseň kirlije eşikde ylgaşyp ýörler. Täze zada güýjüň ýetmesede, arassaçylygy bir oňarmalyda. Kiçi gyzynyň burny maňkaly haçan görseň, şol çaganyň öýkeninden sowuk geçen bolmaly. Geçmedigem bolsa, bu bolup ýörşüne, hökman geçer bir gün. Arada, ýagyşly güni, şypbykly ylgap ýörä ol daşarda. Mergenem gazançly, Baharam..*

-*Işleýärmi Bahar.*

-*Howwa işleýär. Çagalar bagynyň naharhanasynda.* Jak-jak edip güldi ýene.

-*Iliň üstünden gülmäge ýaman ökdeläpsiňle sen, görýän welin.*

-*Aý biljekdäl, şol naharhana geçip, çişip ugrady özä. Eýläk geçende bir çomuç, beýläk geçende bir çomuç iýip semrändir şol, sorap görseň.* Ýene-de agzynyň çişirip, aýy ýaly

hereketler etdide güldi. *Aý ol Baharyň üstünden gülmeýän barmy, bir wagtlar ile-güne göwni ýetmeýän Baharyň indi özi ile gülki boldy-da oturyberdi. Agyz, arada, bazardan gaýdyp gelýäkäm deňimden geçdi welin, deriň ysy burnumy döwüp gitdi. Suwa zada-da düşmäni goýupdyr öýdýän ol.*
-*Näme öň gopbamsydymy ol?*
-*Ondada nähili gopbamsydy. Baý ýeriň ýeke gyzy, kakasy edaralaryň biriniň başlygy, ejesem dogtor. Mergenede, öýündäkileriniň yrzasy bolmazdan çykda ol. Ikisem bir-birine laýyklaý şolaryň. Mergenem bir geplemsek, boş pańlap, pulluja kakasynyň puluny iýip ýören oglandyda wagtynda. Mergeniň kakasy maşyn sowgat beripdi, öýlenende, onydagy kül etdä o samsyk. Jaýlaryny, Baharyň kakasy alyp berdi. Bularyň, özleriniň gazanan goýan zatlary ýoga ömründe. Hanha, iller der döküan wagty, bular toýdan-toýa entediler, kakalarynyň pullaryna ýaşadylar. Mergendagy ýüz işä çalşdy öýdýän, Baharam ondan galan däldir.*
-*Näme, iş oňaranoklarmy?*
-*Wah, iş oňarmak aňyrda dursun. Bir gün gelip, bir gün gelmän ýörseň, aldygyna gijä galyp ýörseň, kim saklasyn seni işde. Her kim, meniň ýolbarsym ýaly, zähmete berlen däl ähbetin.* Gujaklap ýaňagymdan ogşady.
-*Şeýdip, işläp ýörenim üçinem, öwüwem duruňhow, bolmasa şol "saňa iş bolsa bolýa, öýüň gerek däl" diýip, yr sarap ýörsüňiz.*
-*Yr saraly-da janym, saňa yr saraman, başga kime yr saraýyn?*
-*Hökman birine yr sarap ýörmelidä siziňki, yr saraman bolanokmy?*
-*Ýok, bolanok, saňa yr saramakdan başga näme işim bar meniň? Iň gowy görýän işimdä şu meniň, saňa yr sarap oturmak.* Jykyrdap gülýärdi. *Gepi beýläk sowmasana aý oglan, bol hany, dördünjimizi meýilnamalaşdyraly.*
-*O nämäniň dördünjisi? Şu, üç sany gan sorujulara zordan çydaýan, üstesine bularyň ejesem bar, haçan görseň ajdarha ýaly, başyň alyp oturan.* Budumdan çümmükläp aldy Jemal. Oýundan ýüzüni buruşduryp gaharlanan boldy.
-*Men ajdarhamy?*
-*Ertekilerdäki ajdarha-da senden gowydyrla.* Indi men güldüm hezil edip.
-*Erkinem gözüni gögerdip geldi bu gün türgenleşikden. Kakasy, bular ýalagam bir sport bolarmy? Bir gün gözi gögerip gelýä, başga bir gün barmagyny agyrdyp gelýä. Asuda sport ýokmy?*
-*Saňa galsa, oglanlaryňy tansa gatnadyp ýörjekdä. Dzýudo, hakyky mert ýigitleriň sportudyr. Gidibersin, alyp galaýmagyn, rehimlisirän bolan bolup.*
-*Alyp galara olam sen ýaly kakasy, eddil ýaşlygyňy ýatladýar, ýakalaşykdan gaýdanok. Geçenlerde, gyzdyryp otyrkada gitdi türgenleşigine. Näme diýsemem diňlemedi.*
-*Hydyr nähili?*
-*Hydyr gowula, mugallymlary diňe öwýä. Kitaplaryny gujaklap aýlanyp ýör. Bir-iki günlükde üns berdim welin, telewizor seredende, bir hili gözüni süzübräk seredýär. Şonuň azajyk görme meselesi bar öýdýän.*
-*Lukmana görkez.*
-*"Äýnek dakynjak däl" diýip dyzap dur-a onyň. Görkezeňde näme lukmana, äýnek dakmajak bolsa.*
-*Onuň bilen özüm gürleşerin. Ertir lukmana görkezde, näme kemçiligi bardygyny bir öwreniň. Kemal nädýä?*

*-Aý onuň ot seni. Çagalar bagyndaky terbiýeçileriniň nalynmalaryndanam ýadadym menä.*
*-Urşýamy?*
*-Aý, onyň seniň "ot ýakdyrmaz" bezzat bolup ýetişjek öýdýän. Adam jennat diňlänok. Diňe öz diýenli. "Ony iýjek, muny iýjek däl, muny etjek, ony etjek däl". Ýeňsesine doňdurandan soň köşeşýär diňe.*
*-Saňa meňzäpdirdä garaz.* Ýene çümmüklendim.
*-Maňa meňzeseler adam bolarlar.* Oturan ýerinden tumşugyny ýokaryk galdyryp, gyňajyny düzelden bolan bolup, özüni görkezdi.
*-Seniň özüňi kim adam etdi diýsene.* Indä hakyky şarpyk geldi buduma. *Tutulyp öýe getirilmedik bolsaň şol jeňňelde, agaçdan-agaja böker ýörerdiň şu wagt.* Ikinji şarpygam aldyk. Ikimizem gülýärdik. Sagat eýýäm, gije ýarysyna ýakynlaşýardy. Jemal, öňümdäki saçagy ýygnap ugrady. Birden, ýene goňşy ýadyma düşäýdi.
*-"Dogalandym" diýýäni näme onda goňşyň.*
*-Waý, bahanala janym. Baharam, goňşularyň arasynda şeý diýýädä. "Meniň adamymy dogaladylar, ol gyz hakyky jadygöý, palam bakýa, jynlar bilen gürleşýär" palany, pysdymany, garaz şol halky aldajak bolup geçýälerdä, oýnatgylar.*
*-O nähili?*
*-Düşünýäňmi ezizim, özüňden kemçilik tapmagyň ýerine, ilden gözlemek gaty aňsatda. Sen şol Mergeniň "dogalaýar" diýen gyzyny gördüňmi?*
*-Aý, ýok.*
*-Men gördüm. Ynanaý, sadaja oba gyzy. Gelşiklije, işeňňir, we daş sypatyna seretseň örän arassaçyl. Doga-poga edip ýören, pal bakyp ýören jadygöýlere meňzeýän ýeri ýok. Gül ýaly gyz. Aslynda, oňa, dul galan ýaş gelin diýýäler. Gaýynlary, öýünden kowupdyrlar ony, ogullary aýrylandan soň. Çagasy bolanok diýýäler.*
*-Munça gepi nirden tapýaňyzaý siz? Gybatlar üçin ýörite habarlar gullugyňyz bar öýdýän siziň?* Diýenlerimi gulagynyň düýbünden geçirip göýberip, dowam etdi:
*-Bahar bolsa ýalta, çişik, hapysa. Çagalary bilen är-ä aňyrda dursun, özüne seretmänem goýda ol. Onsoň näme, iliň öňünde, öz ýaltalygyňy we kemçilikleriňi boýnuňa alanyňdan, illeri ýamanlanyň aňsatda. Hiç hili doga-poga bilen baglanyşykly däl-le bu waka. Azajyk ýaltalygyny goýup, adam bolsa, hemme zat düleredi welin, şonam edenokda. Şol semräp barýa, sygyr ýaly. Ikisi üçinem gowuda "doga" bahanasy. Mergenem etjegini edip ýör, Baharam "akja jüýje" bolup otyr. Bir-biriniň ýüzüne seredip, meseläni düzeltmegiň ýerine, ikisem elinden gelenini edip, meseleden gaçýalarda. Samsyklaý bular. Illerede, özleri ýaly samsykdyr öýdýäler. Her kim gül ýaly bilýä nämäniň nämedigini. Özlerini aldaýarlar, çagalary kösenýär. Bolany.* Sessizlik boldy. Hajathana gidip gelip, dişimi ýuwuşdyryp ýatmazymdan ozal, hemişekisi ýaly, az-owlak habarlary bir diňläýin diýip, diwana geçip, telewizory açdym. Keýwany, ýanyma gelip, maňa gysylyp oturdy.
*-Ejem pahyr aýdardy, "her bir heleý şu üç sany zady etse, erkegi hemişe şat bolar we maşgalada agzybirlik bolar. Birinjisi, aýal maşgala gelin bolandan soňam özüne örän gowy seretmeli, owadanlygy we çekijilini ýitirmeli däl. Ikinjisi, gowy nahar bişirmäni başarmaly. Üçünjisi bolsa, sabyrly bolmany başarmaly, erkegi bilen sanaşyp, dil gaýtaryşyp durmaly däl. Gerekli ýerinde dymmany, öýkäni ýuwutmany başarmaly" diýerdi. Şu wagtyň gelinleri, durmuşa çykdyklary göni özüne seretmäni goýýalar. Çaga bahanasy bilen, ojuk-bujuk bahanalar bilen bulaşyp, owadanlygyny, çekijiligini ýitirip başlaýarlar. Semreýärler, giňeýärler. Zenandyklaryny, perizatdyklaryny, ýatdan çykaryp,*

*derrewjik "daýza" öwrülip başlaýarlar. Anha onsoň, şol "ärim gitdi, ärim meni sylanok, ärim maňa mähirli däl, ärim maňa sowuk, ärim ikilik edýär, ýene bir gör, ýene bir bela" diýip, aglaşyp ýörler. Hawa gider maşşaryp otursaň, meşik ýaly bolsaň, hapysa bolsaň, üstüňden ys aňkap dursa.*

-*Sokrat bolupsyňla Jemalym, kitap ýazybermeli. Seniň bagtyň çöwüpdir janym, sebäbi, sen meniň bilen näçe sanaşsaňda, üstümde ajdarha bolup dursaňda men hiç ýerik bytnamoga.* Garnymdan çümmükläp aldy ýene.

-*Bytnapbyr gör sen. Seniň, her hili dogalara garşy Jemal atly tumaryň bara. Arkaýynjyk bolaý, hiç hili doga-poga işlemeýä saňa.*

-*Bolýa, ýör onda "gözmonjuk", ýataly. Ertirem ýygnaklar bar, oturan ýerimde uklap oturmaýyn.*

-*Men şu gün, ýumurtgany, üýtgeşik edip bişirmäni öwrendim. Ertirligiňe şony edip berjek.*

-*Iýer ýaly bir zat goýsaň bolýa öňüme janym. Işde garnymy tutup ýörmesem bolýa.*

-*Haçan garnyňy tutupsyň sen meniň naharlarymdan soň?*

-*Oýun edýän-how, bäh, ýöne ýakamdan ýapyşyp dursuňaý senem. Şu ejeň aýdan wesýetiniň üçünji maddasyny ýerine ýetirmäni öwren-ow senem.*

-*Saňa-da bir zat aýdar ýaly däl, indi şol ýüzüme urar durarsyň indi.*

-*Bu öýde men agzymy açdygym günäli bolaýýan. Onsoňam şu çümmüklemäňi we şarpykar bilen şikes ýetirmäňi goýsana. Endam janym gök-ala bolup dur. Ertesi gün bar ýarim agyrýar, seniň bilen çaý içemden soň.* Ýalandan öýkelän bolan bolup ýerime geçdim.

-*Waý munyň bolaýşyny, kim ynanar maňa, ýaşlygynda, dzýudo boýunça ençeme gezek çempiýon bolan diýsem. Nebsim dagy agyryp, gözüme ýaş aýlandyla.* Gülkimi tutup bilemokdym.

-*Barmaklaryňdagy demir ýaly, gyz, içimden geçip gelýäle. Türgenleşik geçýäň öýdýän öýde ýeke wagtyň?*

-*Türgenleşik gerek däl, üç sany ogly bilen kakasy barka öýde. Islendik perizadam haýwana öwrülerdi bulary terbiýelejek bolup.*

-*Ajdarha diýjek bolduň öýdýän.*

# Ýersiz

Birinji, iş saparymdy. Içine menden başga bar zat salynan, ullakan syýahatçylyk torbamy zordan süýräp wagona münemde, maňa ýardam eden, horja we ýaşajyk, demir ýol ulgamynyň işgäri, "Agam, kerpiç daşaýana dälsiňdä, munyň içinde" diýip, degişenem bolupdy. Oňümizdäki on dört sagadyň dowamynda, meniň otagym bolup hyzmat etjek, iki adamlyk kupeniň içine, hemme zatlarymy derrewjik ýerleşdiripdim: wagonyň ýekeje äpişgesini ýapýan tutyny, ýazyň ýyljak gününi geçirer ýaly, ýarym açyp goýdum, öýden getiren, çaý içmek üçin gyrmyzy gülli daş käsämi çykardym, ýaňky ýardam eden oglanjyga, öýden getiren derman otly gökje çaýymy berip, ýene-de öýden getiren çeýnegime demläp bermegini haýyş etdim, bir gabyň içine, ýuwulan miweleri salyp,

stoluň üstüne goýdum, endamyňa ýakymly, sap pagtadan dikilen eşigimi geýip, gelen eşigimi asylgyçdan asyp goýdum, söýgüli kitabymy açyp, galan ýerimden okap başladym. Asuda syýahatçylygym demir ýol ulgamynyň işgäri tarapyndan duýdansyz bozulanda, kitabymyň ýaňy bir otuz-kyrkynjy sahypalarynda barýardym.

-*Hormatly ýolagçy, sizi bimaza edýänim üçin meni bagyşlaň. Mümkin bolsa sizden bir zat soraýjakdym.*

-*Soraber, Ataýew.* Resmi eşiginiň, döşüniň sag tarapynda ýazylgy duran familiýady bu.

-*Öňümizdäki duralgada, garaşylmadyk myhman bar diýip habar berdiler. Eger mümkin bolsa, şony siziň ýanyňyza almaga rugsat ediň.*

-*Ataýew, siz, bu iki ýeriň satyn alnandygyny, şonuň üçinem, bu ýerlere başgalarynyň oturdylmagynyň gadagandygyny bileňizokmy?*

-*Agamjan bilýänle, demir ýol ulgamy, bu ikinji ýeriňiziň puluny doly gaýtarmak şerti bilen ýanyňyza adam aljak bolýar. Hakyňyz iýilmez agamjan, arkaýyn boluň.*

-*Gep-gürrüň, hakda, ýa-da ýeriň bahasynda däl, gep, meniň bu kupeni hiç kim bilen bölüşmek islemeýänligimde. Meniň edaram tarapyndan bir ýer, ynha şu ýer alyndy, we meniň şahsy özüm, ikinji ýeri satyn aldym, sebäbi bolsa, men ýat adamlar bilen syýahatçylyk etmek islemeýänligimde. Siz düşünýäňizmi meniň diýjek bolýan zadymy?* Bu horja oglana gaharym gelip başlapdy. Onuň, ýüzüniň ep-esli bölegini dügürtikleriň tutyp duranyny parh etdim. *Onsoňam, men seniň agaň däl. Meniň bilen resmi gürleşmegiňizi haýyş edýärin. Gapynam, hökmany suratda açmazdan öň, kakyp, jogaba garaşmalydygyny size öwretmediler mi? Eger beýle dowam etseňiz, ýolagçylara sylagsyzlyk bilen hyzmat edýänligiňiz üçin gerekli ýerlere arz etmeli bolaryn, Ataýew. Bu ýerler, kanun esasynda meniňki we men, bu ýerleri hiç kim bilen bölüşme niýetim ýok.*

-*Düşnükli. Ýene bir sapar, bimaza edenligim üçin sizden ötünç soraýaryn. Gerekli zadyňyz bar bolsa, men taýýar, bolmasada, asuda ýolagçylygy arzuw edýärin.*

-*Sag bol. Şu wagtlykça hemme zat gül ýaly.* Giňden mähirli ýylgyrdy-da ötä gitdi. Meniň diýenlerimi ýüzüne alyp, gaty görmänligi üçin birneme arkaýynlaşdym. Hiç kimiň göwnüne degesim gelenokdy, ýöne, öz hakymam gidiresim gelenokdy. Öňünde-soňunda, bu ýerler meniňkidi, we isleýşim ýaly hereket etmäge hakym bardy. Bu kiçijik wakany tizräk unutmak üçin, dessine kitabyma gaýdyp geldim. Ýaňy bir hemme zady unudyp, üzümden çokjalap oturşyma ýene-de kupemiň gapysy kakyldy. Girmegini haýyş etdim. Gapyda duran, uzyn boýly, daýaw, resmi eşikde, Ataýewiňkä garanyňda eginlerindäki çyzyjyklaryň sany ep-esli köpräkdi, orta ýaşlaryndaky, demir ýol ulgamynyň işgäridi.

-*Hormatly ýolagçy, bimazamyz üçin, demir ýol ulgamy tarapyndan uludan ötünjimizi bildirmek bilen, sizden, ýene bir sapar, ýerleriňiz birini, myhmanymyz üçin bermegiňizi sizden haýyş edýärin. Beren ýeriňiziň puly dolulygan size, demir ýol ulgamy tarapyndan, yzyna gaýtaryp beriljegini ynandyrmak bilen bile, siziň eden pidaňyz üçin, şahsy*

*adymdan, öňünden sag bolsuny aýdýaryn.* Soňam birden, gapdalyma oturdyda, *Agamjan gaýrat et, şu wagt hemme ýerler doly, bolmasa beýdip kelläňi iýip durjak dälä,* diýip, ýalbarmaga başlady. Beýdip ýürekden haýyş edip durkalar, ýüz öwürmek aňsat däldi.

-*Bilediň pulam gerek däl, zadyňyzam. Al, hana, ýer siziňki bolsun.* Elimi gysdy we çyn ýürekden "sagja bol agam" diýidi. Men entäk goňşy ýolagçyny görmändim, ýöne eýýäm ony ýigrenip ýetişipdim. Beýdip, öňünde hozanak bolunyp ýörülen myhman kimkä pikiri, aklymy eýeledi we jogaby barada oýlanyp ýetişmänkäm, çal, harbylaryňky ýaly gysga kesilen saçly, altmyşlarynyň ortasyndaky bir adam gelip girdi içerik. Mähirli salamlaşyp, elndäki kiçijek torbasyny ýerleşdirdi-de, garşyma geçip çüňkde oturdy. El ýalygyny alyp, maňlaýyny we boýnuny derden arassalady.

-*Maňa, ýer berendigiňizi aýtdylar, köp sag boluň. Bimaza edenligim üçin bagyşlaň. Aslynda, ýola soň çyksamam bolýady welin, halys, oglanlarym günüme goýmadylar.*

-*Ogullaryňyz demir ýol ulgamynda işleýärlermi?*

-*Okuwçylarym. Bular bilen, çagalarymyň ýokdugynam duýamok dogrusy.*

-*Mugallym diýsene, örän şat. Haýsy sapakdan okadýaňyz?*

-*Men boks boýunça tälimçi. "Mugallym, mugallym", diýip ýüz tutansoňlar, "okuwçylarym" diýäýýän türgenlerime.* Dogrudanam, ýüzüniň ýarsyny tutup duran paşşyk burny, ullakan elleri we dogumly bakyşlary bilen, boksçyny ýatladýardy sypaty. "Ýaş wagty, gowy türgen bolan bolmaly" pikiri bilen, kitabyma dowam etdim. Sport bilen kän aram ýokdy, esasan hem başa-baş söweş sportlary bilen. Gel-gel bu wagşy sport bilen meşgullanmak aňyrda dursun, ýigrimirinji ýüz ýylda, adamlaryň entäk hem, iki sany adamyň bir-birlerini ýumruklap durmaklaryny nädip söýüp seredip bilýändiklerine düşünip bilemokdym. Küşt bilen ylgawdan başga sportlaryň barysyna, wagşy güýmenje hökmünde garardym, we çyn ýürekden, deňiz garakçylygynyň we on sekizinji asyrlarda Ýewropa döwletlerinde däp bolan duelleşmek kadasynyň ýitip gidişi ýaly, bu wagşy sportlaryň tümüniň hem ýuwaş-ýuwaş ýitip gitjekdigine ynanýardym. Gelejekde, adamlar diňe gürleşip, diplomatiýa we kanunlary ulanmak arkaly düşünişmeli, beýleki ýollaryň hiç birisi asuda çözgütleri getirip bilmejekdigine güwä geçmäge taýýardym. Sport bilen diňe, "ylmy üstünlikleri gazanybilmeýän adamlaryň, meşgul bolýandyklary" pikiri, çuňňur oturypdy aňymda. Bu adamda, meni gyzyklandyrýan hiç bir zadyň ýokdugyna berk ynanyp, höwes bilen kitabyma dowam etdim. Garry tälimçi, oturan ýerinden uka gidipdi, we meniň asudalygymy bozýan zat ýokdy. Ýolagçylyk, ýumşak geçýärdi. Otly, durmaly duralgalarynda durup, ugramaly wagtynda-da ugraýardy. Hat-da, bellenilen wagtyndan, ýedi minut öňde barýardyk. Äpişgeden, yzy üzülmeýän Garagum çölüniň arasynda, şäherdir obalary görmek bolýardy. Otlynyň her bir duran duralgasynda, adamlar düşüp, hökman bir zatlar satyn alarlardy. Daşarda, kim we nädip bişirileni näbelli zatlary, adamlar ýürek edip alyp, iýip bilişlerine haýrandym. Getiren miwelerim gutarypdy. Gezek, aýalymyň taýýarlap we ýanyma salyp beren mantylaryna, gelipdi. Ajyganymy duýýardym. Ýerimden turup, mantyny çykaryp otyrkam, garry tälmçem oýanypdy. Meniň naharly gabymy görüp:

-*Bir wagtlar, keýwany pahyram, şeýdip salyp berip göýbererdi ýanyma naharlary.* Sesimi çykarmandym. Ýerimi berdim, indem naharyma göz dikýälermi? “Adamlar halys, ynsabyny ýitiren bolmaly” diýip, pikirimi soňlap soňlamankam, ýaňky:

-*Bilýäňizmi näme? Maňa, siziň ýeriňiz üçin tölegiňizi hem yzyna gaýdyp almandygyňyz aýtdylar. Bu otlynyň, iň soňky wagonynda, örän gowy restorany bar, guzuly kakmajydagy, agzyňda eräp gidýär. Size, bu guzuly kakmaçdan hödür kerem etmäge maňa rugsat etseňiz, siziň eden ýagşylygyňyzy, azragam bolsa ödedigim bolardy.*

-*Sag boluň, siziň maňa hiç hili bergiňiz ýok, arkaýyn bolaýyň. Gynansakda, men daşardan iýmäge öwrenişen däl..*

-*Bolýala, eziz dostum, eger daşardan iýýänlere bir zat bolýan bolsa, maňa bolmalydy. Men eýýäm, on ýedi ýyl bäri daşardan iýip gelýän. Görşüň ýaly, häli bärde gabyra girjege meňzämok,* diýip, güldi. *Ýör, dostum, kakmajy datmasaň armanly gidersiň bu pany dünýeden,* diýip, öňüme düşdi. Bu adamyň, sesi, gürleýşi, äheňi, içdenligi, şeýle bir sapdy welin, “ýok” diýip bolanokdy. Mantyny torba saldymda, bu nätanyş adamyň yzyna düşdüm. Iki wagony geçenimizden soň, restoran wagona geldik. Içi örän owadandy. Gyzyl mahmal tutular, gyzyl deriden ýumşak mebeller, ýakymly dutaryň owazy, we milli lybasda, mähirli, hyzmat edip ýören gyzlar. Törde, iki adamlyk stoly eýeledik. Täze tanyşym, näme hödürlenýänine seretmän, başlady sanamaga:

-*Iki sany ýeňiljek balyk çorbasy, iki sany guzy kakmajy, iki sany göle etinden çiş kebap, bir uly çopan işdä açary, birem uly kündükde ojarda gaýnan gök çaýyny haýyş edýärin.* Diýilýänlere ýetişjek bolup, aldygyny gysdanyp belleýärdi gyzjagaz, elindäki kagyza. *Eziz dostum, goşjak zadyň barmy?*

-*Aýyrjak zadym bar bolaýmasa. Iki adam üçin gaty köp dälmi, ýaňky aýdanlaryňyz?* Ýylgyrdy. Çynym bilen sorapdym.

-*Sen ýaş oglana, iki bökeňde siňip gidýär bu zatlar. Seniň ýaşyňda wagtym, ýaňky diýenlerimi ýeke özüm iýerdim. Indi garradyk, öte geçibersek, özümiz kösenýäs.* Gülüşdik. *Men boks türgeni bolan döwürlerim, Sowet Soýuzydy o wagtlar, baryp, 60-njy, 70-nji ýyllarda, her bir türgenleşikde 2-3 kile agram ýitirerdik. Tatar tälimçim bardy, ady belli, Mansur Ahmedowiç diýerdiler. Suwuňy sykýardy türgenleşiklerde. Sport ussatlaryň köpüsi çydap bilenokdy onuň elinde tälim almaga. Ýöne şol tälimçiniň elinde ýetişen türgenleriň köpüsi, halkara derejelerine eýe bolýardy soňy bilen. Diýjegim, şonuň türgenleşiginden çykaňdan soň, öňüňde daýyň ýatsa iýersiň,* hezil edip gülýärdi, *şonda diýerdi Mansur Ahmedowiç, “iýmeýän türgen, hakyky türgen däldir” diýip. Iýmeseň, onuň türgenleşigine ýaramajagyň ikuçsyzdy. Oglanlar, gijeleri turubam bir zatlar iýerdiler, ertesi gün türgenleşikde, kuwwatly bolmak üçin.* Balyk çorbalarymyz gelipdi. Mundan öň, balyk çorbasyny birje sapar, iýip görüpdim. Ukraýinaly işdeşimiňkide, çakylykda iýip görüpdim. Ötebir halap barmandym, dogrusy. Ýöne bu balyk çorbasynyň tagamy, aýdyp diýer ýaly däldi. Balygyň ysy urup duranokdy çorbadan, ýeňiljek we gylçyksyzdy. Sähel sarymsagyň we ýaş soganyň tagamy gelýärdi. Her çemçesi datlydan-

datly bolup geçýärdi beýläk. Yzyndanam, guzy kakmaçlary geldi. Her biri aýa ýaly ululykda, alty ýedi bölek et, ýuwkajyk kesilendi, suwluja we duzlujady. Ýagam, etem, eddil ýerliklidi. Aýdyşy ýaly, agzyňda eräp durdy. Menem öz ömrümde kakmaç baryny iýendirin welin, beýle guzy kakmajyndan soň, beýleki iýenlerim, "kakmajam däl eken" diýdiripdi. Çişleriň bişmesine biraz wagt gerekdi, men bu wagtdan peýdalanmak isledim:

-*Okuwçylaryňyzyň sany köpmi?*

-*Öňler kändi. Indi diňe birini taýýarlaýan.*

-*O näme üçin beýle?*

-*Uzak gürrüň, kelläňi agyrdasym gelenok.*

-*Ýok-la, nämäniň kelleagyrysy, meniň öňümde ýene dokuz sagat ýolagçylygym ýatyr. Dogrusyny aýtsam, ýanyma alan kitabymam onçakly gyzykly däl eken. Şonuň üçinem, meniň gulaklarym, höwes bilen siziň hyzmatyňyzda. Haýyş edýän.*

-*Tälimçilik şahadatnamamy 90-njy ýyllarda alypdym. Ýöne ol döwürleri özüňiz bilýäňiz, agyr we kynçylykly döwürlerdi. Çöregini gözleýän adamlaryň ýadyna türgenleşik düşenokdy. Boksy ýatdan çykaryp, iki-üç ýyl her hili işler bilen meşgul bolup görüpdim. Garagulçylykdan başlap, şopurlyga we hat-da aşpezlige çenli.* Gülýärdi. Menem goşulypdym. *Garaz, aýlandym gezdim, gördüm welin, boksdan başga hiç zada göwnüm ýatanok. Çaň basyp ýatan tälimçilik şahadatnamamy aldymda, bardym şäher häkiminiň kabulhanasyna. Şäher häkimem, ölemen boks janköýeri bolup çykaýdy. Derrewjik, köne haly fabriginiň iki gatly ammarynyň, ulanylman boş ýatan ikinji gatyny, boks türgenleşik mekany etmäge rugsatnama çykaryp berdi. "Mugallymjan, boks haltalaryňyzy we beýleki gerek az-owlak zatlaryňa elimden gelen kömegini edeýin, ýöne, gaýrat edip oňuşaberiň. Şäher gaznasynda şu wagt zat ýok, özüňiz, öz başyňyzy çaramaly bolarsyňyz", diýip duýdurdy. Dogrymy aýtsam, häkimlikde diňlenernem öýtmändim. Ynha bary ýogy bir sagadyň içinde, türgenleşik mekanymam bardy, rugsadymam bardy, gidip işläbermeli. Aýagym ýere degenokdy, häkimiň kabulhanasyndan çykanymda. Derrewjik, täze berlen boks zalymy göresim geldi. Gelip görsem, giň bina, uzynlygy 50 metr, giňligi 20 metr. Bu ýerik 100-200 türgen sygjakdy arkaýyn. Haly fabriginiň başlygy, ammarynyň ikinji gatyny boks zaly üçin bermelidigi eýýäm duýdurylan ekeni. Kiçijik boýly, ýygyrt-ýygyrt ýüzli başlygynyň ýanyna baranymda, ammaryň ikinji gatynyň açaryny elime berip, "Fabrikde, ogurlyk öňem ýokdy, indä hijem bolmaz" diýip degişenem bolupdy. Birnäçe güniň içinde, içini aýna ýaly arassaja edipdim. Haly fabriginde bagban bolup işleýän ýaş oglan kömekleşipdi maňa. Birinji okuwçymam bolupdy. Begenç Hanmedow.* Göle etinden çişlikler gelipdi. Zordan bir bölegini datdym, garry tälimçi, menden 10-15 kile ýeňildigine garamazdan, işdämenlik bilen ýapyşypdy çişliklere. Restoranyň içi, müşderilerden dolupdy. Dutar owazynyň ýerine indi, estrada ýyldyzlarynyň biriniň mahmal owazy eşidilýärdi. Demir ýol ulgamynyň işgärlerinden biri gelip, stolumyza, miwe suwlaryny we kesilip taýýarlanan ullakan miweli gaby getirip, "*Bizden, mugallym, noş bolsun*" diýip, gidipdi. Iýip oturan ýerinden, dowam etdi:

*-Garaz, okuwçylar köpeldi, türgenleşik günde dowam edýärdi. Häkimem, "erkek" bolup çykdy. Aýdyşy ýaly, türgenleşik geçip başlanymyza ýaňy bir-iki gün bolanda, boks haltalar, tizlik üçin gerekli rezinler, prujinalar, agyr toplar, onlarça jübüt boks ellikleri, kelläňe geýilýän goranyş esbaby we götermek üçin agyrlykly demirler geldi. Bu zatlaryň aglabasynyň täze däldigine garamazdan, örän gowy ýagdaýdady. Okuwçylarymyň köpüsi, haly fabriginiň işgärleridi, ýa-da olaryň çagalarydy. Bir gün, haly fabriginiň başlygy, türgenleşigimizi görmäge gelip, "Ringsizem bir boks bolarmy" diýip gidipdi. Şondan köp wagt geçmänke, başlyk, fabrigiň ýüplüklerinden, we beýleki zatlary ulanyp, ykjam we owadan boks ringini ýasap beripdi. Bary ýogy bir ýylyň içinde, okuwçylary sany 50-den geçipdi. Yhlaslydylar, wagtynda gelip, diýen zadyňy edýärdiler. Göräýmäne, hemme zat gül ýalydy.*

*-Näme üçin "göräýmäne"?*

*-Sport bilen, hakykatdan-da meşgul bolýan türgen, nämäni arzuw eder bilýäňmi?*

*-Ýaryşlarda ýeňişlerimi?*

*-Çempiýon bolmany, dünýä çempiýony bolmany arzuw eder. Hany, Suworowyň sözi bardyra...*

*-"General bolmany arzuw etmeýän esger, gowy esger däldir".*

*-Eddil özi. Onda, hakyky tälimçi, nämäni arzuw eder?*

*-Okuwçylarynyň sanynyň köp bolmagynymy?*

*-Çempiýon ýetişdirmäni. Hakyky türgen-çempiýon bolmany arzuw eder, hakyky tälimçi-çempiýon ýetişdirmäni. Içimde ot tutaşýardy. Okuwçylarym köpelip barýardy, ýöne bularyň arasynda, dogrusyny aýtmaly bolsa, çempiýonlyk material ýokdy. Biri boksa özüni goranmany öwrenmek üçin gelýärdi, beýlekisi horlanmak üçin, üçünjisi ýene bir zat üçin. Bulam gowy zat, ýöne tälimçi hökmünde, men bu ýerde, çempýon ýetişdiresim gelýärdi. Etrap, ýa-da welaýat çempiýony däl, hakyky çempiýony, dünýä çempiýonyny.* Bu sözleri aýdanda, onuň gözlerinde ot görünýärdi. Gürrüňiniň dowamynda, bu adamyň el-gol hereketleri, duýgulary, bu adamyň "hakykydygyny" görkezýärdi. Ýalanyň ýokdugy duýulýardy sözlerinde.

*-Boks-söweş sungatydyr. Söweşmäni başarmalysyň we söýmelisiň, diňe şonda sen iň üstün boksçy bolup bilýäň. Boks-zalymdyr. Ýykylýançaň, ýa-da ýeňilişiňi boýnuňa alýançaň, hiç kim garşydaşyň saklamaz Boks-batyrlaryň sportudyr. Söweşi söýýänleriň sportudyr,hiç zatdan gorkmaýanlaryň sportudyr. Hakyky boksçy, gepiň tümmek ýeri, ýarym-zalym, demir-häsiýetli, it-janly, at-ýürekli, akylly we söweşmäni söýýän bolmalydyr. Bularyň birden-biri boksçyda bolmasa, ol hiç haçanam, halkara derejeli üstünlik gazanyp bilmez. Obasynda, etrabynda, şäherinde ýa-da ülkesinde çempiýon bolmagy mümkin, ýöne halkara derejeli hakyky boksçylardan hemişede asgyn geler. Ynha dostum, meniň okuwçylarymyň arasynda, ýaňky agzan sypatymda okuwçym ýokdy.*

*Terbiýeli, gowuja oglanlardy. Açylanymyza bir ýyl bolandan soň, ýaryşa çagyrylypdyk, we alyp giden bäş oglanymyň bäşisem erbet boks görkezmediler we gelejekde, gowuja boksçy bolup ýetişmekleri ikuçsyzdy, ýöne maňa bular az bolýardy.*

*-Özüň ýetişdirip bolanokmy dünýä çempiýonyny? Onsoňam, bir oglanjykda, bu häsiýetleri nädip tanap bolýa?*

*-Hakyky ussat, bir seredende bilip bilýä nämeden nämäniň çykjagyny. Bir it-bakaryna, at-şynasa sorap gör muny. Ýyllaryň dowamynda bu işi edenligiň üçin, gözüň, belli bir zatlar görer bolýandyr. Beýlekileriň görmeýänini sen görýänsiň. Ynha muňa-da ussalyk diýilýär. Özümi öwüp aýtdygym däl, ýalňyş düşünme dostum. Öňküleriň aýdyşy ýaly, "Boljak oglan bokundan belli".* Öňündäki, ojaryň oduna gaýnan çaýdan bir käse süzdi. *Öňler ussat, halypalaryň ýanyna, zergär bolsun, atşynas bolsun, agaç ussasy bolsun, küýzeçi bolsun ýa-da başga bir hünär ussasy tapawudy ýok, ussat we ökde halypalaryň ýanyna şägirt boljak bolup, örän köp adam gelerdi. Ussat halypalar bolsa, bularyň arasyndan, bellijelerini saýlap alyp, uzak ýyllaryň dowamynda diňe bulara öwrederdi hünär syryny. Sen muny gyzyklanyp gördüňmi? Ussat halypa, nädip bilip bilýä özüne gerek şägirdi, bu işi hiç haçan edip görmedik ýaş oglana seredip? Onuň, hünäri ýitirmejegini, yhlasly işlejegini we halal zähmet çekjegini?* Jogabyma garaşmandy. Ýylgyryp oturan ýerinden dowam etdi:

*-Günleriň birinde, bir iş üçin aýlanyp ýörkäm, dar köçeleriň birinde, bäş sany, ýaşlary 10-14 arasy oglanjyklary gördüm. Olaryň arasynda hasam, şar gara, orta boýlusy ünsümi çekdi. Bular bir zada garaşýan ýalydylar. Şol garajasy, bir zatlar diýip, dogumlyja, ýanyndaky dostlaryn bir zatlar buýurýardy. Iki sözüniň birem, edepsiz hapa paýyşdy.* Kellesini ýaýkap güldi. *Meniň ömrümde eşitmedik hapa paýyş sözlerini ussatlyk bilen ýagdyrýardy ýanyndakylara. Olaram, bytnaman, kellesini aşak salyp diňläp durdylar ony. Abraýjygy barlygy bildirýärdi. Birdenkä, aňyrdan gelýän, 7-8 sany oglanjyga gözüm düşdi. Boýlarynyň uzynlygyndan, bularyň, garaşyp duranlara seredeňde, ýaş boýunçada ulurakdygy görünýärdi. Aňyrdan gelýänler, duranlary görüp, bulara tarap haýbatly sesler çykaryp ylgadylar. Duranlaryň biri gorkup gaçdy we galan dördüsi, gelenleri garşyladylar. Başlady bir ýakalaşyk,* ikimizem güldük, *hindi kinolardaky ýaly-how. Ýaňky garaja diýenim, bir-ikisin-ä, göni gelşine berkje urgylar bilen garşylap, sussuny basan bolmaly, gaçyryp göýberdi. Ýene-de gelenleriň, özünden bir kelledagy uzyn biri bilen, diklem gidişdiler. Gelenler bäş bolup galypdy, garaşyp duranlardan bolsa bir şol garaja galypdy. Duruşyndan, olara haýbatyndan görünýärdi, bu garaja yza gaýtjaga meňzänokdy. Gaýta, bäş bolup duruşlaryna, gelenleriň birem onuň eliniň ýakynlygyna barybilmän, bir-birine seredişip durdylar. Şol wagtam, nirdendir bir ýerlerden, polisýanyň ýerli wekiller geldi ylgaşyp. Göz açyp ýumasy salymda, duran bäşsini we garajany tutup alyp gitdiler. Bularyň yzyndan, menem bardym, etrap polisiýasyna. Göni barşyma, başlyklarynyň ýanyna girdim, oglanjyklara näme boljakdygyny soradym. "Mugallym, bu oglanjyklaryň köpüsi, bidüzgün maşgalalrdan gelip çykýar. Bularyň barysy kelleagyry. Bir gün magazyndan zat ogurlap tutulýarlar, beýleki gün urşup", diýip, çyny bilen nalady. Kelläme bir pikir gelipdi şol ýerde, we men teklibimi aýtdym. Polisiýanyň etrap başlygy düşünjeli adam ekeni. Dessine kabul etdi, we işgärleriniň birini çagyryp, ýaňky oglanjyklaryň barysyny alyp gelmegini*

*tabşyrdy. Göz açyp ýumasy salymda, barysy, polisiýa başlygynyň otagyndadylar. “Çagalar, şu adamy görýäňizmi?”diýip, meni görkezdi. Yzyndanam, “Şu adam, boks tälimçisi, we şu günden şeýläk, sagat palançadan-palança, günde, türgenleşige bararsyňyz. Eşitdiňizmi? Eger, boks türgenleşigini ýekeje gün sypdyraýsaňyz, ýa-da şu adam, birje sapar, sizden nägile bolup gapymdan giräýse, baryňyzy, kanun esasynda ugratmaly ýerleriňize ugradaryn. Menä sizden ýadadym, ynha şu adama sagbolsun aýdyň, şu adam bolmadyk bolsa, sizi eýýäm ýerleriňize ugradardym. Düşünmeýän barmy?” diýip, gatyrynyp gürledi. Barsynyň, garaja gözleri mendedi. Polisiýanyň başlygy maňa taňyrýalkasyny aýdyp, “Haý, mugallymjan, başyňa ullakan kellagry satyn aldyň öýdýän, hany gaýrat et, Alla kuwwat bersin, şu çagalary adam edip bolsa, şondan gowy zat bolmazla. Aýdyşyň ýaly, türgenleşikde, barja suwuny sykyp, köçä çykmaga ýaramaz ýaly etsene şulary. Galanja saçyň çalarjaklyga ikuçsyzdyr. Näme gerek bolsa, arkaýyn ýüz tutuber.”, diýip, elimi gysdy. Begenip gelipdim şol gün öýe. Maňa gerekli türgenleri tapypdym. Bilýädim, duýýardym muny. Şol günki türgenleşige garaşyşym ýaly, ömrümde başga hiç zada garaşmandym. Hamana, ullakan myhmanlary garşylaýan ýaly, türgenleşige hemişeki barşymdan, ýarym sagat irräk barypdym.* Restoranda, hyzmat edýän gyzjagazlaryň biri gelip, stolumyzy arassalap gitdi. Ortada diňe miweli suwlar we ýarty bolan miweli gap bardy. Otly, ýoluna dowam edýärdi. Restorandaky myhmanlaryň sanlary azalyşypdy.

-*Alty sany oglanjyk, diýilen wagtda geldiler türgenleşige. Göwni ýetmezçilik bilen esewan edip, türgenleşige başladylar. Üýtgeşik, hiç zat diýemokdym. Boks zalyna öwrenişmeklerini isleýärdim. Bir-iki hepdeden soň, ýaş türgenlerimiň sany azalyp ugrapdy. Her-hili bahanalar bilen, türgenleşige gelmäni goýupdylar. Bu altysy welin, bir günem sypdyrman gatnaýardylar. Bu bolýan zatlaryň arkasynda bir zatlaryň bardygyny syzýardym. Iň kiçijek, ýedi ýaşlyja körpeden, kakdyryp beýlekileriň näme üçin türgenleşige gelmeýänini ýekelikde soradym. “Mugallym, Mälik, olary gorkuzyp, olardan pul talap edýär” diýipdi. Mälik diýýänleri, on üç ýaşly garajady, bäş galtamanyň başlyklary. Derrew ony öz ýanyma çagyrdym. Gözlerinde, birjigem gorky ýokdy. Gurt bakyşlary bilen gözümiň içine seredýärdi. “Hanogul, edip ýörenleriň näme?” diýdim. “Men näme edýärmişim?” diýip, gödek jogap berdi. “Çagalary gorkuzyp, pul talap edýäňmi, okuwçylarymdan?”, “Kim diýýär mugallym, onsoňam, gözüň bilen gördüňmi?”diýip, gaýta özüme sorag berdi. Batyrlygyna söz ýokdy, ýöne bildiremokdym, buýsanjymy. “Hanogul, ejize ganymlykdan, “erkeklik” bolmaz! Beýle dogumly bolýan bolsaň, indiki ýyl ýaryşda, güýçlije oglanlary ýeňip görkezsene. Gaýratyňy, ringde görkez, bir topar sümügini sallap ýörenlere degmede. Eşitdiňmi, ýene ýekeje hokga çykarsaň, seniň bilen tersleşeris.” Diýip, berk käýedimde göýberdim.*

-*Türgenleşikde nähilidi?*

-*Söz ýokdy. Howwada gapýady bar öwredenlerimi. Tebigy boksçydy. Ringde akylly hereket edýärdi, aýaklary gaty çalasyndy, elleri örän tizdi we urgulary, boýuna we ýaşyna görä gaty agyrdy. On-üç ýaşly bolsa-da, on bäş ýaşlyjalarymy, arkaýyn nokauda gidiribilýärdi. Aljyranokdy, goranmasyny gaty gowy bilýärdi, ringiň gyrasynda diýilenleri diňleýärdi. Urgulardan gorkanokdy. Tygşytly bokslaşýardy. Üç raund bokslaşmany, hiç zatçada görenokdy. Ýadamak diýen zady bilenokdy. Her hili*

*urgulardan kombinasiýa öwredipdim, olarydagy, boksda ulanyşyny göräýdä.* Kellesini ýaýkap, dodagyny dişleýärdi. *Gaty owadan bokslaşýardy, edil, professional boksçylar ýaly. Men, şu güne çenli, ömrümde, onuň ýaly zehinli boksçy gören däldirin. Allanyň, duranja bir gudratydy. Ýöne terbiýesi ýok diýen ýalydy, hapa-paýyş sözlerini köp ulanardy. Näçe depesinden beriljegini bilsede, hökman diýjegini diýerdi. Gaharjaňdy. Gyzmady. Uly-kiçi diýmän, giriberýärdi ýakalaşyga.*

-*Daşardaky bezzatçylyklaryny goýupdymy?*

-*Köpeldipdi. Mekdebine islän wagty baryp, islän wagty gaýdardy. Bir-iki sapar ýene daşarda urşup tutulypdy, ýalbar ýakar edip, zordan alyp gaýdypdym polisiýanyň ýerli wekiliniň elinden. Kelleagyry ýetikdi.*

-*Ýaryşy nädipdi?*

-*Welaýat birinjiligini, derlemänjik aldy diýsem, ynanarsyňmy? Dört garşydaşynyň dördüsinem birinji raundda ýere serdi. Bary ýogy, bir ýylyň içinde, ýaşlaryň arasynda, boks boýunça, öz agyrlygynda, ýurt boýunça çempion bolupdy.* Restoranda diňe biz galypdyk. Radýodadan gelýän ýakymly owazyň sesi bilen, otlynyň deň äheňde yrgyldysy, bize garaşyp oturan restoranyň işgärini hüwdüleýän bolmaga çemeli, zordan çişen gabaklarynyň aşagyndan käteleri gözlerini açyp, bize serederdi. Meniň hasaplaşmagyma rugsat bermän, iýen içenlerimiziň barsyny, täze tanşymyň, özi töläpdi. Wagonymyza gelip, demir ýol ulgamynyň işgärine bir çeýnek garaja çaý haýyş edenimizden soň, gürrüňini dowam etdi ýaşuly tälimçi. Ikimiziň gözümizde-de uky ýokdy:

-*Şeýle günleriň birinde, Mälik, birden türgenleşige-de gelmäni goýup, ortadan ýitdi-de oturyberdi. Polisiýanyň ýerli wekilem onuň nirdedigini bilenokdy, dost-ýarlaram. Ahyryn, öýüne barmany ýüregime düwdüm. Öňem, onuň kakasynyň ýokdugyny, ejesiniň bolsa, känbir ynamly adam däldigini gulagymyň ujy bilen eşidipdim. Ýöne, edil bu derejede hemme zadyň erbetdigini bilemokdym. Birje otagly öýleriniň diwarlaryna, çlimiň ysy siňip giden eken. Hapaçylyk, eýlede-beýlede ýatan arak we şerap çüýşeleri. Kirli ýasdyk-düşekler. Ýarym serhoş ejesinden soranymda, nirdediginem aýdybilmändi ýekeje oglunyň. Bir zatlar samradyda, ukusyna dowam etdi. Bu zatlary öň görüp, oglanjygyň aladasyny wagtynda etmänligim üçin özüme gaharym gelip, gözüm ýaşdan dolup aýrylypdym bu ýerden. Men, näme etsemde, bu ýerde ýaşaýan oglanjykdan çempiýon-a aňyrda dursun, bir adam çykmagam mümkin däldi.* Gabaklaň gözleriň aşagynda, rehimdar bakyşlar bardy. Garaja çaýymyzam gelipdi. Gijäň ýarysyny geçipdi wagt. Daş töwerek ümsümlikdi. Diňe otlynyň deň äheňli polatdan tekerleriniň, demir ýoluna degip çykarýan sesi gelýärdi. Wagonyň içi salkyndy we awtomatiki usulda, takmynan 22 derejede saklanylýardy. Durmuş hekaýasyny ýartyda kesmezligi üçin Alladan dileg edýärdim. Bu hekaýanyň soňuny eşitmek üçin ukydan geçmäge razydym.

-*Bir iki günden tapylypdy Mälik, arkalarynda gök dalak bolup duran urgylaryň yzy bardy, gollarynda we elinde, çilim basylan yzlar bardy, gözleri gögerip, güp ýaly çişipdi. Döwük ýenjigi ýokdy, şoňa şükür edipdim. Hassahanda özüne gelýärkä, polisiýanyň ýerli*

*wekili her zat edip uralasada, ýalbarsada, näme bolanyny hiç aýdanokdy. Mäligiňem razyçylygyny alyp, polisiýanyň ýerli wekiline resmi hat ýazyp, şu günden şeýläk, bu oglanyň, meniň öýümde ýaşajaklygyny duýdurdym. Hassahanadan sag aman çykaranlaryndan soň, göni öýe getiripdim. Aýalym bilen şol wagt, bile ýaşaşýanymyza ýedi bolanyna garamazdan, perzentsizdik. Mäligiň, öýe getirjegimi eşidip, menden beter, aýalym pahyr gaty begenipdi. Kanun esasynda, bu oglany, ogullyga alýanlygym baradaky resminamalary dolduryşdyryp, gerekli edara habar berişdirdim we birnäçe wagtdan soň, gerekli rugsatlary alypdym. Üç otagly jaýymyzyň, bir otagyny Mälige aýyrdyk. Her hili kitaplar doly tekjejik we öz telewizoryny goýup berdik. Hassahanadaka, beden ölçeglerini alyp, magazyndan geýmek üçin bir topar eşik alypdyk, keýwany bilen bileje. Keýwany, bazarlamany hiç halamazdy, ýöne şol gün, bazardan zordan alyp gaýdypdym. Hemme zat geýdirip, hemme zat iýdiresi gelýärdi ogullygyna. Mälik, başda, özüni birhili duýan hem bolsa, täze ejesiniň mähri ony eredipdi. Bary ýogy iki-üç aýyň içinde, bu öýde, bu ene-atanyň çagasy ýaly bolup gidipdi. Mekdepden ýekeje günem sypdyranokdy. Bahalary gowulaşmaga başlapdy. Aldygyna-da boý alýardy. Iki ýylyň içinde, on bäş ýaşynda, eýýäm 180 santimetrden geçýärdi boýy. Agramam alýardy. Iki ýylyň içinde, boks boýunça sport ussady derejesini alypdy. Ýene bir ýyldan bolsa, Astanada geçen dünýä çempiýonlygyna saýlanyp, altyn medalyny getiripdi. Şol ýylam, boks boýunça, halkara derejeli sport ussady derejesi berildi, milli boks federasiýasy tarapyndan. Mälik bilen, aýra türgenleşik geçýärdim. Sebäbi bir gün ýanyma gelip, "Kaka, meni professionallyga taýýarla, wagt boldy" diýip, gelipdi. Olimpiýada gatnaşyp, baýrakly ýer aldygy, professional türgenleişge başlajakdygyma söz berdim. Afinada geçen olimpiýada gatnaşanda, on sekiz ýaşyndady, yzynam, özüňiz bilýäňiz.* Näme diýjegimi bilmän utanypdym. Afinada geçen olimpiýadany görmändim dogrusy.

-*Gynansakda, meniň sport bilen hiç hili baglanyşygymyň ýokdugyny özüňizem görýänsiňizle seredenden,* çala çykyp başlan garnymy görkezdim. *Sport dünýäsindäki täzelikler bilen hiç hili aram ýokdur, aýyplaşmaň.*

-*Taryhda, boks boýunça birinji gezek, olimpiýadadan altyn alyp gaýdypdyk. Ýadyňyza düşdümi?* Kellämi ýaýkadym.

-*Şol ýyl, biziň maşgalamyz üçin gaty bereketli ýyl bolupdy. Şowly çykyşymyz üçin, öz milli boks federasiýamyz biziň üstümizi sowgatlardan dolduryrpdy. Kaşaň jaý, ömrümizde görmedik kaşaň maşyn, pul baýraklary, yzyny sanasaň sogaby bardy berilenleriň. Hökümetiň sylaglarynyň, sowgatlarynyň we söýgüsiniň soňy ýokdy,"üstümize döwlet guşy gondy" diýsem, ýalňyş bolmazdy. Ýöne, Mälik sözünde durupdy, indi menem durmalydym. Professional boks üçin, daşary ýurda gitmegimiz gerekdi. Daşary ýurtda, professional boksçyny maliýeleşdirýän, promoter kärhanalar gaty köpdi we olaryň iň gowularyndan tekliplerem bardy. Mälik ikimiz oturdykda, Şwesariýadaky bir promoteri kärhanasyny saýladyk. Iň oňaýly şertleri berýärdi, oňa türgen hökmünde, maňa-da tälimçi hökmünde.*

-*Size, tälimçi hökmünde teklip berdiler mi?*

*-Mäligiň şerti we kararydy bu, onuň tälimçisi, diňe men bolmalydym. Şonuň üçin, Mäligi almak isleýän promoterlar, menem almaly bolýardylar.*

*-Diýmek, şu wagt siz Şwesariýada ýaşaýaňyzda.*

*-Eýýäm on bir ýyl bäri.*

*-Watanyňyza dynç alyşa geldiňizmi?*

*-Şeý diýseňem bolýa. Men, her ýyl gelýän göbek ganymyň daman ýerine. Dynç alýan, köneleri zyýarat edýän, hemem, boksçylary görüp gidýän.*
*-Milli çempiýonaty görüp gidýäňizmi?*

*-Welaýatma-welaýat, etrapma-etrap, şäherme-şäher aýlanyp, zehin gözleýän.*

*-Täze "Mälikleri" gözleýäňizdä?*

*-Eddil özi.*

*-Zehinli ýaşlar köpmi?*

*-Örän köp. Biziň oglanlarymyz ýumruklaşmany oňarýarlarla,* hezil edip gülüşdik. *On bir ýylyň içinde jemi, dokuz boksçyny Şwesariýa alyp gidip, olary ýetişdirip, professional boks dünýäsine girmeklerine kömek etdik. Bularyň üçüsi, gelejekde, dünýä çempiýony bolmaga degýän oglanlar. Arada, iki sany ýaş boksçynyň ýazgylaryny ugratdylar bize, şolary görmäge geldim. Eger, hakykatdan hem gowy bolsalar, şertnama baglaşyp, professional sporta ilkinji ädimlerini ätmäge ýardam bermekçi.* Bir bada basan ümsümlikde, çaýlarymy içdik. Bu adama, açylasym geldi:

*-Bilýäňizmi, men sizi başda görenimde, halamandym, siz bolsa, gör nähili gowy adam bolup çykdyňyz.*

*-Men muňa öwrenişenle dostum. Boks, adamyň sypatyny gorkunjyrak edýär: paşşyk burun, gazaply bakyşlar, çyzyklar we beýlekiler, ýöne her bir boksçynyň kalby rehimli bolýar. Bize azrak mümkinçlik döretseňiz, görünişimiz ýaly gorkunç däldigimi subut ederdik.*

*-Indi men muny bilýän, sebäbi sizi gördüm.* Ýene-de gülüşdik. Otlynyň bady asdalapdy, bu onuň ýakynda durjakdygyny alamatlandyrýardy. Birdenkä, tälimçi ýerinden turdyda, torbasyny egnine atyp:

*-Bimaza edenim üçin, we boş gürrüňler bilen wagtyňyzy alanym üçin meni bagyşlaň. Meniň duralgama geldik. Hoş wagtyňyz,* diýip elini uzatdy. Garaşmandym:

*-Ýokla, agamjan, tanyşanymyza örän şat. Size uly üstünlikler arzuw edýärin, janyňyz sag, başyňyz dik bolsun. Nemele, munça wagt bile bolup, adyňyzam soramandyryn.*

-*Ylýas Ýalkymow,* diýdide, içgi jübüsinden, telekeçilerde bolýan, tanyşlyk kardyny çykaryp elime gysdyrdy. *Hoş wagtyňyz dostum, sizede iň gowy arzuwlar bilen. Boksy söýüň, eger başarmasaňyz, iň bolmanda ýigrenmäň,* diýip, mähirli ýylgyrdyda, kupeden çykyp gitdi. Bu wakadan, birnäçe günden soň, tälimçiniň beren tanyşlyk kartyny okap gördüm. Ýüzünde, “ANGRY RAM (GAHARJAŇ GOÇ)” PROMOTIONS, ýazylgydy, we ýüzünde, ýekeje telefon belgisi bardy. Internete girip barladym welin, bu promoter kärhanasy, dünýäde iň uly on promoter kärhananyň biri bolup, Şwesariýada döredilen, ýapyk görnüşli paýdarlar jemgyýeti ekeni. Munyň esasy eýeleri, paýdarlary bolsa, Ylýas we Mälik Ýalkymowlar bolup çykdy. Men, otludaky bolan wakany, boks muşdagy işdeşime gürrüň berenimde, ol maňa ynanmandy. Çykaryp, bu tanyşlyk karty berenimde, onuň haýran galmakdan, sesi kesilipdi. “Sen, dünýäde iň beýik tälimçileriň biri bilen otlyda geleniňi bilýäňmi?”diýip, on sapar gaýtalap sorapdy. Ady belli boksçymyz bolan, Mälik Ýalkymowyň, ýaş wagtyndaky lakamynyň, Gaharjaň Goç, bolandygyny hem şol işdeşim aýdypdy.

## Ýeke

Iki-üç gezek kakmagyna garamazdan, uly demirden derwezeleri açan bolmandy. Daň bilen, gün dogmanka gelişidi, ýöne geleninden bäri, derwezäniň beýleki tarapyndan ses-üýn eşitmändi. Bu ýerde hiç kim ýaşamaýan ýalydy. Derwezäniň uly girelgesiniň depesinden asylgy duran ullakan alaja bilen çüýşeden ýasalan göz monjuk, bu ýeriniň ýaşaýjysynyň yrym-ýorumlara ynanýandygyny görkezýärdi. Owadan seçekli gyňajynyň ujuny ýüzüni dolu ýapar ýaly edip daňypdy, owadan uly gözleri şonda-da bu gelniň entäk ýaşdygyny ele berýärdi. Açylman geçen derwezäniň agzynda oturşyna, aldygyna eýläk-beýläk garanjaklamasy, onuň aljyraňňyly ýagdaýdadygyny satýardy. Oba köçeleriniň ýuwaş-ýuwaş janlanýanyny gören gelin, gussa doly gara gözlerini iň soňky sapar bu gapa dikdide, umyt bilen bir sellem diňşirgenip durdy. Ýok, hiç hili sesler eşidilenokdy. Tarsa, ýerinden turdyda, köçäniň gyrajygy, aýlawly ýol bilen gelen ýerine tarap ýola düşdi. Depesi göz monjukly agyr demir gapy çala açyldy-da, içinden, orta ýaşly bir aýalyň, ýaňky gelni çagyrýan sesi geldi. Gelin, derewjik yzyna dolandyda, açylan gapydan içerik sümüp gitdi. Howlynyň içi bilen ýakyndan tanyş ýalydy, gös-göni özüne gerekli gapa baryp durdy. Arkasyndan gelýän aýal gelip, gapyny açdy-da, gysgaça “*Geç*” diýdi. Ýarym garaňky we salkyn jaýa girip, töre ýakyn geçip oturdy. Ýaňky aýal, çüňkde duran sandykdan bir zatlar sermeleýärkä, oturan gelin ýüzüniň ýarsyny ýapyp duran gyňajynyň ujuny açdy. Owadan ak ýüzüniň üstünde oturan kiçijek burny, galam deýin gaşlary, ullakan gür kirpikleriniň aşagyndaky ullakan gök gözleri we possuk dodaklary bilen örän gelşikli görünýärdi. Bir aýagyna agsaklap gelen aýal, sandykdan çykaran elindäki düwünçegi, myhmana ýakyn goýdyda, dyzyny, gözi ýaşdan dolan gelniň dyzyna degirip oturdy.
-*Gyzymjan, gowulykmydyr?*
-*Günbe-günden sowaýar ejejan, barlygymam duýmaýan ýaly, meniň tarabyma seredenogam.* Gözlerinden ýaşlar sil bolup akýardy. Içini-içine çekip aglaýardy möňňürip. *Agzyna gelenini diýýär, çala zada-da gyzyp, eliniň tersi bilen, ...*

-*El galdyryp başladymy?*

-*Düýn,* köşeşen ýaly edip, demini uludan çekdide, gözlerini süpürişdirdi, *düýn, birinji sapar, eliniň tersi bilen ýelmäp göýberdi. Mundan öň, diýenini diýýärdi welin, el galdyranokdy. Düýn muňa-da başlady öýdýän.* Sessizlik boldy. Gelniň burnunyň şarkyldysy eşidilýärdi diňe.

-*Öýündäkilerdagy, oglanyň badyna suw sepjek bolanoklarmy?*

-*Ýokla ejejan, senem, şu dünýeden bihabar ýalyda bolşuň. Alanlarynda zordan almadylarmy? Ýeke ogullary Merediň göwnüni ýykybilmän alypdylara.*

-*Gyzymjan, beýdip özüňi kiçeltmesene, hany azajyk özüňe gelsene, öňem geçmän duran gyzym ýok meniň, Meret biriniň ýeke zürýady bolýan bolsa, senem meniň ýekeje gyzym. Sylanmaýan bolsaň çyk-da gaýt gyzym, Alla bardyr, Allanyň özi bizi şu günlere-de ile-güne derkar etmän getiripdir, mundan soňam...*

-*Diýýäniň näme ejejan, üstümden düşjek bolýaňmy? Meredi söýýän men,* demi gysylyp, damagy dolýardy, çykýan sözler agyry bilen çykýan ýalydy içinden, *Meretden başgasy bolmaz ejejan,* ejesiniň mähirli gujagynda möňňürip aglaýardy. Gyzynyň çekýänine ýuwka ýürek eje çydap bilenokdy, köşeşdirmekden başga, hiç zada elem baranokdy görgüliniň.

-*Goý hany, goý gyzym, Mahymjan hany özüňe gelsene, merdä sen, söýüp-söýüşip bardyňa özüň gyzymjan, hany sabyrly bolsana azrak, sen, indi kiçijek gyz dälä, ullakan öýüň ýekeje gelnä sen. Öňlerdagy neşe diýdi, içgi diýdi, işsizlik diýdi, açlyk diýdi ýene bir gör diýdi, gelinler nähili agyr belalardan geçdiler, sen bolsa, "eliniň tersi bilen urdy" diýip, özüňi öldürjek bolup ýörsüň.* Ejesiniň paýhasly sözleri öz jadyly täsirini görkezýärdi. Azragam bolsa, diňişen Mahym, ejesiniň gujagyndan ýuwaşlyk bilen çykdy.

-*Ýedi aý boldy ejejan, ýedi aý. Gödek jogap beremok, iýjek diýse öňünde, geýjek diýse taýýar, gitjek diýse öňüni tutup duran ýok, näme etse "towugyna tok" diýýän ýoga şoňa şol öýde. Näme ýetenok, hiç düşünibilemok.* Ýalygyny düzedişdirip, gözlerini süpürdi. *Arada, el telefonyny barladym, bir topar nätanyş gyzlaryň atlaryndan her-hili hatlar we jaňlar bar.*

-*Gyzymjan, näme etjek erkegiň şol zatlaryna sokulyp senem, biderek ýüregiňi agyrdanyň galar...*

-*Agyrsa agyrsynla şu ýüregem. Sagdyn ýürek bilen bular ýaly betbagt durmuşda ýaşanyňdan-a, ýüregiňden tutup, sag amanja amanadyňy tabşyranyňam gowudyrla...*

-*Toba, toba.* Gyzyna, gözüni alardyp seretdi. *Mahym, agzyňdan haýyr aç gyzym. Diýýäniň näme. Beýtigiň-ä namart boldugyň bolar gyzymjan, meni ýeke goýup nirä gitjek?*

-*Ejejan meniň nämäm kem? Gözüm göz ýaly, saçym saç ýaly, boýy-possum iliňkiden artyk bolmasa kem-ä däl, haly dokaýan, nahar bişirýän, otag edýän, süýt sagýan, ýedi aýyň içinde, "ony getir, muny getir, muny iýjek däl" diýip näzimem çekdiremok, eýsem bagtly bolmak üçin bular ýetenokmy? Näme üçin Allajan meni beýle agyr synagdan geçirýär? Meniň günäm näme? Näme üçin Meret menden sowaşdy? Gaýynenemiň bolsa ýüzi mydama asyk, meni görse ters seredip oturýar. Hemme zatlaryny edip otyryn, sesimi çykaramok bir söze-de. Näme üçin men, ejejan? Näme üçin başgalary dälde, men geçmeli bu synagdan? Durmuş toýundan soň nähili bagtly günleri arzuwlardym, bir ýylam geçenoga, ejejan, bu bolýan zatlar näme meniň başyma? Men çydamok...*

-*Hany balam, sabyr et bakaly. Sakawyň soňuna seret diýýäler. Esasy zat, erbet endikleri ýok, ile-güne masgara boluba ýörenok. Buda geçer gyzym, mert bol. Men dirikäm, gözýaş*

*dökme gyzymjan. Seniň meseläniň aladasy edilendir. Hemme zat gül ýaly bolar, dur bakaly.* Sandykdan getiren düwünçegi açdyda, içinden bir zatlar çykarmaga başlady. *Al şuny, ertir çaýyna goş-da beräý, öýke-kinesi bar bolsa ýazylar dessine.* Mahym, ejesiniň beren, agaç bölejigini aldyda, siňe seretdi. *Getir diýenimi, getiribildiňmi?* Mahym, dessine börüginiň gyrasyna barmaklaryny sokdyda, çykaryp berdi getirenini.

-*Gaýyn enemiňki we Merediňki.*

-*Gaýynataňky näme?*

-*Gaýynatam bilen aram gowy.* Mahym köşeşipdi. Çişen gabaklaryna we aglamakdan gyzaran gözlerine garamazdan, owadan görünýärdi. Gyzynyň asuda ýagdaýda, gözlerini ýere salyp oturşyny synlan eje, "*duranja perizatla*" diýip, içinden geçirdi. Dolupjyk duran göwüsleri, etlije gollary, ýogyn injikleri we inçejik bili bilen, şahyrlaryň şygyrlarynda waspyny edýän gözellerden kemi ýokdy Mahymyň. Gyzynyň maňlaýyndan ogşap, elinden tutdyda, uludan bir demini aldy. Gyzy, hökman bagtly bolmalydy. Munyň üçin gerek bolsa, jähennemiň düýbüne gitmägede razydy. Şol wagt, uzakdan, derwezäniň kakylýan sesi eşidildi. "*Geldi öýdýän*" diýip, Mahymyň ejesi agsaklap baryp açdy agyr derwezäniň gapysyny. Çal saçly, ýaşy altmyşdan agan, eli torbaly ýaşuly daýza girdi içerik. Sessizligiň içinde, iki bolup, Mahymyň oturan otagyna tarap ýörediler. Gapyny açar açmaz, ýaşuly daýza Mahymyň ullakan gök gözleri bilen pete-pet boldy. Mahym tarsa ýerinden turup, gelene ýuwaşlyk bilen salam berdi. Maýryklap gelýän ejesem içerik girenden soň, gapy ýapylyp, gelenler töre ýerleşdi. Hiç kimden ses çykanokdy. Ortany, syrly we günäli sessizligiň zalym penjeleri garbap alyp, ýüreklere çykgynsyz bi-ynjalygy ýaýradýardy. Çal saçly daýza, başyndaky arzan ýalygyny aýyrdyda, ýere ýazdy. Dodaklary, bir zatlar pyşyrdaýardy. Torbasynyň içinden, gara towugyň kellesini, köne, döwük dişli daragy, uly gaşly kümüş ýüzügi, bir-iki sany mata bölejigini, nämäniňkidigi bilinmeýän deri bölejigini, balygyň, guşuň we beýleki janly-jandarlaryň süňklerinden bölejikleri we nätanyş harplar bilen ýazylan gadymy teňňeleriň birnäçesini çykaryp, ýazan ýalygynyň ortarasyna oklady. Mahymyň, börüklerinde getiren gaýynenesiniň we adamsynyň saç böleklerini, ejesiniň elinden alyp, onam ortada duran zatlaryň üstüne goýdyda, çal saçly daýza, okamagyny kesmän dowam etdirdi. Birdenkä, bir ýerlerinden çykaran, ak bezelen saply kiçijek hanjary bilen, Mahymyň çep eliniň külembike barmagynyň ujuny çalaja kesip, dört bäş damja gan çykaryp, ortada, ýalygyň üstünde duran zatlaryň üstüne damdyrdy. Ýene-de az owlak okandan soň, Mahymyň boýnundan tutdyda, başyny ýalygyň ortasyna eltip, "*tüýkür",* diýdi. Mahym aýdylany etdi. Ýene az salym okamagyny dowam etdirenden soň, torbasynyň içinden, guran bir ot çykardyda, ony, otly çöp bilen ýakdy. Mahymy, ilki ýüzugruna ýatyryp, bu otuň tüssesini akrasyna üfledi, soňam, arkalykgan ýatyryp, onuň döşüne tüssäni üfledi. Guran otuň ýanman galan bölegini Mahyma uzatdyda "*üstüne siýip gel"* diýdi. Mahym, dessine ýerine ýetirdi. Mahymyň getireninem ýalygyň ortasyna zyňdyda, ýalygyň her ujuny galdyryp, bir zatlar diýip, küf-çüf edip, berkje baglady. Ýalygyň, dört ujy dälde, bäş ujunyň bardygyny şol wagt görüpdi Mahym.

-*Bu ýalygy, tutuşlygyna bir çukur gazda, ýary gijesinden soň ýakmalydyr. Doly ýanyp bolandan soň, galan külüni ýygnap alyp, öýüň howlusynyň bir künjüne, ýary gijeden soň gömüp goýmalydyr. Bu bolan we gören zatlaryň barada hiç kime, hiç haçan gürrüň bermeli däldir. Ýogsam, uly betbagtçylyklar ýagar üstüňe, bolanja günüňdenem galarsyň. Gaýynöýüňde namaz okaýan barmy?*

-*Ýok.*

*-Gaty gowy, namaz okalýan ýere kän girip çykmajak bol. Kurana seretmejek bol, okalýan ýerinde diňlemejek bol. Her zadyň öz tölegi bardyr. Seniň alnyň bagtyň tölegem, ynha şudyr,* diýip, çal saç palçy ýerinden turdy. Mahymyň ejesi, derrewjik, öňüden taýýarlap goýan pully bukjany palça uzatdy.
-*Nyrhy bilýänsiňä?* Mahymyň ejesi, oňaýly şekilde kellesini silkdi. *Bolýar onda, sanap oturjak däl.* Torbasyndan, başga bir ýalyk çykaryp başyny daňyp durşuna, Mahyma ýüzlenip, *gyzymjan gynanma, köplenç, "iň owadanlary, iň betbagtlysy" bolýandyr. Ýöne sen, bagtyňy öz eliňe aldyň,* diýdi, we gapa tarap ýöräp başlady. Mahym ýerinden turup, ejesi bilen palçy gapydan çykýança ugradypdy. Agyr derwezäniň açylyp ýapylýan sesi eşidildi, yzyndanam, otagyň gapysy ýene açylyp, bir aýagyna agsaklap Mahymyň ejesi girdi.
-*Men şu ýary gije, çukur gazyp, bukjany ýakyp, taýýar edip goýaryn.*
-*Men ertir ir bilen gelip külüni alyp giderin.* Gürleşenlerinde, bir-biriniň gözüne seretmejek bolýarlardy. Gysdagly gyňajyny düzeldişdirip, Mahym, ejesiniň öýünden çykyp, gaýynöýüne tarap ugrady. Gyzy ugradyp, ejesi derrew pil tapdyda, melleginň hajathana ýakyn töwereginden ýer gazmaga goýuldy. "*Mahymjan, bagtly bolmaly. Gyzymjan bagtly bolaýmaly. Illeriň ýemşijek gyzlaram, durmuşa çykyp, çagalara bulaşyp, abraýly öýleriň törüni bezäp oturan gelin boluşan bolup ýörler. Mahymjanyň, basan aýak yzyçada ýok bolmasa şolaryň birem. Han-ha, Aşyr Gedaýyň gelni Merjen, Mahymjanyň klasdaşy, ne okuwy bar ne-de görki. Zordan orta okuwyny gutartdylar, haçan görseň iliň soňunda süýrener ýörerdi. Üç çagasy bar tut ýaly sagdyn. Gaýynlary Merjenjan diýip, ölüp-öçüp ýörler. Iýse öňünde, iýmese ýanynda. Aýagam düşdi öýdýän şonuň şol öýe, Aşyr Geaýam, ogullaram galdyda gidiberdilerle.* Maňlaýyna üýşen der, syrygyp, gözüne girýärdi. Ýeňi bilen gözüni süpürişdirip, bir sellem demini dürsedi. *Goňşyň gyzy Arzyny aýtjakmy, şol dagy adam bolar öýdenokdular. Tutgaýy tutup dilini dişlär ýatardy, garaguşly bende. Indi gör ony, ady belli alymlaryň biriniň gelni bolup, şäherli öýüni bezäp otyr. Çöpe jan berlen ýalydy öň, indi welin, sülmüräp, daýaw gelin bolup gitdi. Şonuňam iki çagasy barda.* Azyým bilen gazmagyny dowam etdi. Ýene birnäçe tanyş obanyň gelinlerini ýatlandan soň, üç garş çuňlukda gazylan çukura seredip, düwünçegi ýakmak üçin ýeter kanagadyna geldi. Bolandan soň, el-aýagyny ýuwuşdyrdy-da, öýde bir käse çaý içip, özüni dürsedi. Açlygyna garamazdan, bokurdagyndan bir döwüm çörek geçiribilmejegini bilýärdi. Ýatjak bolup, sergin we garaňky otaglaryň birine geçmegine garamazdan, şol günki günortan ukusyny alybilmändi. Üç ýyl mundan ozal aýrylan adamsynyň, eger ruhy bu zatlary görýän bolsa, bu öýde edilip oturlan hereketleriň birinem oňaýlamajagyny bilýärdi. Içinde, hiç bir puşmanlyk duýgusy ýokdy. Şeýdip pikirler bilen göreşip oturşyna, çala irkilen ekeni. Gözlerini, kellesini bir zatlar basyp mynjyradýan ýaly agyra çydaman açypdy. Entirekläp turup, zordan derman goýulýan tekjeden derman aldyda, agzyna atdy. Bir aýagyna agsaklap, daşyna çykdyda, guýynyň ýanyndaky bir bedre çekilen suwa kürşgäni batyryp aldyda, ýaňky agzyna salan dermanyny, suw bilen içdi. Aýagynyň agyrysam güýçlenen ýalydy. Ýüzüne, el-ýuwardan suw çalyşdyryp, özüne geldi. Içerden ýalygyny alyp geldide, gysdanman, başyna daňdy. Ilerik, hajathana baryp gaýtdy. Gelip, täzeden, gyzgynjak çaý demlendide, bir-iki döwüm çörek bilen, sary ýag iýdi. Öýde ýeke özi bolany üçin, ençeme günüň dowamynda, idilli nahar hem bişirilmändi. Ýeke, hiç zat iýesi gelenokdy. Ilerden, iki sany bakylyp oturylan goýunyň açlykdan mäleýän sesleri gelýärdi. Derrewjik turdyda, basylgy duran taýýar otlardan berişdirdi. Suwlaryny täzeledi. Janawerleriň, itişip-kakyşyp iýişlerini mähir bilen

az-owlak synlady. Bir-iki agyz olara mähirli sözler aýdan boldy. Esasanam, bu ikiliniň içinde, biçilen sary işşegi söýerdi. “*Agtygym üçin bakýan*” diýerdi, soranlara. “*Agtykly*” diýip, adam dakypdy oňa. Adamsy ýogalmazdan öň, mal we mellek diýilen zadyň golaýyna-da barmazdy. Adamsy söýerdi bu zatlary. Şol, kümürsener ýörerdi ilerde işden soň. Özi bolsa, el işlerine, hala, dokma we tikine güýmenmegi söýerdi ýaşlykdan. Mahymjanyň durmuş toýundan soň, gaýyn öýüne göçenden bäri bolsa, mal-hala we ekin-dikine gaty baglanypdy. Sekiz-on sany towuk alypdy, goýunlarynyň sanyny bäşe dagy çykarypdy. Mähirli mäleýişlerini we towuklaryň gürküldi sesleri diýseň gulagyna ýakýardy. Wagtynyň köp bölegini, bulara ot ýygmak we iým taýýarlamak bilen geçirerdi. Melleleriniň ýarysyna, iki ýyl bäri ýorunja ekerdi, beýleki ýarysyny bolsa, jöwen. Ekin meýdanyň galanja bölegini bolsa bakja önümleri bilen doldurypdy. Häzirem, dessine eline orayny aldyda, azalan otuň üstüni dolmak üçin mellege girdi. Ýeriň, otuň we çygyň ysy garyşyp, kalbyna rahatlyk berýärdi. Gara pikirleriň barysy bir ýerlerik uçup giden ýaly bolýardy. Hezil edip ordy ýarym salkyn, hat-da hiňlenenem boldy bir tanyş heňleriň birine. Oranjalaryny daşap, kölege ýerde serişdirdi. Ondan soň, ýetişen mekgeleri goparyşdyrdy we dänelerini titdi ýekän-ýekän. Gün batyp, garaňky gatlyşypdy. Säher bilen sürä goşulan iri şahly mallaryň, gaýdyp gelýän sesleri gelýärdi. Molaşmalar we toýnaklaryň asfaltly ýola degýän agyr şakgyldy sesleri eşidilýärdi. Ýalygyny düzeltdi-de, derwezäni açyp, köçä çykdy. Süri bolup, sygyrlaryň köçeden geçmesini synlamagy tapypdy soňky döwür. Näme üçindir bilenok, emma bulara seretmek, oňa üýtgeşik bir lezzet berýärdi. Iri şahly, ullakan gözli, meýdandan gelýän çişen garynlary bilen, bu janawerler, Allanyň hakyky bir gudratydy. Käbirleriniň ýelinleridagy, süýtden ýaňa, ýarylaýjak bolýardy. Yzyna dolanyp, hälki demläp goýan çaýyndan bir owurt içdi. Açlygyny duýdy. Derrewjik sowadyjydan gerekli zatlary çykaryşdyrdyda, özüne bolar ýaljak edip: etli, soganly, badamjanly, sarymsakly we pomidorly batyrmajyk bişirindi. Hezil edip iýdi. Özüni gowy duýýardy, şähdi açylypdy. Garaňky gowy basypdy. Hemişekisi ýaly, howla çykyp, çyralalary ýakyşdyrdy-da, howlyny gündizki ýaly ýagtaltdy. Içerik girip, telewizory çatdy we ony-muny gören boldy. Oýananda, sagat gije üçüň ýarynda ekeni. Telewizory öçürdide, palçynyň daňyp giden düwünçegi eline alyp, howla çykdy. Ojagyň ýanynda duran odundan bir gujak aldyda, gowrak ýanar ýaly, az-owlak, kirosin ýagyny hem getirdi. Oduny we düwünçegi gazan çukuryna ýerleşdirip, ýakdy. Düwünçekden üýtgeşik zat galmandy, we galanja bir gysym zatlary, taýýarlan ýalygyna doladyda, berkje daňdy. Getirip, howlynyň bukuja ýerinde goýdyda, otagyna girdi. Hereketlerinde, yhlas we takyklyk görünýärdi. Içinde hiç bir duýgy ýokdy. Ertesi gün daň bilen gözi açylypdy. Sähriň salkynynda, ilerik gidip, gije ot ýakan çukuryny gömdi. Asuda ýatan mallaryna we towuklaryna seredişdirdi. Towuklar gündizki gezmelemerine çykar ýaly, towuk-ketegiň agzyny açyp goýdy. Mallaryň öňündäki, iýilmedik hapa-haşallary aýyrdyda, düýnki oran otundan bir gujak terje oty olaryň öňüne dökdi. Dumly duşdan horozlaryň sesi gelýärdi. Öýe gelip, el-ýüzüni ýuwuşdyrdy. Guýudan suw çekdide, oduň üstüne bir käselik çaý oturtdy. Mellegine göz gezdirdi-de, bu günki edilmeli işleri aklyndan geçirdi. Derweze kakylypdy. Dessine baryp gapyny açdy. Mahymyň peträp duran gök gözlerini görenden, ýüregi söýgi we merhemetden doldy. Gyzyny gujaklap ogşadyda, jogabyny bilsede, ýuwaşjadan “*Çaýa galaý*” diýip, ýalbardy. “*Men soň aýlanaryn ejejan”,* Mahymjanyň “taýýar” jogabydy bu, ejesiniň çakylyklaryna. Derrewjik, howlynyň bukuja ýerinden, oda ýakylmakdan galan düwünçegiň galyndysy dolanan kiçiräk ýalygy gyzyna getirip berdi. “*Aýdylyşy ýaly*

*etdiňdälmi?", "Hawwala, gyzym, arkaýyn bol, hemme zat düzeler",* gujaklaşyp ogşaşdylar we Mahym dessine derwezeden atylyp diýen ýaly çykdy. Ýaş gelin begençlidi. Mahymjanyň yzyndan seredip galdy bir jübüt mähirli gözler. Goýy gök gyňajynyň bir ujuny selpildedip, ýeriň ýüzünde gaýyp barýan gyzyna seredip doýup bilenokdy. Derek boýly, eti-gany ýerinde, basan ýerinden ot çykarýan gyzy bardy bu ejäniň. "*Bagtly bolaýmaly gyzym. Mahymjan bagtly bolubilmejek bolsa, hiç zadyň geregi ýok maňa. Mahymjandan aýlanaýyn. Duranja perizatda"* diýip, içini gepledýärdi. Gözleri ýaşdan dolupdy.

## Nälet

Synp ýolbaşçysynyň bakyşlaryny görüpdi. Beýle bakyşlara öwrenişendi. Okuw barada we çaga terbiýesi barada mekdepde geçýän ene-atalaryň ýygnagy bu gezek wagtynda gutarypdy. Oturan oturgyjynyň arkasyna asylgy duran el-torbasyny alyp çykalga tarap ýöräp ugranda, synp ýolbaşçysy sypaýylyk bilen:

-*Berdiýew Aýmyradyň ejesimi siz?*

-*Hawwa*. Synp ýolbaşçysynyň uzadan elini gysyp, elleşdiler.

-*Birje minutçyk wagtyňyzy almak mümkinmi, ýeketäk gürleşmeli zatlar bardy?*

-*Sapaklary barada bolsa, meniň oglumyň bäşlikçidigini bilýänsiňiz.*

-*Ýokla, sapaklary barada däl. Aýmyratjan, synpymyzyň bezegile. Ýöne şeýle hal-ýagdaý soraşaýjakdym. Ene-atalary ýakyndan tanamak, çagalary terbiýelemekde olara ýardamçy bolmak biziň gönümel borjumyz bolany üçin..*

-*Düşnükli. Men daşynda garaşaýynmy?*

-*Ýörüň, otagyma geçäýeliň.* Kiçiräk otaga girdiler. *Oturyň, haýyş edýän,* diýip giň, goltukly oturgyçlaryň birini görkezdi. Özem, stoluň başyna geçip, deriden oturgyja oturdy.

-*Men, Begenç Saparow, bilşiňiz ýaly, bu mekdebe merkezden täze geçirildim. Üçünji synp okuwçylaryň synp ýolbaşçysy, şol bir bada-da, mekdebiň terbiýeçilik işleri boýunça başlygy wezipesini, bilelikde ýöredýärin. Ýogsam, size içer ýaly hiç zat hödür etmändirin. Bir zatjyklar aýdaýaly..*

-*Ýok, azara galmaň, meniň şonsuzam wagtym çäkli.*

-*Düşnükli. Özüňiz bilen tanyşdaraýsaňyz.*

-*Berdiýew Aýmyradyň ejesi, Laçyn.*

-*Işleýän ýeriňiz?*

-*Telekeçi. Kiçiräk tikinçilik kärhanasyny ýöredýän.*

-*Şeý diýsene. Tüweleme. Söwdalar gowumy?*

-*Hudaýa şükür. Siziň, meniň bilen näme gürrüňiňiz bardy?*

-*Begenç diýäýsene, sizleşip oturmaly. Menem size gönümel Laçyn diýip ýüzlensem bolara?*

-*Bolar.*

-*Ýok, üýtgeşik zat ýok. Ogluňyz örän akylly, öý işleri wagtyndajyk ýerine ýetirilýär. Öýde, özüňiz edip berýän dälsiňizä?* It ýylgyrşyny edip güldi.

*-Ýokla, Aýmyradyň özi okuwa höwesek bolansoň, onuň bilen gaty aňsatla. Düzgün tertibi gowudyr oglumyň.*

*-Käbir ene-atalar çagalaryny kösemejek bolup, çagalarynyň öý-işlerinem özleri edip beräýýär. Gepiň gelşine diýäýdimle, bolmasa Aýmyradyň nähilidigini hemme synpdaşlaram bilýär. Sporta-zada bereňizokmy ony?*

*-Entäk çala ýaş görýän, bäşinji synpa baransoň, bir ýerlerik ýerleşdirme niýetim-ä bar.*

*-Isleseňiz, men ony, ýerli boks türgenleşigine ýazdyraýyn, 2-nji saglyk öýüniň ýanyndaky. Tälimçisem meniň köne tanşym. Bile türgenleşik geçerdik. Aýmyratjan, näme-de bolsa, erkek oglan, geljekde özüni we daşyndakylary gorabiljek ýagdaýda bolsa gowy.*

*-Ýok, sag boluň. Size iş bolup ýörmäli. Onsoňam azrak daşrak görýän, o ýerleri..*

*-Mesele dälle, Laçynjan, özümjik äkidip-getirerin maşynly.* Gözleriniň ody ýitileşip başlapdy. *Erkek oglanjyk, erkegiň elinde terbiýelense gowy, saňa-da agram düşýändir ýeke özüňe?* Gözlerini ýaldyradyp, köp-manyly seretdi.

*-Aňsat däl, ýöne bir zatlar edip, özüm alyp çykaryn, sag boluň, kömegiňiz üçin.* Ýerinden turdy Laçyn.

*-Adamçylykdyr, meniň el-telefon belgimi özüňize belläp alaýyň. Ýa-da özüňiziňkini beriň.*

*-Meniň el belgim, Aýmyradyň anketasynda bolmaly..*

*-Dogry, ýadymdanam çykaýypdyr. El-belgiňizi şondan soň çalşan dälsiňizle?*

*-Ýok, şol öňkim. Eger başga zat ýok bolsa, men ýolum bilen boluberjek.*

*-Hawwa, hawwa, Laçynjan, sag amanja git. Men, Aýmyratjana öz el belgimi soň ýazyp ugradaýaryn, adamçylykdyr, näme mesele bolsa, gije-gündiz diýmän aýlabermeli. Bu iki günlük dünýäde, adamlar bir-birleri bilen arkalaşyp ýaşaşsa, köp zatlar aňsatlaşardy. Saglykda görşeli.*

*-Sag oturyň.* Otagdan çykanda, özüni kirli duýýardy. Hamana, üstünden bir bedre hapa suw guýlan ýaly. Mekdepden çykyp, öýüne tarap ýöredi. Ýolda-yzda-da, erkekleriň, seredýän kirli bakyşlaryny öz üstünde duýýardy. Bir salymyň içinde, bäş gatly jaýyň ikinji gatynda ýerleşýän, üç otagly öýüne ýetdi. Gyzy, çagalar bagyndady, ogly bolsa mekdepde. Dessine, eşigini çykardyda, ýyljak suwa duşa girdi. Tomusyň ortasydy we mekdepden öýüne çenli ýöräp gelýänçä "eräp-akypdy". Suwdan çykyp, uly pagta süpürgije dolanypdy. Şar gara, uzyn, we ýogyn küdr saçlaryny suwa degirmändi, biline çenli göýberilgidi. Süpürindide, aýnadaky keşbine seretdi. Garaýagyzdan, ýogyn gara gaşly, uly gara gözli we selbi deýin uzyn boýlydy. Göwüsleri uly we giň bolup, owadan şekli bilen bütin döşüni eýeläp durdy. Garny ýokdy, inçejik bilinden aşagy bolsa; etlek, götlek we butlakdy. Injikleri dagy, aýaňa syganokdy. Semiz we ýagly däldi, tersine, etlek we daýawdy. Gadymy hindi ybadathanalarynyň daşyndaky, ezber ussalaryň ýasan aýal heýkellerini ýatladýardy Laçynyň gözelligi. Alty ýyl mundan ozal, ulag heläkçiliginde ýogalan adamsynyň, entäk dirikä ikiçäk galanlarynda gulagyna pyşyrdaýşy ýaly, hakykatdan-da, "*söýmek üçin ýaradylandy"*, we "*haýwan ýaly owadandy".* Altynjy synpdaka, deň-duşlaryndan bir kelle uzyn bolmak bilen ýetinmän, eýsem ir ýetişen sypatynyň owadanlygy bilen az ünsi çekenokdy özüne. Altynjy synpdan bäri, gapylaryna goýulyp gidilýän, Laçyna bagyşlanylyp ýazylan söýgi hatlarynyň we goşgularynyň tümüni jemleseň, ep-esli galyňlykda kitap emele gelerdi. Ýene-de gapylaryna goýulyp gidilen gülleri, we sowgatlary ýygnasaň, gürrüňsiz, bir öýi, hyryn-dykyn edip doldursa bolardy. Bu çekijilige, awy ýaly akyl ýitiligi, polat deýin tutanaýerlilik häsiýeti we asylly edim-gylymam goşulansoň, orta mekdebi gutarmagyna bir-iki ýyl barka entäk, gapylary sawçylardan dolupdy. Soňky mekdep ýyllaryndaka, gyzyny, hut ejesiniň özi äkidip-

getirýärdi sapaklaryna. Demir zawodda işleýän kakasy, zordan gyzyna, orta mekdebini gutardypdy, ýerli we gelmişek aşyklardan gyzyny gorap, şol ýylyň özünde-de çykarypdy durmuşa, aýalynyň garşylygyny birjigem diňlemän. Aýalynyň göz ýaş döküp, "*Entäk ir*" diýip ýalbarmalaryna, "*Abraý barka ýerläli, bolmasa ýeňiýolugyň birine aldyrýas gyzymyzy. Bu nälet siňen gözellik, daş töweregiň başyny aýlap, aňyny azdyryp barýar-a. Göreňokmy?*" diýip, gygyrypdy. Laçyny, ýakyn işdeş dostunyň, obaly ogluna beripdi kakasy. Aladaçyl kakasynyň mährem ýüregi, gyzynyň başyna düşjekleri duýýan ýalydy, "*Köpçüligiň gözünden daşrakda bolsa, kemem bolmazdy*" diýipdi, toý güni kakasy. Şeýdibem, Laçyn, şäherli gyzdan, obaly gelne öwrülipdi. Adamsam, özi ýaly uzyn we daýawdy. Ýerli daýhan birleşiginde kombaýnçy bolup işleýärdi. Laçyna gowy serederdi, söýerdi, ynjytmazdy, gödek sözler aýtmazdy we agyr ýumuşlar buýurmazdy. "*Öýüň bikesi bolup otursaň bolýar gülüm*" diýerdi. Gaty bir girdejili däldi, ýöne, edil eli-ýuwkada diýip boljak däldi. Uly obanyň, öz başlaryny özleri çaraýan, ilden çykman ýaşap ýören öýi hasap edilerdi. Sadadylar. Esasanam adamsy. Adamsynyň bu sadalygam, agzybir ýaş maşgalanyň başyny uly dertlere sokupdy.

Hemme zat, üýşmeleňlerden başlapdy. Laçynyň adamsy, dost ýarlary bilen, işden soň telewizoryň başyna geçip, futbol görmäni dessur edinipdiler. Her hepde, bir dostunyňkyda oturyp, bolýan halkara futbol oýunlary görerlerdi. Ýuwaş-ýuwaş, bu üýşmeleň, alkogol içgileri bilen "bezelmäge" başlapdy. Soňy bilen bolsa, beýlekileriň öýünde oturyşmany goýup, diňe Laçynyň adamsynyň öýünde üýşmäni endik edinipdiler. Dostlarynyň "aç" bakyşlaryny we aragyň keýpi kellä uran erkekleriň öz tarapyna atylýan her-hili duzsuz sözlerini az görmändi we eşitmändi. Ýaş gelin, hepdäniň birnäçe agşamlaryny, git-gide azýan bu erkeklere hyzmat etmek bilen geçirmeli bolýardy. Günleriň birinde bolsa, bular ýaly oturlyşyga, daýhan birleşiginiň başlygam goşulşyp ugrapdy. Ýaşy kyrkdan geçen bu adamy, gapydan girenden halamandy Laçyn. Kiçi şeýtan gözleri oýnap durdy, we bütin agşam Laçyny synlap geçirerdi. Ýaş gelini, kilçik sözler bilen öwen bolardy, ýanlarynda oturyp, Laçynyňam, "bir zatjyklar içmegini" teklip ederdi. Bir gün agşam bolsa, gymmat bahaly araklardan getirip, oturanlaryň barysyna köpden içirip, serhoş edip ýatyrypdy. Özüni bilmän ýatanlaryň arasynda, Laçynyň adamsam bardy. Gije ýarysyndan geçipdi, dumly duş, dym-dyrslykdy. Ortany aýyryp, gap-gaçlary ýygnap ýören bihabar Laçyn, birdenkä biriniň, arkasyndan bilini dolap alyp, dolup duran göwüslerini myçgylamagy bilen tarsa sypyp gyra gaçypdy. Daýhan birleşiginiň başlygydy bu. "*Gorkuzma niýetim ýokdy balam, gaçmasana, dişlämoga men*" diýip, arkaýyn, hiç zatdan çekinmän, dogumly hereket edýärdi. Gözleri ýanyp durdy. *"Edýäniňiz näme, il-gün eşider öýdeňizokmy, menem biriniň maşgalasa ähbetin, soňuňyzdan gorkaňyzokmy?"* diýen, Laçynyň duýduryşly we ýalbaryşly sözlerini diňlemedem. Gaýta, "*Balym, şu il-gün diýýäniň meniň elimden çörek iýýär. Şu "gulak" äriň ykbalam meniň elimde, biler bolsaň. Ýeriňi bilsene gyzjagaz, sylap-söýüp durkalar, burnuňy towlamada, akyllyja bolda gaýta gujak aç. Menem herkime beýdip, ýüz berip duramok"* diýip, bu adamyň doňýürekliligine aňkaryp galan Laçyny, elinden çekip, gujagyna dolap aldy. Kirli elleri bilen Laçynyň her ýerini myçgylaýardy we "*Ýitirýän zadyň näme samsyk? Akyllyja bolsaň, maşgalaňyzam gowy ýaşardy, seni görenimden söýdüm-ä men, Laçynjan, şu "gulagy" ýatdan çykarsana-how, şagyzy ýaly edip saklaýyn seni, Laçynjan"* diýip, yrjak bolýardy, aldygynada ogşaýardy. Bu kiçiräk göreşde, Laçyn üstün çykypdy. Bar güýji bilen azan başlygy özünden iterip, gapydan howla zyňylmany

başarypdy. Aýak ýalaň halda, etegini galdyryp, arkasyna seretmän ylgaýardy. Gorkusyndan ýaňa, obanyň uly köçesine çykanynam bilmän galypdy. Içinde, "*bu halymy il-gün görse näme diýer*" diýen gorky ýokdy. Bar gorkusy, garnyndaky üç-dört aýlyk çagasydy. Bu ylgaýşyna, "*içim silkinmedik bolsa bolýar*" diýip, alada etdi. Elini garnyna goýup, bir sellem diňşirgenip durdy. Çalaja bir gymyldyny syzdy. Ýüregi arkaýynlaşdy. Gözüne ýaş doldy, ýöne aglanokdy. Köýneginiň ýakasy ýyrtylan ekeni, owadan ak göwüsleriniň ýarysy daşyndady. Köýneginiň aşagam, tikinlerinden sökülen ekeni. Garaňkynyň içinde, ýuwaşlyk bilen agaçlaryň arasyna bukulyp, yzyna, öýüne dolandy. Az salym durup, öýüni daşdan synlady. Hiç hili gymyldy hereket görünenokdy. Şol wagt, Laçynyň kellesine, başlygyň öýlerine maşynly gelenligi ýadyna düşdi. Howluda duran başlygyň maşyny ýokdy. Ýaz gijesiniň sergini, arkasy we ýalaňaç aýaklary bilen duýýardy. Ýuwaşlyk bilen öýlerine gelip, gapyny açyp, içine seretdi. Diňşirgendi. Ses-üýn ýokdy. Içerik girip, ýatan erkekleri gördi. Özlerinden geçip ýatyrdylar. Derrewjik galan gaçanlary ýygnaşdyrdy-da, içgi otaga girip, birinji sapar, gapysyny gulplap ýatdy. Ertesi gün, kiçijik bahanajyk zerarly adamsy, işinden kowulypdy. Öýe keýpsiz sölpüldäp gelen adamsyna, Laçyn, geçen gijeki bolan wakalar barada hiç zat aýtmady. Näçe ejesi öýüne gaýdasy gelsede, gaýtmandy Laçyn. Adamsyny agyr günde taşlap gitmäni, ynsabyna iýdiribilmändi. Işsizlik günleri başlapdy. Haýsydyr bir sebäpden, ýakyn obalarda ezber kombaýnç zerur bolsada, Laçynyň adamsyny işe alanokdylar. Hat-da şopur, mehanik, ýa-da demir ussasy bolmaga-da taýyndy adamsy, gynansakda, obalarda oňa iş ýokdy. Laçynlaryň öýi, ýuwaş-ýuwaş, azyk gytçylygyny çekmäge başlapdy. Muňa garamazdan, oturyşçylyk dowam edýärdi. Ýöne, indi başlyk görünenokdy gelýänleriň arasynda. "Dost" diýip, Laçynyň adamsynyň ýanyna gelýänler, indi, oýundan-çyndan, onuň işsizliginden peýdalanjak bolýardylar. Her-hili, öýüniň işlerini teklip edýärdiler: "daşardaky hajathanany söküp, başga ýere göçürmeler", "pagsany aklamalar", "galan ýorunjany ormalar", "gyrkym", "ýer depmeler", garaz, bar obanyň işi, hem-de mugudyň bäri ýanyna edip bermelidi. Gysgaçasy, Laçynyň adamsy, "bir döwüm çörege işlemelidi". Elinden iş gelýän her bir adamyň mertebesine palta urýan bu tekliplere Laçynyň adamsy başda ýylgyryp, "*Ýokla"* diýip, jogap berenem bolsa, şol ýylyň soňuna ýakyn dogulan oguljyklary, onuň pikirini üýtgedipdi. Birikdirenje pullaryna Laçyn, dessine on-ýigrim sany towuk alypdy. Şolaryň berýän ýumurtgasy hem maşgala üçin nahar, hem-de goňşy-golama ýumurtga satyp pul çeşmesi bolup, ýaş maşgala uly kömek bolardy. Günleriň birinde, Laçynyň öýüne garaşylmadyk myhman peýda bolupdy. Gelen, Laçynyň kakasydy. Bularyň nähili agyr ýagdaýdadygyny eşidip, dessine ylgap gelipdi gyzynyň öýüne. Ol öýden, bul öýe "gapy guly" ýaly bolup gazanç edip ýören giýewisiniň, serhoş oturyşyklaryndanam habarlydy. Şol gün agşam giýewisi bilen "erkek" ýaly oturyp gürleşipdiler. Laçynyň kakasy, gyzyny we agtygyny, öýlerine alyp gitmäge kararlydy. "*Özüňi oňarmany öwren, anha onsoň, heleýiň we çagaň üçin geliber gapymdan, bolmasa, saňa gyzam ýok, ogulam"* diýip, agyr sözler aýdypdy sada giýewisine. Adamsynyň, "sessiz razylygyna" garamazdan, Laçyn, kakasynyň yzyna düşüp gaýtmandy. Näçe ýalbarsada, diýenini etmändi. Söýenokdy ärini, ýöne beýdip gitmäniňem dogry däldigini bilýärdi Laçyn. Gyzyndan öýkeläp yzyna gaýdan kakasy, gam-gussadan bolmaly, birnäçe aýdan soň, amanadyny tabşyrypdy Hudaýa. Şol ýyl, agyr hassa ýatan gaýynatasynam ýitiripdi ýaş gelin. Aýmyrat, ýaňy bir ýaşyna golaýlanda, ikinjisine göwrelidigini bilip galdy Laçyn. Oba durmuşynyň başa barmajagyna akly çatan çatynjalar, obadaky öýlerini satyp, puluna maşyn alypdylar we özlerem, şähere, ýeke

galan Laçynyň ejesiniň öýüne göçüpdiler. Oba durmuşyny çaltrak ýatdan çykarmak üçin Laçyn, öýünde tikinçilik edip başlapdy, adamsy bolsa taksi hyzmatyny edýärdi. Hemme zady özünde saklaýardy we syryny hiç kim bilen paýlaşanokdy: soň-soňlaram adamsynyň “dostlarynyň” kilçik lak-atmalaryny, kirli bakyşlaryny, birnäçe gezek her-hili bahanalar bilen Laçynyň o ýerini-bu ýerini ellemelerini, hat-da “üýtgeşik teklipler” bolanyny, daýhan birleşiginiň başlygynyň ýolda-yzda göz-gyrpmalaryny, goňşylaryňam bu maşgalanyň pulsuzlygyndan peýdalanjak bolup Laçyna söz aýtmalaryny we beýleki bolgusyzlyklary, Laçynyň özünden başga hiç kim bilenokdy.

Gyzlary, Göwher, dogulanda, ululary Aýmyrat iki ýaşap gelýärdi. Göwher emedekläp ýörkä, gaýnenesini ýitiripdi Laçyn. Şondan bir ýyl geçip-geçmänkä, ulag heläkçilikde adamsyny ýitiripdi. Içip süregendi ulagyny. Laçyn näçe ýalbarsada, adamsyna bu gylygyny goýdurybilmändi. Özüne ýakynlaryny yzly-yzyna ýitirýärdi, we indi mähriban ejesinden başga bu dünýäde hiç kimi ýokdy. Öýüň diregi bolan “çörek getirýänçi”-siz galan dul gelin, mundan howsala düşmedi-de, gaýynenesiniň obada boşap galan miraslyk jaýyny satdyda, merkezi bazaryň golaýyndan tikinçilik dükanyny açdy. Ýetişen gününden bäri kän bir daşaryk çykmasy galandan bäri, dört pagsanyň içinde özüni tikinçilige beripdi we bu ugurda örän ökdeleşipdi. Kakasynyň ýyrtyklaryny ýamamak bilen başlanan güýmenje, soňy bilen, çylşyrymly dikinlere we çylşyrymly şekillere geçip gidilipdi. Ussatlaşypdy. Durmuşynyň bu tapgyrynda, bu el-hünäri oňa gerek bolupdy, we belki-de ýekeja galan eklenç mümkinçiligidi. Ertir bilen ulularyny çagalar bagyna taşlap, kiçisini ejesine goýup gidip, işe alan bäş sany tikinçi gelinleri bilen ýary gijä çenli zähmet çekerdi. Ýaş ýaňy ýigrimidi, ganlardaky damarlar möwj urup, bildäki gujury, eldäki gaýraty has-da artdyrýardy. Laçyn, başynyň ýaşlygyna garamazdan, durmuşdan näme isleýänini we munyň üçin näme gerekdigini gaty gowy bilýärdi. Akly dury, duýgulary asudady. Özüni aýaman işleýärdi. Bu gaýratly dul gelniň el-hünäri daş-töwerege ýaň salypdy. Gyz-gelinleriň köýneginden başlap, penjekler, balaklar we sport üçin niýetlenen egin-eşiklere çenli hemme zat dikilýärdi Laçynyň tikinçilik dükanynda. Bu kiçiräk dükanyň üsti zakazdan dolupdy we soňy bilen bu zakazlara ýetişmek üçin Laçyn dükanyny giňeltmeli bolupdy. Onuň elinde şol wagt, on bäş tikinçi işleýärdi we zakazlaryň yzy üzülenokdy. Bu ezber dul gelniň owadanlygam, çekijiligem ünsüz galanokdy. Güller, gymmat bahaly atyrlar we beýleki sowgatlar gelip durdy Laçynyň adyna. Sypaýylyk bilen taryna kakyp görýänlerem bardy, gödeklik bilen pul teklip edýänlerem bardy, hat-da maşgala gurmany teklip edenlerem bolupdy bularyň arasynda. Laçyn bulara öwrenişendi we ýüz berenokdy. Günleriň birinde, hemişekisi ýaly, uly kaşaň ulagyň içinden çykyp gelipdi kiçi boýly garynlak ýeriň eýesi, deslapky kärende tölegini Laçyndan almak üçin. Ullakan dodaklaryny şapbyldadyp, öňem duýdurypdy Laçyna, oňa bolan “güýçli” duýgusynyň bardygyny. Şol gezek welin, garynlak ýer eýesi örän kararly görünipdi. “*Keýigim, haçana çenli beýdip ýörjek? Özüňe Agaýunusdyryndagy öýdeňogaý, munça näziň näm-ow?”* diýip, Laçynyň iş otagynda, yr sarap başlapdy. Laçyn hemişekisi ýaly, örän ýerli we edepli jogap beripdi. “*Ullakan adam bolup, bolup durşuňyza utanaňyzokmy? Size öňem aýdypdym, şeýle hereketleriňizi bes etmegiňiz barada. Haýyş edýän, işiňiz bilen boluň, maňa azar bermäň”.* Diýilenler, bir gulagyndan girip, beýlekisinden çykyp giden ýalydy. “*Bolýalaý, Laçkam, näz etmesene, bilýäňä seni nähili söýýänligimi”* diýip, Laçynyň uýlugyna eliniň aýasy bilen çalyp göýberdi. Bu eýýäm artykdy we muny jogapsyz goýmak bolmazdy. Laçyn, dessine

ullakan etlije eliniň aýasy bilen sesli şarpygy ýüzüne ýapyşdyrypdy ýaňkynyň. Bu şarpyk, şeýle bir agyr we seslidi welin, munyň sesi, iş otagyň daşyna eşidilipdi, we işgärleriň barysy eşidipdi ikuçsyz. Gyzarylyp, iş otagdan atylyp çykan garynlak ýer eýesi, girdenek ýaly boýy bilen çalt-çalt ýöräp daşyndan gülkünç görünýärdi. “*Men seni entäk adam ederin, dur bakaly”* diýip gygyryp, gaharyndan ýaňa hynjyny dişläp çykyp gidipdi. Şondan köp wagt geçmändi, ýer eýesiniň kärendäni artdyrýandygy baradaky ýazmaça habarnamasy gelipdi dükana. Onda-da iki esse. Söwda gowy ýöräp durdy, ýerem her taraplaýyn örän amatlydy, müşderilerem bu ýere gaty öwrenişipdi, şonuň üçin Laçyn, ýer-eýesiniň bu namart hereketine “göz ýummaly” boldy. Indiki iki-üç hepdäniň içinde bolsa, Laçynyň dikinçilik dükanyny, degişli gözegçilik edaralary tarapyndan yzly-yzyna barlaglar ýykyp ugrapdylar. Başda ýerli salgyt gullugynyň inspektorlary gelip, bolar bolgusyz bahanalar tapan bolan bolup, salgydyny kanun esasynda töläp ýören Laçyna, jerime salyp gidipdiler. Indiki gelen, ýangyna garşy göreş gullugyndan bolupdy. Olam, düzgün-tertip boýunça işläp ýören dükana, bir ýerlerden “kör bahanajyk” tapyp, jerime ýazyp gidipdi. Häkimlikden, Saglyk we arassaçylyk edarasyndan, we beýleki edaralardan, bolar-bolgusyz bahanalar bilen gelip, jerime ýazyp gidýän barlagçylar, dikinçi gelinleriň, esasan hem Laçynyň başyna musallat bolupdylar. “Aşyna awy gatyp”, işinden sowadýardylar. Ahyryn bir gün, barlagçylaryň bir Laçyna, “*Ullakan adamlaryň biriniň gowuja göwnüne degipsiň öýdýän. Kim bilen tersleşen bolsaň, barda ötünç soraý. Bolmasa, günüňe goýmazlar seniň, nirde bolsaňda. Oňuşyp işlemeseň, bolmaýmasa”* diýip, çyn ýüregi bilen, bolýan zatlara göwni awap, maslahat beripdi. Şol gün, gije ýatybilmändi Laçyn. Bu dükan bilen baglanyşykly, gör näçe önümçilik meýilnamalary bardy. Işgärleriň sanyny ýakynda ýigrimi bäşe çykarmany meýilleşdirýärdi. Uly göwrümli zakazlar garaşyp durdy, bulary wagtynda bitirmelidi, ýogsam müşderilerini gaçyrmagy mümkindi. Ullakan, gara gözlerinden, ýaşlar sil bolup akýardy. Içigip, sessiz aglaýardy. Ýatan çagajyklaryny oýatmaz ýaly, agzyny, ýasdygy bilen ýapypdy. Ertesi güni, ejesi, gyzynyň ýüzündäki çişini görüp, “*Laçynjan, balam, men saňa düşünýärin. Bu durmuşda, ýeke bolmak gaty agyrdyr. Onda-da, ärsiz heleý bolmak, has-da agyrdyr. Balam, bolmasa, özüňe laýyk taý tapyp, hemme zady täzeden başlap görseň bolmaýarmy? Sen entäk ýaş-a, görjegiň öňüňde. Adamyň aýrylanyna, iki ýyl bolup gelýär. Munça ýas tutup, durmuşyňy ýakyp bolmaz-a, ölen bilen ölüp bolmaz-a, gyzymjan. Çagalaryňa kaka, öýüňe erker, özüňe-de är gerekdir-ä? Senem, daşdan, polatdan dälsiň-ä, Laçynjan? Menem baky däldirin, onsoň, ýeke özüň öýde gugaryp oturjakmy? Biderek ýere özüňi heläk edersiň. Durmuş ýoly ýeňil däldir, aýal-maşgal-a ýeke bolmak, il-günüň dilindede gowulyga eltmez gyzym”* diýip, kän ýalbardy eje görgüli. Şol gün özi işde bolsa-da, akly, ejesiniň irdenki aýdan sözlerindedi. Içinden näçe garşylyk görkezsede, bu sözleriň dogrudygyny bilýärdi. Işgärleriniň arasyndan Jemal atly, ezber dikinçi gelin bardy. Şonuň dogany, hukuk goraýjy edaralarynyň birinde, ýokary wezipede işleýärdi we birnäçe gezek, Laçyna garşy duýgularynyň bardygyny bildiripdi. Birinji aýaly bilen aýrylyşandy we Laçynyň elinde işleýän jigisiniň üsti bilen tanaýardy Laçyny. Laçynyň ezberligini we päkligini bilýärdi. Öýländen soň, Jemaly ýanyna çagyrdyda, dogany, Hydyryň el-belgisini haýyş etdi. Jemal, gürrüňsiz beripdi. “*Bu diňe ikimiziň aramyzda galmalydyr”* diýip, Jemala duýdurypdy. Şol gün agşam, şäheriň bukuja we lezzetli restoranlaryň birinde duşuşypdylar, Laçyn bilen Hydyr. Hydyryň ýüzünde, garaşylmadyk duşuşygyň begenç yzlary bardy. Bu duşuşyk üçin bezenen Laçyn, diýseň owadandy we Hydyryň dogumlylygyna garamazdan, şol agşam, özüni, “tejribesiz oglanjyk” ýaly alyp barýardy.

Şol gije, Laçyn öýüne gelmändi. Ertesi günden başlap bolsa, kynçylyklardan gözi açylmaýan dikinçilik dükanynda, uly özgerişikler peýda bolup başlapdy. Agşamlyk, garnyny göterip, ýer eýesi gelipdi, we Laçynyň eline, gol çekilen bäş ýyllyk şertnamany howlukmaç gysdyryp, "*Laçynjan, bolan zatlary ýatdan çykaraly. Biz ullakan adamlara, öňküler ýaly oňuşyp işleşmämizi dowam etdireli, gaýrat et. Adamçylykdyr, her kim ýalňyşýar. Ynha men saňa bäş ýyllyk, köne bahadan, kärende şertnamasyny getirdim. Bu bäş ýylyň içinde, bir teňňede oýnamaz kärende bahadan. Haýsy tarap, şertnamanyň borçlaryny ilki bozsa, agyr jerimeler bardyr, munam men, şertnama goşdurandyryn, "oglanlaryň maslahaty" bilen"* diýip, maňlaýyna üýşen derleri aldygyna süpürip, çalt-çalt gürleýärdi. Laçynyň gözüne seredibilenokdy, ýere bakyp gürleýärdi. Ikilikçi okuwçylar ýaly. Laçyn, oturan stolunyň sag tekjesini açdyda, barlagçylaryň ýazyp giden bir topar aktlaryny we jerimelerini çykardyda, "*Bularam tölede gaýdaý onda, şeýtsek, hemme zady, başdan başladygymyz bolar"* diýip, öňüne oklady. Eslije jerimelere seredip, uludan ýuwdundy-da, "*Howwa-la,... dogry, men,... neme,... boldy,... howwa,... ýazylan bolsa, hökman tölemeli bolar, hökümete "ýok" diýip bolarmy"* diýip, käkeläp, titrek elleri bilen resminamalary aldyda, ötä gitdi. Gapydan çykmanka, Laçyn ýene-de goşdy, "*Her aýyň başynda, şertnamada agzalşy ýaly, kärende tölegi seniň bank hasabyňa ýatar. Şonuň üçin, işiňden galyp, belli bir bahanasyz bu ýerik gelip azap edip ýörmäň. Gerek bolsa, meniň özüm saňa hökman jaň ederin"* diýdi. Şondan bäri, hakykatdan-da, bu garynlak girdenegi, gören bilen bolmandy. Iş, gyzgalaňly ýöräp durdy. Belalardan aman sypan Laçyn, meýilnamalaşdyryşy ýaly, işgär sanyny ýigrimi bäşe eltipdi.

Bary ýogy bir ýylyň içinde bolsa, işgär sany ellä ýetipdi. Indi bu ýerde diňe bir egin-eşik dälde, eýsem aýal gyzlaryň göterýän el-torbasy, iş ellikleri, jynsy matasyndan uniformalar, ulaglaryň oturgyçlaryna ýapylýan deriden ýapynjalar we beýleki zatlar hem dikilýärdi. Işgärleriň elinde, dikin maşynlaryň iň soňky modelleri bardy. Dükanyň daşyny, häkimligiň işgärleri gelip, agaç we beýleki ýaşyllyklar ekip, tertipleşdirip gidipdiler. Suw edarasyndan gelip, işlemän ýatan suw ýollaryny işledip gidipdiler. Garaz, dikinçilik merkezi, (indi bular merkez bolupdylar), tanar ýaly bolmandy. Ertirden agşama, iş ýerinde bolýan Laçynyň durmuşynda bar üýtgän zat, hepdäniň birnäçe gijesini, öýünde geçirmezligidi. Aýmyrat mekdebe birinji synpa gidip başlapdy. Göwherjik, çagalar bagyna gatnaýardy. Gyzgalaňly işi we tutanaýerli zähmeti, öz peýdalarynam getirýärdi. Bir akylly adamyň maslahaty netijesinde, birnäçe ýyllaryň dowamynda üýşüren puluna, ýapyk we açyk görnüşli paýdarlar jemgyýeti döwlet kärhanalarynyň we banklaryň, gymmatly kagyzlaryny we paýlaryny satyn alypdy. Laçynyň, ýeňil bolmadyk durmuşy gowulanyp, maňlaýy açylan ýalydy. Işde adyny tutýan ýokdy, zakazlar artýardy, sowgat diýip bu owadan dul gelniň adyna gelýän zatlaryň bolsa, hemişekisi ýaly, yzy üzülenokdy. Günleriň birinde, işgäri Jemalyň, ganly gözýaşlar bilen Laçynyň iş otagyna girmegi, durmuşyň, ýene-de bir agyr urgularyndan biri bolupdy. Hydyr, tussag edilipdi. Şol gije, ýerinde gorsanyp, ýatybilmän geçipdi Laçyn. Elinden gelýän zat ýoklugyna gahary gelýärdi. Hydyr bilen iki ýyllyk dostluk gatnaşyklaryň dowamynda, Hydyr oňa az kömek etmändi. Hat-da, Hydyrsyz, Laçynyň bu ýerlerik geljegem belli däldi. Hydyry söýenokdy, ýöne onuň dogruçyllygyny we mähirliligini halardy. Iki ýylyň içinde Laçyny ýekejede ynjytmandy. Agyr sözler aýdyp kemsitmändi, ýa-da ulumsylyk edip, ýüzüni almandy. Ýanynda bolupdy. Indi ol ýokdy. Has dogrusy bardy, ýöne ýok ýalydy.

Biraz wagtda bolsa, ýene-de kelleagyrylar we meseleler başlapdy. Bu gezek, mesele çykarýan ýeriň eýesi däldi, Laçyn ýaly, elinde dikinçileri saklaýan iri telekeçileriň biridi. Hat-da, örän iri telekeçileriň biri. Başda, mysapyrlyk bilen Laçynyň iş ýerine gelip, bu guran dikinçilik merkezini satmagyny teklip edipdi. Dogrusy, gowy nyrh hödürem edipdi. Laçyn boýun gaçyrypdy. "*Laçynjan, sen bu iş bilen ýaňy üç-dört ýyl bäri meşgul bolup başlapsyň we eden uly işleriňe garamazdan, bu işde,"täze öwrenje" hasaplanýansyň. Men bolsa bu işde, ýigrimi ýyl bäri. Üç sany iri dokma we dikinçilik kärhanam bar, harytlarym daşary ýurtlara eksport edilýär, elimde üç müňe golaý adam işleýär. Düşünýäňmi diýjek bolýan zatlaryma?"* diýip, pil süňkünden ýasalan gönije we akja oturtma dişleriniň barsyny görkezip ýylgyrdy. Üstünden gymmat bahaly atyryň ysy gelýärdi. Kelläňe urup, meýmiredip barýardy bu hoşboý ys. Çep eliniň goşaryndaky sap altyndan ýasalan Şweýsar sagadynyň ýalpyldysy, gözüňi iýip barýardy. "*Düşünýäňmi keýigim, bazar ykdysadyýetiniň wagşy kanunlaryna laýyklykda, sen-ä meniň bilen, menem seniň bilen müşderi we zakaz üçin ýaryş içinde bolmaly. Ýagny, her kim öz çöregi üçin, garpyşmaly. Seniň, meniň bilen ýaryşybilmejegiňi özüňem bilýänsiň, nämede bolsa sen akylly gyzjagaz-a?"* diýip, deňje gyrkylan seýrek saçlarynyň arasynda barmaklaryny gezdirdi. "*Men bolsa, parahatçylygyň adamy. Eger arkalaşyk bolsa, agzybirlik we sylanyşyk bolsa, bazarda, her kim üçinem ýer bar, diýip hasap edýärin we elmydama, bäsdeşlerime, birinjilik bilen arkalaşmany hödür edýärin. Sen, işiňi maňa satmakdan-a ýüz dönderdiň. Men muňa düşünýän. Şu ýerini galdyrmak üçin gör sen näçe azap edensiň, näçe meseleler bilen göreşip, näçe duşman gazanansyň. Meniňem satasym gelmezdi, beýle çörekli we azaply ýeri. Şonuň üçinem,"* ullakan, goýy ýaşyl gaşly ýüzükli sag elini, penjeginiň içgi jübüsine sokdyda, bir bölejik kagyzy çykaryp Laçynyň öňünde goýdy, "*bu meseläni, aramyzda gowuja edip maslahatlaşyp, dogry netijä geler ýaly, seni agşamlyk naharyna çagyrýaryn. Şol ýerde-de hemme zady aýdyşarsam, diýişersem. Öňünde- soňunda, biz ullakan adamlar-a, hökman bir netijä gelers diýip, çyn ýürekden umyt edýärin. Hoş wagtyňyz, we meniň bilen habarlaşmak üçin, şu eliňizdäki belgä jaň etmegiňiz ýeterlikdir"* diýip, aýy ýaly iri we garynlak göwresini galdyryp, Laçynyň ýanyndan çykyp gitdi. Goýup giden täjirçilik kartyň ýüzünde, "***Babaly, el belgisi....***" diýip, el-belgisi we ady ýazylgy durdy. Dokma we dikin pudagyndan, ýaňkynyň aýdyşy ýaly, "täze öwrenje" hasap edilsede, bu ady, öňdenem eşidipdi. Aýdanlarynyň bary dogrudy, hakykatdanda, elinden köp zat gelýän, iri söwdegärleriň biridi. Bu pudakda bolsa, "sözi ýöreýänlerdendi" we bular ýalylar bilen örän seresap bolmalydy. Agşamlaýyn işden soň, öýüne geldide, iň gowy köýneklerinden birini geýdi, fransuz atyrlaryndan birini sepdide, ýaňky Babala jaň aýlady. "*Gowmy keýigim, wagtynda jaň edäýdiň, şu wagtjyk seni ýatlap otyrdym, palan-palan adrese geliber, ýa yzyňdan ulag ugradaýynmy?"* diýdi. Jogap, "*Azara galmaň, özüm bararyn"* boldy, Laçyndan. Aňyrsy on minudyň içinde, şäheriň kaşaň hasap edilýän böleginde, iki gatly kaşaň jaýlaryň, agyr polatdan bolan derwezesiniň agzyndady. Garagullaryň biri Laçyny görer görmez ylgap baryp derwezäni açyp, Laçyna sypaýylyk bilen nirä barjagyny salgy berdi. "*Aýdylyp goýulan bolmaly geljegim"* diýip, aklyndan geçirdide, jaýa girdi. Köşk ýaly giň we her ýeri gymmat bahaly halylardyr, suratlar, küýzelerdir, gylyçlar ýaly gadymy sungat eserleri bilen, gelşikli we ýerlikli bezelendi. Ussat dezaýneriň eliniň degendigi bilidrýärdi jaýyň içine. Uly agaç gapyly, otaglaryň deňinden geçip, salgy berlişi ýaly, ikinji gatyň töründe ýerleşýän otaga geldi. Ýarym açyk agaçdan agyr gapyny kakyp, içerik girdi.

Ullakan, barokko uslypda ýasalan dört sany italýan diwany, bir-birine seretdirip, dörtburç ýasar ýaly edilip goýulypdy. Ortada ullakan, we agyr ýene-de barokko uslypda ýasalan italýan stoly bardy. Içerde, öý lybasynda, arkaýyn oturan Babalydan başga, ýene iki adam bardy. Bularyň biri Babala gaty meňzeýärdi: uzyn, eginlek we pil ýaly daýawdy. Ol hem öý lybasyndady. Ikinji oturan bolsa, ermenä çalymdaş edýärdi: murtlak we olam eginlekdi. Owadan penjeklidi. Laçynyň çekinibräk içeri girenini gören Babaly, "*Gel Laçyn, geç, çekinme, bularam özümiziňki"* diýip, ýanyny görkezdi. Laçyn mysapyrlyk bilen, Babalynyň görkezen ýerine dälde, boş diwanyň birine geçip oturdy. "*Bu meniň jigim, Agaly, bu oturan bolsa, Rusýadaky müşderilerimiziň birisiniň jigisi, Artur. Aýlaň-çaýlaňa we zakaz üçin gelipdir ülkämize. Biziňkide myhmançylykda. Ynha, oglanlar, bu görýän perizadyňyza, Laçynjan diýýäler, ezber, dikinçidir özi, tanyş boluň"* diýip, oturanlary tanyşdyran boldy. Laçyn, Babalynyň özüni, "dikinçi" diýip tanatmagyndan, daşyndan bildirmedigem bolsa, kemsindi we öýkeledi. Bu ýerdäki oturanlar bilen, deň-derejede däldigini duýdy, gelenine puşman etdi we çaltrak gaýdasy geldi. Stoluň üsti, her-hili näz nygmatlardan we owadan çüýşeli içgilerden doludy. Bir salym erkekler öz arasynda gürleşdiler. Hiç kim Laçyna üns berenokdy. Howwada gymmat çilimiň tüssesi bark urýardy. Birdenkä Babaly Laçyna öwrülip, "*Al gyz çekinme, alyşdyryber"* diýip, Laçynyň öňüne, bir tabaga, dürli-dümen zatlardan salyşdyryp berdi we owadan çüýşeleriň birini el uzadyp açyp ugrapdy. "*Men içemok, sag boluň"* diýip, içgiden boýun gaçyryp durany diňlän bolmandy. "*Muny men, ýörite seniň üçin açdym şu gün, fransuz konýagy. Bu, içgi däl, Laçynjan, bu jana şypadyr. Sen, meniň göwnümi ýykmada, birje bulgurjyk içde gör, soň onsoň, özüňem dilärsiň gaýtalamak üçin"* diýip, poh-poh edip gülüp, Laçynyň ýanynda duran hrustal bulgurlaryň birini doldurdy. Bulgury, äm-säm bolup duran Laçynyň eline gysdyrda, özem beýleki elinde tutup duran bulguryny galdyrdy-da, "*Hany onda, tanyşlyk üçin"* diýip, göterdi. Muňa oturanlaram goşuldy. Laçynam elindäkisini boşaltmaly boldy. Ýakymly ysly içgi, bokurdagyndan başlap, garnyna çenli bütin ýoly, ýakyp gidipdi. Başda çala ajanam bolsa, bu jadyly içgi, Laçynyň çekinjeňliginiň ýitmesine we özüni ynamly duýmasyna sebäp bolupdy. Mundan öň hiç haçan alkogolly içgini agzyna alyp görmedik Laçynyň, öýke-kinesi bir ýerlerik ýitirim bolaýdy. Erkerler öz arasynda bir zatlaryň gürrüňini edýärdiler, we Laçynyň meselesini açýan ýa-da onuň bu ýere näme sebäple gelendigini gyzyklanýan ýokdy. Babala tarap egilip, ýuwaşlyk bilen, "*Siziň bilen, çözmeli meselelerimiz bardy"* diýip, mowzuga geçmäge taýýar Laçyny, "*Arkaýyn otursana gülüm, nirä howlugýaň, hemme zady çözerisem, gürleşerisem, hany sen alyşdyryp, iýişdirip, içişdirip otursana Laçynjan. Ýöne iş diýip ýaşap bolmaza, arasynda, kellänem açmaly bolar-a, ýa, ýalňyş aýdýanmy, mähribanym?"* diýen sözler we soraglar bilen Babaly köşeşdirýärdi, we ýaňky fransuz konýagyndan, Laçynyň bulguryny ikinji saparam doldurypdy. Ertesi güni gözlerini açanda, äpet krowatyň üstünde, ermeni myhmanyň gujagynda ýatyrdy. Äm-säm bolup bolup, gylly ermeni gujakdan çykanda, krowatyň beýleki tarapynda, Agalynyň hor çekip ýatanyny gördi. Ýatma otagdan entirekläp çykyşyna, tas ýumşak halynyň üstünde serilip ýatan Babalynyň aýagyna büdräp ýykylypdy. Hemmesi ýarym ýalaňaçdy. Laçynam. Dünýäden habarsyz, hor çekişip ýatyrdylar. Egin-eşiklerini, otagyň her künjünden ýygnap, zordan öýüne aşypdy. Çykyp barýarka, garagullaryň syrtlan ýylgyryşyny görüpdi. Gelşinede gaýtarypdy. Ejesiniň özüni beýle halda görenine gaty gynanýardy, ýöne, gymyldamaga-da mejaly ýokdy, şonuň üçinem, bir tarapdan, ejesiniň öýdeligi kemem däldi. Kellesi "ýarylyp barýardy", endamynyň her ýeri, esasan hem bilinden

aşagy agyrýardy. Ejesiniň kömegi bilen wannany, ýyljak suwdan dolduryp, içine girdi we ejesiniň demlän gökje çaýyny içdi. Bir wagtdan soň, ejesiniň mylaýym elleriniň, başyny sypalamagyndan oýanypdy. Entägem wannada ýatyrdy. Zordan ýerinden turup, ejesiniň bişiren towuk çorbasyndan bir-iki çemçe içdide, ýerine geçip ýatdy. Ýatmanka, iki-üç sany agyry kesiji derman atmanam ýatdan çykarmandy. Oýananda, çagalary hemişekisi ýaly ýanynda uklap ýatyrdy. Sagat daňa golaýdy. Zordan ýerinden turup, hajathana gitdi. Bilinden aşagy "öldürip barýardy". Açlykdan ýaňa, aşgazany sorup durdy. Gyzynyň oýananyny eşiden eje, ylgap gelipdi. Sowadyjydan ýumurtga çykaryp duran gyzynyň gözleri bilen pete-pet bolupdylar. Söz gerek däldi, iki aýal, nämäniň-nämedigine, bir-birlerine seredenden düşünipdiler. Elindäkileri ýere gaçyryp, mähriban ejesiniň gujaklap, möňňürdäp aglapdy Laçyn. Näçe ses çykarmajagam bolsa, içigip-içigip, puşman we armanly gözýaşlary, sesli çykýardy. Gursakdaky ýük, hamana Laçyny bogýan ýalydy. Aglamakdan demikýän gyzyny her näçe köşeşdirjek bolsada, bu agy we nalyş, diňe güýjeýärdi. Gyzyna bir zatlar bolar öýdüp gorkýardy eje görgüli. Köşeşdiriji birnäçe dermany, zordan diýen ýaly içirdi köşeşmeýän gyzyna. At ýaly gyzyny tanar ýaly däldi, häzir ol kiçelipjik galypdy, ejäniň rehim doly gözünde. Polat ýaly häsiýet, agraslyk, dury akyl, durnukly duýgy, hasaply hereketler, ýüreklilik, bularyň barysy uçup gidipdi bir ýerlere Laçyndan. Möňňürip oturan-betbagt aýaldy. Gözünden, burnundan, agzyndan sil bolup akýardy hemme zat. Entägem çilimiň ysy çykmadyk, gyzynyň çaş-muş bolup duran daralmadyk saçlaryny sypalaýardy ejesi. Üç günläp, hiç ýere çykmandy Laçyn. Işdäki habarlary, telefon üsti bilen Jemaldan alýardy. Laçynyň ejesi, işgärlere, gyzynyň agyr syrkawlandygyny aýdypdy. Söýgüli başlyklaryna, hassa zyýaratyna gelmekçi işgärleri öýe kabul etmändiler. Laçynyň, hiç kimi göresi gelenokdy we hiç kimi, öz ýanyna kabul edenokdy. Üç gün boýunça, ejesiniň haýyşyndan we ýalbarmalaryndan halys bolan Laçyn, ahyry soňy, ejesiniň ýakyn jorasynyň ýanyna, daglyk ýerde ýerleşýän obasyna gitmegini kabul edipdi. Ejesi bilýärdi, şu wagt Laçyna, rahatlyk we arassa howwa gereklidi.

Şu ýyl ikinji synpa geçmeli Aýmyrady we bäş ýaşlyja Göwherjigem ýanyna alyp, dagyň eteginde ýerleşýän oba gidipdiler. Dünýä bilen aragatnaşygyny dolulygyna kesipdi Laçyn, ýanyna, telefonyny we beýleki zatlarynyň hiç birini almandy. Ejesiniň jorasy, öýüň eýesi Maýsa gelneje, örän göwni açyk, giň, mähirli we myhmansöýer aýaldy. Üç gyzy, we iki ogly bardy, we bularyň iň körpe ogly Hemra bilen, körpe gyzy Aýsoltandan galany, eýýäm öýli işiklidi. Adamsyny bolsa, mundan dört ýyl mundan ozal rak keseline aldyrypdy. Öýüň esasy girdejisi, süri-süri geçilerinden gelýärdi. Dagyň derman otlaryny iýip, otlap ýören, sany ýarym müňe ýakynlan geçilerden alynýan süýtden ýasalýan peýnirler, şeýle bir datly we tagamlydy welin, entäk Maýsa gelnejäniň adamsy dirikä, bir daşary ýurt kärhanasyna eksporty ýola goýupdy. Işeňňir adamsynyň yzyny, ogullary dowam etdiripdirler. Pahyr bolan kakasyna iň köp meňzeýäni bolsa, körpeleri Hemrady. Uzyndan, eginlek we daýaw. Gürlemezekdi. Mähirli ýylgyryşy we howlukmazak hereketleri bilen, adamlary özüne maýyl edýärdi. Hamzanyň gürlemezekligini, jigisi Aýsoltan, özüniň "dili çeperligi" bilen, üstüni ýetirýärdi diýsek, ýalňyş bolmazdy. "*Bu jyna on adamyň dili, ýarym adamyňam akly berilipdir"* diýip, geplemsek gyzyny mähirli hüňňürdär ýörerdi Maýsa gelneje. Aýsoltan ejesiniň sözlerine öwrenişendi, her hili degişmeler bilen gartaşan ejesiniň başyny-gözüni aýlar ýörerdi. "*Ejejan, akylly gyz kime gerek? Gyz diýeniň, erkekden samsygrak, ýöne erkekden dilliräk bolsa gowy dälmi*

*gaýtam”* diýip, owadan ak dişlerini görkezip, jykyrdap gülerdi. Aýmyrat bilen Göwherjik, heziller edipdiler. Owlaklary kowalap, ir-imişleri bagyň özünden goparyp iýip, bakja girip gök-önüm ýygyp, akar ýaba suwa düşüp. Güni boýy ylgaşyp geçirýärdiler, agşamlary bolsa, ýadawlykdan, uzanan ýerlerinde uklaşyp galýardylar. Aýsoltanyň geplemsekligi bilen, çagalaryň bilesigelijiligi, bulary iňňän gowy dostlaşdyrypdy. Tomuslygyna garamazdan, agşamlary we daňdanlary, çigrek, hat-da sowuk hem bolýardy. Güniň dowamynda bolsa, howwanyň gyzgynlygy, ýigrimi bäş derejeden geçenokdy. Şonuň üçinem, dumly-duş, ýaşyllykdy. Tebigatyň gözellginden, dagyň gudratly haýbatyndan, akýan suwlaryň şagyrdysyndan, doýup bolanokdy. Ýüregi we ruhy ýükli gelen Laçyn, açylypdy. Agraslyk doňan ýüzünde, gülki we mähirli ýylgyryşlar peýda bolupdy. Bakyşlary durlaşyp, gün-günden gülküsi sesli çykýardy. “Aýakda iýip-içmäge” öwrenişen Laçynyň, iýmek-içmek häsiýeti düzgünleşipdi. Üç wagtyna, arassa tebigy zatlary iýýärdi we arassa, buz ýaly dagdan akýan çeşmäniň suwuny içýärdi. Maýsa gelnejäniň bir gatly, giň, daşdan öýi, söýgiden, mähir-muhabbetden ýugrulan ýalydy. Bu öýde, parahatlyk we asudalyk höküm sürerdi. Öýüň işi, biş-düşi, arassaçylygy, käteleri Maýsa gelneje kömek etsede, esasy Aýsoltanyň egnindedi. Mallar we söwda satyk işleri bolsa, Hemranyň işidi. Geçiler, günde iki wagtyna sagylardy, daň bilen bir, agşam otlagdan gelensoňam bir. Obanyň, on-iki ýaşdan uly gyzlarynyň on-on bäş sanysy, günde iki wagtyna agyla gelip, bu sagym işini ýerine ýetirerlerdi. Şadyýan sagymçy ezber gyzlar, her geçini, göz açyp ýumasy salymda sagardylar. Her geçiden bary ýogy dört-bäş käse süýt alynardy bary ýogy. Sagymçylaryň hakyny, dessine ýerinde bererdi Hemra. Laçynam, birnäçe sapar sagymçylara goşulypdy. Başda, abaýyny tapýança kösenenem bolsa, derrew işiň usulyny öwrenip, sagymçylardan galanokdy. Hemranyň, mähirli we guwanç doly seredişlerinem görüpdi, sagymdaka. Dogrusy, Hemranyň bu seredişlerini, gelenden bäri gözi bilen tutýardy Laçyn, ýöne, muňa hiç-hili oňaýsyz bolanokdy içinden, sebäbi bu bakyşlarda, söýgi we guwanç duýulýardy. Sagymdan soň, Aýsoltan, gowy edip Laçynyň dolup duran bileklerine, dag otundan ýasalan dermany çalyp bererdi, bilekleriň agyrysyny kesmek üçin. “*Sagymçynyň esasy keseli, bilek agyrylarydyr”,* diýerdi. Sagylan süýtleri ýörite gapda arassalanlaryndan we talaba laýyklyga hut Hemranyň özi barlandan soň, peýnir etmek üçin işe geçilerdi, munyň üçin ýörite gurulan “peýnir” jaýynda. Işiň bütin inçe syrlaryny, doganlaryň bary bilýärdi, ýöne bu ugurda esasy ökde, Hemrady. Peýnirleri şeýle bir ýuwan we tagamly bolýardy welin, bir iýseň, şol küýseder durardy. Belli bir wagtdan soň, taýýar peýnirler, kesilip, ýörite gaplara gaplanardy we ulaga mündürilip, daşary ýurda alyp-gidilmesi üçin, şäherdäki nokada eltilýärdi. Hemranyň, bu nokada getiren her bir peýniri üçin, şol ýerde hasaplaşylardy. Hemranyň borjy, peýnirleri bu nokada wagtynda, we hiç-hili zyýansyz getirmekdi. Galan iş, daşary ýurt kärhanasynyňkydy. Bu işi amala aşyrmak üçin, hemranyň, ýörite sowadyjyly, azyk senagat üçin niýetlenen uly göwrümli ulagy bardy. Işiň agramly bölegini, Hemranyň hut özi ýerine ýetirerdi, galan işler üçin obanyň oglanlaryny hakyna tutardy. Mundan başgada, mallaryň gyrkymy, gyşa oty, iými, köpelmesi, dermanlanmasy we beýleki bir topar işlerem Hemranyň boýnunady. Beýleki doganlary, bu işleri öň edenem bolsalar, häzir olar obadan göçüp, öz işleri bilendiler. Ululary Hanguly, lukmandy, we çagalary bilen şäherde ýaşaýardylar. Ikinjileri Hakberdi, welaýat häkimliginde işleýärdi, we ol hem obadan öň çykypdy. Maýsa gelnejäniň uly gyzy, Aýbölek, alym oglana durmuşa çykypdy we olam şäherde, gaýynlary bilen ýaşaýardy. “*Ynha menem şeýdip, dymma oglum bilen, “agzyna jaň*

*dakylan ýaly" gyzymyň ellerinde galdym"* diýip, Maýsa gelneje, gürrüňiniň arasynda gyzyna kakdyryp degişip güldürerdi. Bu üç hepdäniň, nädip geçeninem duýmandy myhmanlar. Aýmyrat bilen Göwherjige, bu ýeri gaty ýarapdy. Daşyndanam bildirýärdi bu. Çagalar, garalyp we ete-gana gelipdiler, esasan hem Göwherjik. Bu Laçyna-da degişlidi. "Agzyna" üns berjek bolup näçe jan etsede, bu, tersine bolýan ýalydy. Etlek butlary has hem ulalýan ýalydy. Eginleri giňäp, ýüzi durulaşýardy we hat-da göwüslerem ulalyp, agyrlaşýan ýalydy. Bilden aşagy has hem togalanyp, owadanlaşýardy. Bir üýtgemedik zat, Laçynyň daýawlygyna garamazdan, üýtgemeýän, inçejik bilidi. Beýdip ýaýrap barşyny alada edýän Laçyna seredip, "*Laçynjan, şu heleý diýeniň, etlek bolmaly, çykyn-çykyn bolup durmaly. Erkegiň, ýapyşara zady bolmaly heleýiň üstünde"* diýip, Maýsa gelneje hezli edip gülerdi. "*Adamym pahyr diýerdi, heleý diýeniň ary ýaly bolmalydyr, bili inçe, galan ýeri ýogyn diýip, sagdyn erkek, etlek aýaly söýer, diýerdi her gezek"* diýip, Laçyny köşeşdirip güldürerdi. Öýe, yza dolanmaga wagt bolupdy. Çagalar gaty gynanypdylar, esasan hem Göwherjik, owlaklaryny taşlap hiç ýere gidesi gelenokdy. Dodaklaryny şumjardyp, aglapdam, gaýtmajak bolup. Aýmyradam öwrenişipdi bu öýe, esasanam, Hemrany söýüpdi. Bu äpet mylakatly adamyň yzyna düşüp, köp zatlar öwrenipdi, mallar we geçiler barada. Birnäçe gezek, bile peýnirem ýasapdylar. Dogrusyny aýtmaly bolsa, Laçynyňam hiç ýere bytnasy gelenokdy. Ýöne, iş-işdi, hemme zady, süýjüliginde gutarmak ýagşydy. Gaýtjak wagtlary, Maýsa eje, owadan ullakan gözlerine ýaş aýlap, "*Gyzymjan, sen ýeke dälsiň. Bu gapy, seniň üçin hemişede açykdyr. Saňa hökman garaşarys"* diýen, köp manyly sözlerini aýdypdy. Kiçijik maşgalany, demir ýol menziline düşüren Hemra, elleşip, Laçyn bilen hoşlaşypdy. Laçynyň, "*Şähere gel hökman Hemra, biziňkä myhmançylyga"* diýen sözlerine, Hemra, "*Hökman"* diýip, gysgaça jogap beripdi. Onuň ullakan gara gözleri, onuň diline garanyňda, köp zatlary aýdýardy. Laçyn, onuň gyzgyn seredişlerinden, köp zat okapdy.

Şähere geler-gelmez, dikinçilik merkezi baradaky nähoş habarlary dessine alypdy Laçyn. Müşderiler, gaçyp ugrapdy. Iki-üç ýyllyk dowamly müşderilere çenli, köpüsi, zakazlaryny bes edip, Laçyn bilen işleşmekden ýüz dönderipdiler. Munyň sebäbini, Laçyn, hut köne müşderileriň biriniň öz agzyndan eşidipdi, "*Babaly, siziň diýýän nyrhyňyzdan, otuz göterime çenli arzan alýar zakazlary. Bagyşla Laçynjan, ýöne, söwda, söwda bolýarda. Biziň üçin iň esasy zat, dikiş hili ýokary we bahalaryňam arzan bolmagyda. Şu wagt, Babalydan aşakda nyrhy hiç kimem berenok. Nyrhy düşüreňde hökman jaň edäý, ýene-de işleşeris"* diýilipdi. "*Bu zatlar, üç hepde mundan ozal başlady, biz seni hiç ýerden tapyp bilmedik. Öňki zakazlaryň eýelerem jaň edip, zakazlary duruzdylar. Işi Babala berýäs diýip, barysy gitdi bizden. Eden işlerimiziň hakyny tölediler ýöne, onda mesele ýok"* diýip, Jemal, sorag we alada doly gözlerini, resminamalara we hasaplara seredip oturan Laçyna dikipdi. "*Gyzlar iki hepde bäri işsiz boş otyrlar, sen bolsa hiç ýerde ýok"* diýip, Jemal, nalynmasyny dowam etdi. Gürlände, sesi titreýärdi, aglaýjak bolýardy. "*Hemme zat gutardygymy indi?"* Jemalyň bu soragy, Laçynyň gulagyna şarpyk bolup eşidilipdi. "*Ýok, bar bir çykalga, umytdan düşmäň. Gyzlara aýt, iş ýogam bolsa, günde işe gelsinler, olaryň haky edil iş bar ýaly, öňküsi ýaly tölener"* diýip, Jemala göwünlik berdi. Laçynyň iş otagyndan çykyp barýan Jemal, öwrüldide, "*Laçyn, men seni gowy tanaýan, näme etjek bolýanyňy bilemok, ýöne, beýlekiler üçin, biz üçin, özüňi biderek, oda atyp oturma. Bütin işgärler, onsuzam senden müň-de bir razy. Biz seni söýýäris we diňe seniň gowulygyňy dileýärsi. Gaýrat et, seresap*

*bolaberi"* diýdide, otagdan çalt çykyp gitdi. Laçyn, bu meseläniň çözgüdini bilýärdi, onuň ady, Beglidi. Begli aga, altmyşlaryň ortasyndaky adamdy. Köpi gören we gaty mekirdi, iň gowy zady bolsa, gödegem bolsa, örän dogruçyldy. Dikin we dokma pudagynda, onuň abraýy we maliýe güýji, Babalyňkydan, birjigem pes däldi. Üstesine ol, Laçynyň, pahyr bolan kakasynyň gullukdaşydy. Laçyn ýaňy öz dikinçilik dükanyny aýaga galdyryp ýörkä, dikin maşynlary babatynda, gowy maslahatlar beripdi. Hersiniň gowy we erbet taraplaryny görkezip, Laçyny, dikinçilik işine ugrukdyryp göýberipdi. Begli aganyň işi we söwdasy, başga şäherde ýerleşýärdi. Dört sagatlyk ýoldan soň, Laçyn, begli aganyň kaşaň öýünde otyrdy. Bolan zatlary diňläp, gök çaýy süzüp oturşyna, çal kellesini iki ýana ýaýkady-da, "*Babaly, gözaçlyk edýär diýsene. Onuň edýäni, söwdanyň kanunlaryna-da, döwletiň kanunlaryna-da, we hat-da adamçylyk kanunlaryna-da ters gelýär. Munyň çözgüdi bar gyzym. Ýöne bu çözgüt, ikimizede, gaty gymmada düşmegi mümkin, sebäbi göreş, gaty ganly we gaty ýitgili bolar. Babalyň edýän oýnuna, göz ýumup bolmaz, ýöne, onuň bilen diklem gidişmegem aňsat bolmaz. Göreşiň dowamynda, göz ýaş döküp, puşman etmeseň bolýar. Bir başlansoň, yza tesmek ýokdur gyzym. Eger yza tesäýseň, men seni özüm ýuwudaryn. Düşünişdikmi?"* diýip, Laçynyň gözleriniň içine seredipdi ýaşuly. Laçynyň, bu jübüt gözlerden ýaňa, arkasyny sowuk urup gidipdi. Bu serediş, şiriň, awdan öň, awyna synlaýşyna meňzeýärdi, we bu ýaşulynyň, hiç-hili oýun etmeýänligi görünýärdi. Gijäniň giç wagtyna çenli ediljek hereketler meýilleşdirilensoň, näçe haýyş edilsede, galman, taksä münüp, yzyna gaýdypdy Laçyn. Sürüji, aýdylan öý salgysyna gelip, uklap ýatan Laçyny oýandyrypdy. Ertesi güni, hiç zat bolmadyk ýaly işine bardy. Hiç kime hiç zat aýdanokdy, iş ýogam bolsalar, işgärler ýerindedi. Laçynyň çak edişi ýaly, duýdansyz, Babaly gelipdi onuň iş otagyna. It ýylgyrşyny edip garşysynda oturan bu adamyň ýüzüni görende, gusasy gelýärdi Laçynyň, ýöne muny görkezenokdy, ýüzüne "parhsyzlyk" maskasyny geýip, onuň diýjeklerini diňleýärdi. "*Keýigim, seniň beýle kawkazlylary söýýäniňi bilen bolsam, men seni bireýýäm ermeni, gürji, dagystanly we azeri dostlarym bilen tanyşdyrardym-a, aýdaýmala öňünden. Arturyň gujagyndan düşmediňle bütin gije, Agaly ikimizedagy, soňunda ýetdi gezek"* diýip, mys-mys edip, Laçyndan göüni aýyrman gülýärdi. Laçynyň, gylam gymyldanokdy. -*Sen, şu boş gürrüňler üçin geldiňmi ýanyma, ýa-da bir zatlar diýjekmi?,* Laçynyň dogumly gürleýşi, ony özüne getiripdi.

-*Bolýala Laçkam, bu diňe öz aramyzda-la. Men saňa iş teklibi üçin geldim.*

-*O nähili iş teklibi?*

-*Birinjilik bilen, işgärleriňden diňe on adam galsyn. On işgärden köp işgär işletmersiň. Ikinjilik bilen, diňe menden alarsyň zakazy, daşyndan hiç hili zakaz almak ýok. Üçünjilik bilen, aram-aram, meniňkä myhmançylyga gelersiň, geçenki gelşiň ýaly.*

-*Zakazlaryň nyrhy nähili bolar?*

-*Öňki işleýän nyrhyňdan on göterim aşakda.*

-*Iş, zakaz mydama bolarmy?*

-*Ol saňa bagly, keýigim. Wagtyndajyk myhmançylygyma gelip dursaň, özüňi akyllyja alyp barsaň..*

-*Düşnükli. Eger-de men, seniň bu teklibiňe "Ýok", diýsem?*

-*Şu günden şeýläk ýekeje müşderiniňem zakazyny alybilmersiň-dä. Meniň nyrhymdan aşakda, hiç kimem beribilenok, keýigim.*

*-Seniň, müşderilere şu wagtyňky berýän nyrhyň, meniňkiden otuz göterim aşakda. Bu nyrhda peýda etmek mümkin däl. Men onsuzam, iň aşak nyrhlaryň birinde işläp otyryn. Sen näme, zyýanyňa işleýäňmi, meni batyrmak üçin?*

*-Bilýäňmi owadanjam, pul diýilen zat, ynha şular ýaly oýunlar etmek üçin gerek. Islesem, mugt işleýän. Islesem, zyýanyma işleýän. Bularyň bary soň on esse bolup yzyna gaýdýar gülüm.*

*-Bäsdeşleriň barysyny, şeýdip, oýundan çykarańdan soňmy?*

*-Diňe samsyklar çykýar oýundan, akyllylar, maňa işlemäge razy bolýarlar.*

*-Oturan ýeriňden, beýlekileriň üstünden on göterim işlemek, köp dälmi?*

*-Diňe saňa on göterim etdim keýigim, beýlekilere, on bäş, ýa-da ýigrimi. Men seni nähili söýüşimi bilýäňä ezizim. Sen maňa şuny aýtsana Laçynjan, saňa şu zatlar nämä gerek?*

*-Nähili zatlar?*

*-Dikinçilik, dert, alada, işgärler, zakazlar, bularyň bary sen ýaly "owadan zadyň" etmeli işi däl-ä. Näme etjek özüňi kösäp, taşla bu zatlary-da, meniňki bolsana. Şu wagtkyňdan gowy ýaşarsyň, ýurt görersiň, kaşaň köşklerde oturyp-turarsyň, "gowy" adamlar bilen tanyş bolarsyň. Hezil etde, owadanlygyňdan, çekijiligiňden peýdalansana, agyz.* Ýanynda göterip gelen gymmat deriden ýasalan kiçijek el-torbasyny açdyda, içinden, Kuba sigarasy bilen, bir bogy pul çykardy. Bogy puly, Laçynyň öňüne, stoluň üstüne zyňdyda, haýaljak bilen, gysdanman, barmaklary bilen sigarany "ýumşadyp", ujuny, otly çöp bilen ýakdy. Onuň, el-gol hereketleriniň sazlaşyklydygy, onuň bu hereketleri belkide müňlerçe sapar gaýtalandygynyň subutnamasydy. Sigaranyň goýy agyr tüssesini agzyndan çykaryp, dowam etdi, *Beýlekilerde, sende bar zat ýok. Şonuň üçinem, beýlekiler bütin ömrüni gara-dere batyp işläp geçirýärler, Laçynjan. Meniňki bol, akyllyja bolda diýenimi et, diýen ýerime gel, otur diýen ýerimde otur, gaýt diýen wagtym gaýt, bolany şol. Şagyzy ýaly ýaşarsyň. Ogluňy we gyzjagazyňy, iň gowy mekdebe ýerleşdireýin. Gartaşan ejeňe seretmek üçin ýörite adam tutaýyn. Onsoňam, seniň ýaşaýan ýeriň gowy däl, saňa, şäheriň "gowuja" ýerinden, köp otagly jaýjagaz alaly, nähili görýäň Laçynjan?*

*-Durmuşa çykmagy teklip edýäňmi?*

*-Isleseň şeý diý, maňa tapawudy ýok. Sen, meniň ýaly adamlaryň agşamlaryny bezemeli, Laçynjan. Beýdip, bir topar matalaryň, zakazlaryň, ýüpleriň we özüni oňarmaýan gelinleriň arasynda, wagtyňy ýitirip oturmaly däl. Özüň bilýäň, gözelligiň nyrhy, wagtyň geçmegi bilen düşýändir. Bahaň gaçmanka, dünýäniň hözirini bir görsene, balym,* diýip, bir gözüni gyrpdyda, ýylgyrdy. Sigaranyň, hoşboý tüssesiniň ysy, iş otagyny alypdy. Dymyp oturan Laçynyň agzyndan zat çykjaga meňzänokdy. Ýerinden turdyda, gapa tarap ýöräp başlady. Gapa ýetip:

*-Öňüňdäki, geçen gezegiň tölegi, gülüm. Biz oýanýançak, eýýäm gaýdaýpsyňa Laçynjan. Şu gün agşam, ýeke özüm boljak, gelseň gaty şat bolardym. El-belgimi bilýäň.* Dymyp oturan Laçyndan, hiç-hili ses çykanokdy. *Bolýa-la Laçynjan, çişmesene, agşam gel, gahary ýazaýyn, söz berýän,* diýip, çykyp gitdi. Şol gün agşam, Laçyna, öýünde-de bir zatlar garaşýardy. Gyzynyň işdäki ýagdaýyndan habarly ejesi, agşam Laçynyň öýe gelende, gam-gussasyz we gynançsyz halyny, geň görüpdi. Gyzynyň ýüzünde ýadawlyk, ýa-da çykgynsyzlyk görnenokdy. Gyzy obadaka, Jemal, birnäçe gezek gelip, bar bolan zatlar Laçynyň ejesine aýdyp berip, ony tapmak üçin ýalbarýardy. Ejesine bolsa, gyzynyň saglygy we ruhy ýagdaýy, onuň işinden möhümdi. Şonuň üçinem, Jemalyň ýalbarmalaryna, "*Bu zatlar Laçynyň kelle-agyrysy, Jemaljan. Sen, hiç alada etmede, işiň bilen boluber. Howsala düşmäň, her kim öz işi bilen bolsun"* diýip, mertlerçe jogap berip

göýbererdi. “*Şu dünýäde, gyzymyň saglygyndan möhüm zat ýok. Pul tapylar, saglyk tapylmaz”* diýip, özüni köşeşdirerdi. Laçyn gelenden bäri, ejesine, işinde bolan zatlary özüne obadaka habar bermänligi üçin, birjigem hiç zat agzamandy. Gyzynyň, işine nähili “berlendigini” we nähili yhlaslydygyny bilýärdi, we dogrusy, ejesine, bu zatlary özüne habar bermänligi üçin gaharlanmagyna-da garaşýardy. Emma bu zatlaryň birem bolmandy. Laçyn, işinde bolýan zatlara parhsyzdy, ýa-da ejesine şeýle görünýärdi. Agşam naharyndan soň, Aýmyrat bilen Göwherjik, telewizordaky multigiň başyna geçipdiler, ejeli gyzyň ikiçäk galýan wagytydy, agşamyň bu wagty.

-*Gyzym, Maýsa gelnejeňi, özüňe aşyk edip gaýdypsyň. Özem, diňe ony däl öýdýän.* Stoluň başynda oturan gyzynyň elini, eline alyp sypalaýardy.

-*Gaty gowy adamlar ekeni. Bular bilen, öňden näme üçin gatnaşmandygymyzy geň görýän.*

-*Olar seni söýüpdirler, gyzym. Körpesiniň gözem sende galypdyr..*

-*Ejejan, belki bu gürrüňi, soň ederis. Meniň şu wagt işim başymdan ag..*

-*Işim-işim diýip ýykaýdyň senem. Menem seniň bagtly bolanyňy göresim gelýär gyzymjan,* gyzynyň elini ogşaýardy, ejäniň gözleri dolupdy.

-*Men, betbagta meňzeýänmi ejejan. Gül ýaly çagalarym bar, sen barsyň ýanymda, işimiz bar, pulumyz bar..*

-*Sen özüňi aldap bilersiň gyzym, ýöne, ejäni aldabilmersiň.* Gyzynyň owadan ýüzüni, etli gollaryny, dolup duranja göwüslerini, galyň butlaryny synlaýardy. Erkekleriň arzuwydy bu zatlar, gyzy hemişede erkekleriň üns merkezinde bolupdy. *Her bir heleýiň başynda, är bolsa ýagşy. Ärsiz heleý, başsyz goşuna meňzär. Düzgün tertip we nyzam ýokdur, birinji agyr çaknyşykda, heläk bolup gider.* Umytly gözlerini gyzyndan aýyranokdy. *Maýsa joram, seni, körpesi üçin sorap geljek bolýar. Seniň, muňa garaýşyňy biljek bolýarlar. Kabul et gyzym.* Aýdylanlar, ejäniň agzyndan, bir buýruk ýaly çykypdy. Ejesiniň, bu äheňini, köpden bäri eşitmändi Laçyn.

-*Ýok.* Laçyn, ejesiniň gözüne seretmejek bolýardy.

-*Näme ýok?* Laçynyň parhsyz halyna, ejesiniň jany ýanyp ugrapdy.

-*Ýok, diýýär diýip, aýdaý. Men islämok.* Ejäniň üstünden sowuk suw guýulan ýaly bolupdy. Seredişi üýtgäpdi, başga jogaba garaşýan bolmalydy. Bilip-bilmän, elini sypalap oturan gyzynyň elini gysdy.

-*Saňa näme bolýar, Laçyn? Beýle, durmuşdan doýgun halyň näme? Bir zatlardan göwnüň galdymy? Mesele näme? Näme gerek saňa?*

-*Ejejan, şu gürrüňleri soň edeli, haýyş edýärin, ýalbarýaryn.* Laçyn, ejesiniň merhemetli ýüzüne seredýärdi. Ejeli gyz, bir-biriniň gözüniň içine seredýäri, hamana, bir-birleriniň gözünden bir zatlar okajak bolýan ýalydylar.

-*Maýsany we onuň çagalarynyň nähilidigini gözüň bilen görüp gaýtdyň. Gül ýaly, agzybir, bereketli, ryzkly maşgala. Körpeleriniň nähilidigini bilemok, ýöne erbet ýigit däldigin-ä güwä geçip biljek.*

-*Ejejan, men olaryň kemçligi bar diýemoga. Maýsa gelneje, mähir we muhabbetiň tä-özi. Hemra ýaly ýigidem az-azdyr..*

-*Oba göçesiň gelenokmy?*

-*Wah ýokla, jan ejem..*

-*Onda näme gyzymjan? Ýigidiň sypatyny halamadyňmy, gelşiksizmi?*

-*Uzyn boýly, tut ýaly ýigit..*

-*Gyzymjan saňa düşünýän däldirin.* Gözýaşlary akyp ugrapdy, ýygyrt-ýygyrt eli bilen gözlerini syrýardy. Laçyn ejesini gujaklady. *Razylygyňy beräýdä gyzymjan. Men seniň bagtyňy isleýänä. Bu ýerde, ýeke demikýäniňi görýänä jan gyzym. Maňa birje sapar, "bolýar" diýäý, balam. Allanyň haky üçin, Hudaý haky üçin gyzymjan,* gyzyny gujaklap çyn ýürekden aglaýardy eje görgüli.
-*Ejejan, hany köşeşsene.* Ejesiniň gözýaşlaryny süpürýärdi, ejesi bolsa, gyzynyň gözýaşlaryny süpürýärdi ýüzünden. *Şu gürrüňe, gaýdyp geljekdigime men söz berýärin. Ýöne şu wagt, maňa hiç zat diýme, ejejan. Birazrak wagt ber, etmeli-goýmaly işler bar. Anha onsoň, bileje oturyp bu zatlara serederis. Bolýarmy?*
-*Bolýar gyzym. Ýöne menem baky däldirin, senem wagtyň geçmegi bilen ýaşaraňok. Uzaga çekme gyzym.* Aglaşdylar, eňreşdiler, ejeli-gyz, düşünişip, bu mowzuk bu ýerde ýapylypdy. Şol gije, Laçyn, ýerine geçip, uklamazdan öň, Hemranyň keşbini ýadyna düşüripdi: uzyn boýuny, giň eginlerini, gapak ýaly döşüni, dury we sada gözlerini, gylly we güýçli gollaryny. Ahlagyny, asyllylygyny, işeňňirligini, akyllylygyny we adamçylygynam görüpdi bu ýigidiň. Kemi ýokdy dogrusy. "*Bular ýaly erkek, az-az-la"* diýip, içinden geçirip, uklap galypdy. Ertesi güni, Laçyn işde görünmändi. Agşamlaýyn, Begli aga jaň aýlap, gysgaça "*Iberendirin"* diýdi-de, telefony goýupdy. Şondan, iki günden soň başlapdy, esasy "tomaşa". Merkezi maliýe gözegçilik edarasyndan jaň edipdiler Laçyna. Baryp gaýdypdy, we degişli resminamalaryň nusgasyny tabşyrypdy. Şol güni agşam, agzasy bolup durýan, telekeçilik birleşigindenem jaň edipdiler Laçyna. Ol ýerik hem baryp gaýdypdy we degişli resminamalaryň nusgasyny iş üçin , geçiripdi. Agşamlaýyn, Laçynyň öýüniň gapysy kakylypdy. Gapyda, iki sany depäňden seredip duran daýaw ýigit durdy. "*Salawmaleýkim, bizi, Begli aga ugratdy. Men, Bezirgen, bu-da Arslan"* diýip, el-telefony uzatdy, "*Biz, şu günlerde, siziň ýanyňyzda bolarys. Aşakda maşynymyzy görersiňiz, goýy ýaşyl reňkli BMW-dir. Begli aga, şu telefon üsti bilen habarlaşmagyňyzy sorapdy"* diýip, basgançakdan aşak ýöräp ugradylar. Birdenkä, " *Wiý, nemele, gelneje, näme bimaza etse, näme işiňiz bolsa, arkaýyn bize aýtsaňyz bolar. Çekinmäň, biz bu ýerde siziň üçin. Size bir zat bolsa, Begli aga biziň kellämizi alar"* diýip, ýylgyrdy. Bezirgen diýýäniniň, burny paşşaryp durdy. Döwük bolmalydy. Gözi-gaşam, ýüzüne ep-esli urgy alýana meňzeýärdi. Boksçy bolmalydy. Beýlekisiniň bolsa, boýny aýyňky ýaly ýogyndy, gulaklaram, gyşyk-myşykdy. Laçynyň pahyr bolan kakasy entäk dirikä, telewizorda, dzýudo we göreş seretmäni söýerdi we bu sportuň ölemen janköýeridi. Sypdyrman görerdi oturan ýerinde elini-goluny galgadyp, gygyryp, ortadaky türgene ýa-da ortadaky emine gaharlanyp. Laçynyň ýadynda, şol türgenleriň, ýemşik-mümşik, käbirleriniň bolsa pakgaryp duran gulaklary galypdy ýadynda. Ikinji ýigidem, Arslanam, göreşçi ýa-da dzýudoçy bolmalydy. Janpenalarynyň goýup giden el-telefonyny alyp, dessine Begli agany aýlady. "*Gyzymjan armada, oglanlar bardymy? Hä bolýa, seret, näme gerek bolsa, şolara aýdyber, ýeriň düýbünde bolsada, tapyp-alyp getirerler. Menlik näme bolsada, şolaryň üsti bilen çykyber arkaýyn. Birleşikdäkilerem, biziň tarapymyzda, duýdurylandyr olarada. Hiç zatdan çekinme, hemme zat gül ýaly bolar"* diýip, Laçyna göwünlik berdi. Şol güni agşam, Laçyn, iň arkaýyn ukusyny alypdy. Öňler bir ýerden okapdy, "okeanlarda, harasat turmazdan ýarym gün öň, suwyň üsti, dym-dyrslyk bolarmyşyn" diýip. Uklamazdan öň, "*bir harasat gelýär öýdýän"* diýip, pikirem edipdi. Çak edişinden, hemme zat, has asuda we göz açyp-ýumasy salymda gutarypdy. Merkezi maliýe gözegçili edarasynyň işgärleri, Laçynyň iş otagyndaky Babaly bilen soňky gepleşiginiň ses ýazgysynyň esasynda, düýpli seljeriş işini geçirip, hakykatdan-da

Babalynyň, “açyk bazar ykdysadyýetindäki bäsleşiklere”, uly böwetler döredenligini, şunlukda bolsa, birnäçe kanun bozulmalara ýol berlendigini kararyna geldiler. Telekeçilik birleşmesinden gelen, Laçyn ýaly, Babalynyň “monopolistiki” hereketlerinden jebir çeken beýleki birnäçe telekeçileriňem arzasy goşulypdy bu işe. Iş, kazyýete geçmändi, Babala, kanun esasynda, ägirt uly jerimeler salnypdy. Üç müň adamlyk dokma we dikin kärhanasy bolsa, karar esasynda, müň adamlyk kärhana çenli kiçeldilipdi. Şeýlelikde, Babalynyň, dikin we dokma pudagyndaky ägirt uly täsirine soň berlipdi. Bu ugurdaky iş bitenden soň, Laçyn, Babaly, we onuň ýanyndaky Agaly we Artur tarapyndan zorlanandygy baradaky arzasyny kazyýete getiripdi. Babaly we Agaly, näçe muny boýun almasalarda, ýene-de, Laçynyň, Babaly bilen soňky duşuşygynyň ses ýazgysyndaky Babalynyň “çişip gürleýşi”, ony gara çykarýardy. Şol güni agşam, alkogolly içgi içirilip, aň-huşunda bolmadyk Laçyndan, peýdalanan bu ynsapsyz adamlara, toplumlaýyn jenaýat işi açylypdy we gysga wagtyň içinde, kazyýetiň çözgüdi esasynda, azatlykdan mahrum edilipdi. Kazyýetiň çözgüdini eşiden doganlar, gözýaş döküp, günälerini geçmeleri üçin Laçyna aç-açan kazyýetde ýalbarypdylar. Bu işleriň ýaňy, gaty giňden ýaýrapdy we il-halk, Laçynyň arkasyndan gepini edip başlapdy. Laçyny ýazgarýanlaram bardy, “*Öz aýajygy bilen barypdyra olaryň ýanyna”,* “*Agzyna zorluk bilen konýak guýan däldirler-ä”* ýa-da bolmasa, “*Babalynyň berenini az gördümikä”* diýlen sözler, az eşidilenokdy adamlaryň arasynda. Laçynyň tarapyny tutýanlaram bardy şübhesiz, ýöne bular, nämedir bir sebäpli, azlyk edýärdi. Kazyýetdäki ýeňiş, Laçynyň namysyna uly palta urupdy, iliň gözünde. Laçyn, birjigem muňa puşman edenokdy. Adalatyň bahasydy bu. Laçyn, öňden bäri bu zatlara taýýardy we içinde, hiç-hili gynanç we ýitgi duýgusy ýokdy. Kazyýetli gürrüň gaty ýaýrapdy. Bir tarapdan, gyzynyň dogumlylygyna guwanýan eje, beýleki tarapdan, Laçynyň, bu hereketi bilen, öz bagtyna uran iň uly paltasy diýip gynanýardy. Hemme zat geçişenden soň, janpenalaram hoşlaşypdy Laçyn bilen, “*Meniň aýal doganym ýok, ýa-da gyz jigim ýok, Laçyn gelneje, ýöne eger bolsady, bularyň siziň ýaly dogumly we “erkek” bolmagyny islärdim”* diýipdi, Arslan diýýäni. Ikisem el-belgilerini berip, “*Näme mesele bolsa arkaýyn aýla gelneje, muny Begli aga diýenok, muny biz ýüregimizden diýýäs”* diýipdiler ikisem.

Müşderiler, boýunlaryny büküşip, günäli gözlerini gizläp, yzyna gaýdyp gelipdiler. Hemme zat, öňki-öňküligine dolanypdy. Hat-da öňküsindenem gowudy ýagdaýlar. Sowgatlaram ýagýardy, ýöne bu gezek, has hem gymmat bahaly sowgatlar ýagýardy, güllerem gelip durdy Laçynyň adyna. Işgärlerem işiň barlygyna şatdy, garaz, çarhy pelek dolanyp-aýlanyp, ýene öňküje ýerine oturypdy. Indi, iş ýeriniň dolandyryjylygy, Jemalyň boýnuna, resmi esasda, atypdy Laçyn. Iş, Laçynsyzam ýöreýärdi. Hemme zat gülala-güllük ýalydy, bir görmäne. Ýöne, ynha Laçynyň ejesiniň birden tapdan düşüp, hassahana ýatmasy bilen, ýene-de gara bulutlar üýşen ýaly bolupdy Laçynyň başyna. Lukmanlar, barha erbetleşip barýan garrynyň ýagdaýyna, düşünibilenokdylar. Seljerişleriň netijesi, belli bir zat aýdanokdy. Gymmatly wagt bolsa, geçip barýardy. Hassahanada, ejesiniň ýanyndan aýrylmaýan Laçyn, öýdäki çagalaryna göz-gulak bolunar ýaly terbiýeçi gelin tutupdy. Bir gün agşam, Laçynyň ejesini hassahana zyýarata, Aýsoltan gelipdi. Bu mähirli duşuşyga örän begenipdi ejeli-gyz. Aýsoltanyň şol bolşudy. On minudyň içinde, obanyň bar gürrüňini aýdyp beripdi, hat-da artygy bilen. Bu gadyrly myhmany, öýünde myhmançylyga kabul etmän göýberip bolmazdy we Laçynyň göwnüni ýykmandy Aýsoltan. Şol güni agşam, Laçyn, iki

çagasyny we myhmanyny alyp, şäheriň merkezindäki, aziýa sebtinde ýerleşýän halklaryň naharlarynyň bişýän kaşaň restoranlarynyň birine alyp gidipdi. Üýtgeşik ajyly sowusda bişen balykdan, hindileriň göle etinden karrisinden, hytaýlylaryň dim-sum'yndan we filipinleriň kokos sowusyna ýatyrylan goýun etinden palawyndan mazalyja doýandan soň, ýörite çagalar üçin gurnalan ýerde, Aýmyrat bilen Göwherjik towusyp-böküşip oýnaýyşlaryna seredip, hezil edipdiler. Bütin agşam towusmakdan sütüni süýnen iki çaga, öýe gelip, ýasdyga kelleleri deger-degmez uka gidipdiler. Aýsoltan bilen Laçyn, iki çäk galypdylar. Derman otly gökje çaýdan ullakan çeýnegi dolduryp demläp öňüne alan bu iki jora, elli ýyllyk tanyş ýaly gepe beripdiler özlerini

*-Ömrümde, etiň, süýji kokos sowusyna ýatyryp, iýip boljagyna ynanmazdym. Süýji bolýar ekeni.*

*-Aýtmasana. Et bilen süýji, göräýmäne gazanda hiç sazlaşmajak ýalydyr welin, iňňän tagamly nahar bolup çykaýýar soňunda.*

*-Hytaýlylaryň dim-sum-a, biziň mantymyza meňzeýär ekeni. Içinde nätänyş bir-iki sany ot bar diýäýmeseň, galan zady manty bilen şol bir zat ekeni.*

*-Şon-a çynlasak, özümizem ederis öýde.*

*-Goýsana, Laçynjan. Etmesine-ederis bir zatlar welin, onsoň ertesi güni kösenip ýörmäli,* diýip, gülüşýärdiler. Ondan-mundan gürrüň etdiler. Gep-gürrüň, bu soňky bolup geçen zatlara gelipdi.

*-Dogryňy aýt Laçyn, sen doganym Hemrany haladyňmy?* Laçyn ýylgyrdy.

*-Indi senem başladyňmy Aýsoltan?*

*-Oýun edemok, Laçyn. Meniň doganym, seni söýýär.*

*-Şeýlemi?* Laçyn, oýun-edip, Aýsoltanyň gulagyndan çeken boldy. *Munyň bilesigelijidigini? Sen bu zatlary nirden bilýäň?*

*-Ol, başgasyna öýlenmäni kabul edenok.* Laçynyň ýüzündäki syrtarmasy, ýom-ýok bolupdy. Birden, özüni ele-aldyda:

*-Aýsoltan, eger bu aýdýanlaryň ýalan ýa-da oýun bolsa..*

*-Alla şaýatdyr, Laçyn. Men bular ýaly zatlar bilen oýun eder ýaly, samsyk däl-ä. Her zadyň öz ýeri bar we..*

*-Men öz jogabymy ejeme beripdim...*

*-Bilýäsle, Laçyn. Näme üçin beýle jogap bereniňem bilýäris.* Aýsoltan, ullakan owadan gözlerini Laçynyň gözüne dikanlady-da, *kazyýete taýýarlyk görýärdiň şol wagt..* Laçynyň depesinden sowuk suw guýulan ýaly bolupdy. Maýse gelneje we Aýsoltan, Laçynyň içini okan ýalydylar.

*-Düşünýäňmi men..* Laçynyň sakawlamasyny kessipdi Aýsoltan dessine.

*-Düşünýäris, Laçyn. Seniň ýagdaýyňa ejem, Hemra we men, beýleki doganlaryňam, hat-da bütin obamyzyň barysy düşünýär Laçyn, ynanaý. Sen özüňi, Hemra laýyk göreňok, dogrumy?* Laçynyň gözlerinden gözýaşlar, buýruk boýunça akýan ýalydy. Titreýän elleri bilen, ýüzüni-gözüni süpürip ýetişibilenokdy.

*-Hemra, menden müň esse gowusyna laýyk..* zordan çykarybilipdi bu sözleri agzyndan. Kükreginden, bir zatlar basýan ýalydy.

*-Sen,* Laçyny gujaklapdy Aýsoltan, *Hemra doganyma, diňe sen laýyk, Laçyn.* Aýsoltan, ýalpyldap duran, mähir doly gözlerini Laçynyň ýüzüne dikdi, bu sözlere Laçyn möňňürip aglap başlapdy. Köşeşip bilenokdy, bütin endam-jany bilen titräp aglaýardy. Içi-içine syganokdy. Aýsoltanyň gujagynda, bir sellem hezil edip aglady. Aýsoltan, bu dag ýaly gelniň gujagyna, çaga ýaly aglaýşyny geň görenokdy. Bu edermen dul gelniň çekenini,

eşidenini, görenini, diňe daş göterip bilerdi. Laçynyň entägem özüni dik tutup, kynçylyklara we gybatlara garşy aýakda durşy, onuň polatdan bolan ruhy güýjüniň açyk görkezmesidi. Aýsoltan, Laçyny oba gelende ony söýüpdi. Onuň sadalygyny, işeňňirligini, düşünje giňligini, dogumlylygyny, mähirliligini, we adamçylygyny, başga zatlar bilen deňär ýaly däldi. Onuň owadanlygyna-ha söz ýokdy. Uzyn boýy we etli-janly göwresi bilen, inçejik bili bilen, her bir erkegi aklyndan azdyryp biljek güýji bardy elinde Laçynyň. Bir aýalyň, beýleki aýalyň owadanlygyna gözi gidişi ýaly, Aýsoltanyň hem Laçynyň owadanlygyna gözi gidipdi şonda. Guwanypdy oňa, ýürekden. *Bilýäňmi Laçyn, Hemra, seniň jogabyňy eşider-eşitmez, seniň ýanyňa özi geljek boldy, ýüzbe-ýüz görüşmäge. Ejem goýbermändi. "Laçyn, akylly gelin, biraz wagt ber diýen bolsa, diýmek bardyr onuň bir bahanasy. Howlukma oglum, maňlaýyňda bar bolsa, Laçyn seniňki bolar" diýip, zordan saklady ony ejem.* Köşeşen Laçyna, bir käse suw alyp berdi Aýsoltan.

-*Maýsa gelneje, meni, gelin edip, almaga razy..*

-*Razy-la, Laçynjan. Hemmämizem razy. Biz seni söýýäs-ä. Hemra seni söýýär. Ejem aýtdy ähbetin saňa, gaýtjak wagtyň, gapymyzyň hemişede saňa açykdygyny. Näme, başyňa gelenler üçin derrewjük bu gapy ýapylaýar öýtdüňmi? Bu zatlar bolup ýörkä, Hemrany bir görsediň. Sen gaýdanyňdan bäri, onuň reňkem üýtgedi öýdýän azrak,* Aýsoltan jykyrdap gülýärdi, Laçynam goşulypdy.

-*Samsyjak diýsäni.*

-*Çynymy aýdýan. Geçileri diýip, ýykylyp barýana adam, indi göräýdä, ne geçi bilen işi bar, ne-de peýnir bilen. Ejem görgüli, zordan sögüp iýdirýär naharynam. Ejem bolmadyk bolsa, Pil sapy ýaljak bolup giderdi doganjygym,* hezil edip gülýärdi. Başgalaryň gaýgy-gamynda, şatlyk görmegem bir ussatlykdy dogrusy. *Sen, indi näme meýilleşdirýäň?*

-*Düşünmedim.*

-*Ejemdagy seni soramaga haçan gelse gowy bolar diýýän? Galyň, toý...*

-*Dursan-a gyz, aljyradyp barýaňla senem,* bu garaşylmadyk teklibi entäk akly doly seljeriň ýetişenokdy. Düýşümidi bu, ýa-da huşumydy, düşer ýaly bolmandy.

-*Garaşmagyň bir maksady barmy Laçyn?* Bu gönümel soraga näme jogap berjegini bilmedik Laçyn, dymýardy. *Işiňem gerek däl, hiç zadyňam. Bize sen gerek. Özem, dessine gerek.* Gujaklaýardy bagryna basyp Laçyny.

-*Dursan-a gyz, garagözüňe döneýin, nätdiňle muny,... hany bir göreli-dä,.. bolar-la bir zatlar...*käkäläp duran Laçynyň näme diýjegini eýýäm öňünden bilýärdi Aýsoltan we özüne gerek jogaby eýýäm alypdy. Indi, Laçyny gününe goýup, arkaýyn dolanybermelidi obasyna.

Mundan soňky wakalar, ýyldyrym çaltlygynda bolup geçipdi. Aýsoltan ertesi yzyna, oba gaýdypdy, iki günden bolsa, Maýsa gelneje, obadaky garyndaş, goňşy we tanyş gelnejeleri öňüne düşürip, hassahana, gudaçylyga gelipdi, Laçyn üçin. Muňa, hassahananyň ýolbaşçylaram, lukmanlaram haýran galypdylar. Baş lukman, "*Hassahana, hassa zyýaratyna, ýaňy dogulan çaga göz-aýdyňa, ýogalan hassanyň alyp gitmäge gelenleri görüpdim, ýöne hassahana gudaçylyga gelenlerini ilkinji sapar görýärin"* diýip, hezil edip gülüpdi. Laçynyň ejesi, gözýaşlaryna bogulaýjak bolup, begençli razyçylygyny beripdi. Şol ýerde, toý sähedini hem belläpdiler. Agşamlaýyn bolsa, Laçynyň, myhmançylyga galmak haýyşyna garamazdan, yzyna, oba dolanypdylar barysy. Maýsa gelnejäniň begenjiniň çägi ýokdy. Üç-dört günden gelip, Laçynyň ejesem,

Laçynam, hiç zat ýazmanlygyna garamazdan, galyňyny geçiripdiler. Diňe Laçyna dakan gyzyllarynyň özi, ýarym kilä bara-bardy. “*Meniň gelnimiň, beýleki gelinlerden birjigem kemi ýokdur. Meniň gelnim, beýleki gelinlerden bir kelle ýokardadyr”* diýip, Maýsa gelneje buýsanjyny dile getirýärdi. Şol güni agşam, birinji sapar, Laçyn bilen Hemra ikiçäk duşuşypdylar. Hemranyň gözleri mähir we söýgi doludy we onuň, özüni zorluk bilen saklaýandygy görünip durdy. Laçynam özüni bagtly duýýardy, we ömründe birinji sapar, ýüreginde, gyssanmaçlyk duýýardy. Ýene-de ýakynda duşuşmak arzuwy bilen aýrylypdylar, bir-birlerinden. Laçynyň ejesi aýrylypdy, tarpa-taýyn. Bu aýylganç habar, Laçynyň geljekgi gaýynlaryna-da baryp ýetipdi dessine. Neressäniň üçi, ýedisi, kyrky geçýänçä, toýy ertelemeli bolupdy. Bu waka, has hem Laçyna agyr degipdi. Ýekeje didaryny ýitiripdi. Oňa iň gowy düşünýän, hemişe ýanynda bolan, mähriban ýürekdeşini, mukaddes käbesini ýitiripdi. “*Arzuw eden, yhlas eden toýumy bir görsediň jan ejem”* diýip aglaýardy ýasynda gyzy. Aýmyrat bilen Göwherjigem ýekesireýärdiler, mamasyz. Ýasy we belli günlerini geçirip, sähedi başga wagta alypdylar.

Aýna seredip, bir salyp pikire batyp doňup galan ekeni. Guranyşdyrdy-da, howwa geçirýän ýuwkarak köýneklerinde birini geýdide, öňki işine tarap ýola çykdy. Hemra bilen toýuna çenli, bir gün galypdy. Çagalaryny, obanyň mekdebine geçirmek babatyndaky işleri bitiripdiler Hemra ikisi. Öňküsinden iki esse ulalan, ýüz işgärlik dikinçilik merkezini, işgärleriň hiç haýsysyny kowmazlyk şerti bilen, Begli aga satypdy. Pullaryň ep-esli bölegini, ýene-de paýdarlar jemgyýeti bolan döwlet kärhanalaryň we banklaryň, gymmat bahaly kagyzlaryny, paýyny satyn almaga ýatyrypdy. Laçyn, özüniň dogry ýatyrymlary netijesinde, birnäçe kärhananyň we bankyň, iri paýdary bolupdy. Bulardan gelýän ýyllyk diwidentleriň (peýda) mukdary bolsa, Hemranyň, peýnir önümçiliginden alýan girdejisinden az däldi. Şäherde galan öýüne gözegçiligini bolsa, jan-jorasy, Jemala tabşyrypdy. Bu gün işgärler, köne başlyklaryny soňky sapar görýärdiler we onuň üçin ýörite sowgat taýýarlapdylar. Bu sowgat, dört adam üçin niýetlenen, on günlük, Fransiýanyň Parij şäherine syýahatçylykdy we bu syýahatçylyk doly öňünden tölenendi. Başlyklary bilen hoşlaşýan işgärleriň köpüsi aglaýardy, Laçynam göz ýaşlaryny saklap bilenokdy. Hemra we Aýsoltan bilen jaňlaşyp durdylar her gün. Ertesi güni daň bilen, Hemranyň özi gelip, gelnini we çagalaryny maşyna mündürip, obasyna, täze öýlerine alyp gidipdi. Maşyna münüp, ugrajak bolup durkalar, Laçynyň kellesine, pahyr bolan kakasynyň “*Köpçüligiň gözünden daşrakda bolsa, kemem bolmazdy*” diýen sözleri ýadyna düşüp, gözleri ýaşdan dolupdy. Gidip barýarkalar soňky gezek yzyna seretdide, ejesi öýüne ýuwaşja “*Sag bol”* diýdi. Äpişgeden, sanlyja goňşy görüpdi bularyň gidip barýanyny. Şol güni agşam, Laçynyň we Hemranyň toýy obada uludan berilipdi. Şondan soň Laçyny, şäherde gören bolmandy.

## Atdy-karatist!

Tomusdy. Her ýylky dessurymyz bolan, tomus dynç alyşynda oba gitmek dessurymyzy, şol ýyl hem bozulmandy. Şol ýyl tomus jöwzaly gelipdi. Mamamlarymyzyň, giň howlusyny gujaklap oturan üzüm agaçlarynyň sergin saýasy bolmadyk bolsa, gündiziň güni daşarda oturar ýaly bolmazdy. Howlynyň ilerisindäki

ekinleri suwarýan joýalardan akýan suw, howlynyň gapdalyndan gazylan joýalardan akyp gider ýaly edilip ýörite ýasalypdy, we belkide, mamamlaryň howlusynyň gündiziň iň yssy wagtynda hem serginjek bolmagynyň syry bu joýalardy. Howla ýazylan köne el-halynyň üstünde süýnüp ýatan ýerimden, ýokaryk seredip, üzümleriň ýaşyl ýapraklaryny synlamany söýerdim, we hemişe, Kanadanyň baýdagyndaky ýaprajygy, bu üzüm ýapraklaryna meňzederdim. Şol ýyllar men gündogaryň karate söweş sungaty bilen gyzyklanyp, ýerli sport mekdebinde, tanymal halypaň elinde türgenleşik geçerdim. Bu söweş sungatynda dogrusy ökdeleşip, ýaşlygyma garamazdan, geçirilýän kiçiräk ýerli ýaryşlada örän gowy netijeler gazanyp ugrapdym. Ýumruklarymyň üstünde durup, döşümi ýere degýänçä, aşak düşüp ýokary galardym, we bu hereketi durman elli-altmyş sapar ederdim. Aýaklarymyň arasyny doly açyp, satanym ýere degýänçä eltibilýärdim we bu şekilde, bäş, on minut oturybilýärdim. Aýagymy ýokaryk, kellämdenem bir garyş ýokaryk galdyryp, urgulary ýerine ýetirip bilýärdim. Ellerimiň we aýaklarymyň sazlaşykly hereketleri, görkezýän katalarymy (*belli bir el we aýak urgularyndan durýan hereketleriň jemi*) has-da owadan görünmegine getirýärdi. Daýylarymyň haýyşy boýunça, bu zatlary gaýta-gaýta gaýtalap, elimden gelýän zatlary görkezmäge hiç ýaltanamokdym. Obaly oglanlar we ýaşulylar, agyzlaryny açyp, bu maşklary we urgulary synlardylar. Daýylarym bolsa, bir görenlerini her gün unudýan ýaly, her gün gaýtalap bermegimi sorardylar, men bolsa hezil edip gaýtalap görkezerdim. Her-hili soraglar bilen bu söweş sungatyny düşünmäge we bu söweş sungatynyň ussatlary barada öwrenjek bolardylar.

-*Onsoň köşek, ençeme ýyl türgenleşikden soň, sen on-onbäş metr ýokarlygyna böküp hem bilersiňmi?*

-*Brýus Li ýaly, bir urguda, adamyň dünýäsini täzeläp bilersiňmi?*

-*Aýak urgularyň bilen agaç ýykyp bilersiňmi?*

-*Türgenleşigiňizde, uçup bilýänler, filmlerdäki ýaly howwada urşup bilýänler köpmi?*

-*Bu maşklary her gün gaýtalap ýadaňyzokmy?*

-*Haýsysy üstün çykardy, karatistmi, ýa-da şaolin monahlary? Kung Fu näme?*

Garaz munyň ýaly soraglar meniň başda gülkimi getirsede, çaga beýnimde, "*Dogrudanam edip bilermikäm?*" diýen pikirlerem az getirenokdy. Meniň üçin esasy zat, üns merkezinde bolmakdy, bu meniň çaga göwnümi gaty hoş ederdi. Gün batyp barýarka akyp duran zeýe suwa düşmeleriň, agşamlary daýylarym bilen çölüň we balykçylygyň gürrüňleri, käteleri bolsa mallaryň yzyna düşmek bilen geçerdi tomusky okuwdan dynç alyşlarym. Günleriň birinde, daýylarymyň körpesi, we meniň iň gowy görýän daýym bolan Öwez daýym, işden soň agşam geldide, çaý başynda, dosty barada gürrüň bermäge başlady:

-*Ýegenjan, sen ony bir görsene, seniň görkezýän maşklaryňa meňzeşräk, ýöne onuň edýän zatlary gaty başgaça görünýär. Adyna, Atageldi diýýäler, meniň klasdaşym we çagalyk dostum. Obada Atdy diýýäýýärler oňa. Soňky ýyllarda bolsa Atdy-karatist diýilip tutulýa ady. Üç dört ýyl mundan ozal, kolhozyň ulagynda, agyr heläkçilige ugrady, munyň netijesinde, ömrüniň bir ýylyna golaý wagtyny hassahanada, agyr halda geçirdi. Başda dogrusy, koma gidip, birnäçe hepdeleriň dowamynda huşuna getiribilmänem köp kösenipdi lukmanlar. Ýakyndan habarlylar, "adam bolmaz" öýtdüler, hat-da öýündäkiler, ýasyna taýýarlyk hem görüp ugrapdylar. Lukmanlaryň aýdyşy ýaly, "böleklerden çöpläpdiler", Atdyny. Az-owlak özüne gelensoň, we onuň durmuşyna howp abanmajagyna göz ýetirenden soň, bir ýyla golaý hassahanada geçirenden soň, lukmanlar oňa, agyr işlerde işlemezlik şerti bilen öýüne gaýtmagyna rugsat beripdiler.*

*Atdy dostum, üýtgäpdi. Alan däri-dermanlarynyň täsirimi, ýa-da heläkçiligiň netijesimi, belki-de, indi öňküsi ýaly sagdyn däldigi pikiriniň berýän ruhy çökgünligimi nämemi biljek däl ýegenjän, ýöne köne dostum üýtgänini diňe men däl, bütin oba aňypdy. Gaty az gürlärdi, hiç zada höwesek görünmezdi. Hat-da, balyga-da gitmändi meniň bilen, näçe uralasamda, ölemen balykçy bolmagyna garamazdan. Garaz, başda hassahanadan gelen günleri günde-günaşa ýanyna barardym, ýöne ýüz bermeýän dostumyň, içine çökgünligi, sessizligi, höwessizligi, soňlary ýüregime düşüp, ýanyna baryp gaýtmalarymy azaltdym.* Öňündäki duran bir käse gökje çaýy bir göterimden içdide, ýene käsäni çaýdan dolduryp, dowam etdi, *Garaz, bu durmuşa yhlasyny ýitiren dostum, bir gün däri-dermanlary almak we öýe gerek başga zatlary almak üçin şähere çykanlarynda, bir kitaba gözi düşýär. Rusça ýazylan bu kitap, bir söweş sungatynyň syrlaryna-ha öwredýär ýegen, ýöne, bu seniň karate diýýän sungatyňa-ha däl. Atdy, rusça ýarym-ýamalak bilsede, bu kitaby gije-gündiz okap, görenini we okanyny gaýtalap başlaýar. Bary ýogy birnäçe aýyň içinde, "diri öli" ýaly bolup aýlanyp ýören dostum, etine ganyna gelip, gözleriniň ody ýitileşiberen bolsa nätjek? Haýran galypdym ýegen, daň bilen turup ylgamalary, uzak wagtyň dowamynda suwda ýüzüşler, çölüň içine birnäçe günlük ýitip gitmeler, bu zatlar obany başda haýrana galdyranam bolsa, soň-soňlary, her kim Atdydan bu zatlary geň görmänem goýupdy. Iller, bir maşyn gamyşy orýança, Atdy üç maşyndagy orardy. Mülk ýerindedägy, ýeke özi, üç-bäş adamyň işini ederdi. Perhizleri bardy, uzak ara ylgamalary bardy, bir, aňyrsy iki ýylyň içinde, Atdynyň, görkezmedik zady ýokdy. Daş ýaly ýumruklary bilen bişen kerpiji ýokaryk zyňyp, el urgusy bilen pytradyp görkezerdi. Kerpiçlerdagy oýunjak bolupdy onuň elinde, eliniň gapdaly bilen döwerdi, kellesi bilen döwerdi, aýasy bilen döwerdi, dogrusy bir dişläp döwüp görkezmedi kerpiji, galan hemme zat edip görkezdi bu kerpiçler bilen. Diňe iki barmagyny ulanyp hoz mynjyradyp döwerdi, bir elinde, özüni on-on bäş sapardagy arkaýyn çekerdi. Bu zatlaryň netijesinde oba oňa başda Atdy-Brýusli, diýip lakam dakypdy, soň bu üýtgäp, Atdy-karatiste öwrüldi.*

*-Daýy, bu Atdy aga bilen tanyşyp bolmazmyka?*

*-Men şony saňa özüm teklip etjek bolup otyrdym. Bu wagt ol çölde, çopançylyk edip ýör, ynha nesip bolsa, iki-üç günden oba gelmeli. Myrat baýtalyň uly ogly bilen gezekleşip bakýalar obanyň malyny, on bäş bu gidýär, on bäş günem Azat baýtal çopançylyk edýär. Geldigi men seni hökman tanyş ederin Atdy-karatist bilen. Onsoňam, men onuň şol kitabyny gyzyklanýan ýegenjän. Atdynyň bu üýtgemesi, şol kitapdan soň başlapdy öz-ä. Men birnäçe sapar kitaby gördümem ýegenjan, wah, arman rusça bilmämsoň, näme ýazylgy duranyna düşünemok. Sen şony bir görsene, näme söweş sungaty bu, eger hakykatdan-da jana jan salýan bolsa, onda bizem bir zatjyklar öwrensek kem bolmazdy.* Çykyp duran garnyny görkezdi-de güldi. Menem ýylgyrypdym.

*-Söweş sungaty kitaplarynda köplenç suratlar bolýandyr, suratlaryndaky adamlaryň eşiklerini gördüňizmi daýy?*

*-Bar, şol kitapda-da bar, ýöne, ol suratlarda adamlar şar gara eşikde, hat-da ýüzlerem görünenok.*

*-Bäh, aýkido-myka, ýa-da taekwando-myka, karate kitaplarynda şekildäki adamlar akja kimonoda bolýandyr özä-hä.*

*-Ýegenjan, asmana seredip pal bakyp oturmaly, bir-iki günden bileris ony.* Aýdyşy ýalyk, iki günden Atdy aganyň oba gelenini eşidipdik. Obanyň çetki öýlerinden birinde ýaşaýan Atdy-karatistlere baranymyzda, ilerisindäki mal ýatagynyň içinde kümürsenip ýören ekeni. Uzyn at ýüzüniň ýarsyny tutup duran giňe ýylgyrşy bilen mähirli garşylady bizi.

Derrewjik, ilersindäki iki sany daýaw selbi agaçlarynyň aşagyna, howlyny dolduryp ylgap ýören çagalaryň ulujasyna düşek ýazdyrdyda, ýassyk we çaýlary getirtdi. Daýym bilen, bir-iki agyz obanyň we çölüň täzeliklerini aýdyşýançalar, bu adamy gowuja synlapdym. Çak edişimdenenem uzyn boýlydy, agaç-etli, äpet elleri we aýaklary her ýerik ýetjek ýaly bolup görünýärdi. Ýumruklarynyň süňklerinde, ýara yzlary bardy we pökgerip duran, söweş sungaty bilen meşgul bolýan ussatlaryň ýumruklarynda bolýan yzlar bardy. Diňe gyşda aýakgap geýýändigini aýdyp daýym, bu günem aýak-ýalaňaç otyrdy Atdy aga. Uzyn ýüzünde oturan ullakan gözlerinden, mähir we çuňlyk duýulýardy. Söweş sungaty bilen tanyş bolanyna sähel wagtyň geçenine garamazdan, meniň garşymda oturan, şübhesiz, ussatdy. Gürrüňlerinden soň, daýym, Atdy aga bilen meni tanyşdyrdy.

-*Bu meniň karatist ýegenim, seniň ýaly, bu-da söweş sungatynyň muştagy. Ýaryşlarda görkezen başarnyklaram bar eýýämden. Obanyň karatisti bilen tanyşdyraýyn diýip getirdim.*

-*Tüweleme. Berekella köşek. Daýyň, sen barada az gürrüň bermändi maňa. Görýän welin, öwerligiçe bar öýdýän. Hany köşek, bir zatjyklar görkezsene, biziň ýaly özi öwrenip ýörenleriňki başga, hakyky ussatlardan öwrenýänleriňki başgaça bolýandyr sungat diýilýän zat. Urgularyňy, hereketleriňi synlaýynla.* Maňa geregem şoldy. Bilýänje katalarymy, sesli we owadan ýerine ýetirdim. Ýörite, el we aýak urgularyny görkezdim. Edýän hereketlerimi, ünsli synlaýardy. Sesini çykarman, bu şekilde hemme hereketlerimi, ýarym sagada golaý synlady. Gutaranymda bolsa, diňe ussatlaryň berýän soraglaryny beripdi maňa.

-*Ýumruklaryň bilen urgularyňy ýerine ýetireniňde, ýumrugyňy, goşaryňdan sähel aşakda tutýaň.*

-*Bu aslynda meniň ýalňyşym. Halypam, Aman Berdiýewiçem esli sapar elime kakypdy munyň üçin. Dogrusy, ýumrugyň bilen goşaryň bir çyzykda durmaly. Bolmasa, güýçli urgulary ýerine ýetireniňde, goşaryňa şikes almagyň gaty ähtimal. Siz muny dogry bellediňiz Atdy aga.*

-*Hany, türgenleşik maşklaryňy görkez köşek, olaryňam göreýinle.* Ýumruklarymyň üstünde durup, döşümi ýere degirip gaýtdym, bir aýakda ýigrimi sapar oturyp turup görkezdim.

-*Döşüňi ýere degirip gaýdýan maşgyňda, agram esasan hem süýem barmak bilen orta barmagyňa düşýändir, beýleki barmaklaryň süňki berk bolar ýaly, bu maşgy ýerine ýetireniňde, beýleki barmaklaryň süňkünede agramy gezekleşdirip ýükleseň, hemme ýumruk süňkleriňi berkitdigiň bolardy.* Ýerinden turup, özi edip görkezdi. Öňler, bu hiç meniň kelläme gelmändi. Bu adam, özüniň ýiti ünsi bilen meni haýrana galdyrmagyny dowam etdirýärdi.

-*Atdy, özüňem bir zatlar görkezsene şägirdiňe.*

-*Ýörüň onda, türgenleşik ýerime geçäýeli. Bu gün irdenki türgenleşigimem ýarsynda goýmaly bolupdy, şonuň yzyny doldugym bolar,* diýip öňümize düşdi. Sözlerinde birjigem ulumsylyk, ýa-da şöhratparazlyk ýokdy, tersine, sadalyk we yhlaslylyk duýulýardy. *Säher bilen, sygyrlaryň biri göleledi, türgenleşigi kesmeli bolupdym.*

-*Saryňmy?*

-*Ýok, sarym geçen hepde çöldeküm göleläpdir, bu günki, hol, gyzyl sakarym,* diýip barmaklary bilen, aňyrrakda gäwişäp ýatan iri, maňlaýy ak bolan gyzyl sygyra görkezdi.

-*Höwri köp bolsun Atdym. Süýtli-gatyklysy bolsun.*

-*Aýdanyň gelsin.* Beýleräkde ýekesiräp duran, daýaw we giň hoz agajynyň aşagyna geldik. Içi gumdan doldurylan halta asylgy durdy, ýerde ýatan dürli-dürli agyrlykda ýasama demirler, özüňi çekmek üçin demirler we ýüpler, näme üçin gerekdigine düşünmedigim agyr zynjyrlar, daşy ýogyn ýüp bilen saralan ýassy tagtalar bardy. Daýym bilen gyrajykda, kerpiçleriň biriniň üstünde oturyp, türgenleşigi synlamaga başladyk. Atdy-karatist, ýerinde böküp, el-aýaklaryny silkişdirip, howwa urgularyny ýerine ýetirenden soň, asylgy duran haltanyň ýanyna baryp, urgulary ýerine ýetirmäge başlady. Hereketleri sazlaşykly, çalt we örän güýçlidi. Her bir hereketiniň üstünde, ençeme wagtyň dowamynda argynsyz işlenendigi bildirýärdi. Ençeme wagtlap, gumly haltada işläninden soň, oturyp azrak demini dürsäp, türgenleşigiň demirli we tagtaly bölegine geçdi. Edýän maşklary örän sazlaşyklydy, bedeniň her bir bölegini güýçlendirmäge we çydamlylygyny artdyrmaga gönükdirilendi. Bulardan soň, duran agyr daşlaryň birine ýumrugy bilen sähelçe urup, süňklerini öwrenişdirdi. Hoz agajynyň bir gapdalyna daňylan tagta bölejigine aýagy bilen urup, aýak süňklerinem gatyrdy. Bu zatlary gutarandan soň, duran ýerinde, her hili aýak we el urgularyny edip, endamynyň, agyr türgenleşikden gowşamagyna ýardam etdi. Daýym ikimiz, gipnoz edilen ýaly, bu bir sagada golaý wagt dowam eden türgenleşigi synlapdyk.

-*Atdy, bu zatlary sen günde gaýtalaýaňmy?*

-*Irdenleri bäş kilometr ylgawy we agşamlary ýüzmeleri goşsaň, howwa, bir günlük türgenleşigimi gördüňiz siz şu wagt.* Daýym güldi:

-*Biz, seniň şunyňy agyr görüp otyrys, beýleki zatlaram bar diýsene. Ýogsamam, Atdy, şu kitabyňy getirip görkezäýdä, ýegenimede görkezeýinle.* Atdy aga, körpeleriniň biriniň adyny tutup gygyrdyda-da, kitabyň ýatan ýerini salgy berdi. Körpe dessine getirip berdi muny. Kitabyň daşy ýyrtylan ekeni.

-*Alanymda daşsyzdy. Başdaky sahypalaram goparylan,g öni on ikinji sahypadan başlaýar.* Bu kitap bary ýogy togsan iki sahypady, we birnäçe bölümlerden durýardy. Bu bölümleriň arasynda, çydamlylygy we güýji artdyrýan türgenleşiklerden başgada, perhiz, dogry iýip-içmek, suw içmek, ukusyzlyk bilen göreşmek barada birnäçe peýdaly zatlar ýazylandy. Hat-da güýç kuwwatyňy artdyrýan, ýaraňy aňsat we çalt gutuldyrýan derman otlaryna çenli maslahatlar bardy. Gysgaçasy, bu kitapda, diňe söweş sungatyna dälde, eýsem adamy saglyk we moral taýdan hem ýetişmegine uly üns berilýärdi. Içinde hakykatdan hem daýymyň aýdyşy ýaly, şekiller bardy. Bu şekiller gara lybaslydy. Kitapda bular, *şinobi,* diýip geçýärdi. *Ninpo,* sözüniň köp ýerde geçýänligi üçin, bu söz, bu söweş sungatynyň adyny aňladýandygyny özümçe belledim.

-*Bu kitabyň üsti bilen, meni diňe öz bedenimi däl, eýsem, tebigaty, topragy, haýwanlary diňlemegi öwrendim. Durmuşyň islendik kynçylyklaryna döz gelip bolýandygyny, munyň üçin esasy zat, ruhuň hemişede belentde bolmalydygyny nygtalýar. Hassahanadaky gören görgütlerimi, daýyň aýdyp beren bolsa gerek. Lukmanlaryň ýazyp berip göýberen däri-dermanlary, iki eliň aýasyny doldurar derejesinde köpdi. Bular bolsa köşek özüň bilýäň, bir ýeriňe peýda etse, beýleki ýeriňden zäher bolup çykýar. Işdäm ýokdy, zordan bir-iki çemçe nahary beýläme geçiribilýärdim. Sähel hereket etsem, tapdan gaçyberýärdim. Ýaşlygyma garamazdan, garrylar, ýaly, "ony iýmek bolanok, beýle etmek bolanoklaram" kellämi iýip, ruhdan düşmegime getiripdi. Beýle ýaşaýyşy ýigrenip ugrapdym, ne durmuş, ne aýalym, ne-de çagajyklarym gözüme görünýärdi. Onuň ýerini, yzalar, däri-dermanlar, ukusyzlyklar we işdäsizlikler tutupdy. Anha, şolar ýaly döwürleriň birinde, bu kitaba gabat gelmenmi. Däri-dermanlaryň ýerini derman ot-çöpleri bilen çalyşdym, başda*

*agyram bolsa maşklary ýerine ýetirip başladym. Işdäm açylyp, özümi örän gowy duýup ugrapdym. Ruhy we psihiki saglygymyň gaýdyp gelýänini duýýardym. Kitapdaky maşklary ýerine ýetirdikçe, kuwwatlanýanymy duýýardym. Başda dogrusny aýtsam näme kitapdygynya-da üns bermändirin. Görenimi gaýtaladym oturdym. Yzynam, daýyň aýdyp berendirä,* daýyma seredip ýylgyrdy, *ysgynsyz, sölpildäp ýören "diri öliden", kerpiç döwüp ýören adama öwrüläýdik köşek. Kimiň ýazanyny, näme söweş sungatydygyny entäklerem doly bilemok, ýöne bu kitap sebäpli, durmuşyň täzeden, öňküsindenem güýçli gadryny bilip, lezzetini duýup ugradym. Gaty gowy ýazylypdyr, ýazan we zähmeti geçenleri Alla ýalkasyn,* diýip, söýgi we hormat doly sözlerini aýtdy. Ýanyndan gaýdanymyzda, wagt günortan bolupdy. Atdy aga şunça haýyş etsede, günortanlyk naharyna galmandyk.
-*Ýegen, gördüňmi? Atdy-karatist, aýdyp berşim ýaly ussat ekenmi?*
-*Çak edişimdenem ökde ekeni, daýy, söz ýok.*
-*Gündogardaky söweş sungatynyň halypalary, obamyzda, Atdy ýaly ussatlaryň bardygyny bilsediler, gulaklary galardy.* Ikimizem gülüşdik. *Göz öňüne getirip görsene olaryň ýüzüni, Atdy, bir-iki sapar şallaklap böküp depip görkezse, eli bilen howwada kerpiç zyňyp döwse, näderdi öýdäň olar? Telpeklerini çykarardylar hä? Näme diýýäň ýegen, Atdy-karatist, seniň halypaňy, hol, neme...*
-*Aman Berdiýewiç.*
-*Howwa, howwa, Atdy, şony alar öýdýäňmi bir-bire çyksalar?*
-*Atdy aganyň endamydagy daş ýaly. Bir-bire çyksalar, Atdy aganyň üstün geljegine söz ýok.*
-*Bir gün, Atdyny şähere alyp geläýsem nädersiň ýegen? Kinolardaky ýaly, bir-bir türgenleşik mekanlaryna gelip, halypalaryň baryny urup ýatyryp ýörsek nähili bolardy öýdýäň?* Hezil edip gülýärdik, bu zatlary göz öňümize getirip. Şol ýyl, obadan gaýdyp gelip, ýerli kitaphanada, gündogar başa-baş söweşleri barada köp zat okapdym. Şonda, *şinobi*-niň, *ninzýa*, diýmekdigini, *Ninpo*-nyň bolsa, *Ninzýa söweş sungaty,* diýmekdigini öwrendim. Atdy aganyň öwrenen söweş sungaty, aslyny Ýaponiýadan alyp gaýdýan, gizli we syrly söweş sungatydy. Taryhda, bu söweş sungatyny diňe, sanlyja adama öwredilerdi, we ýyllaryň dowamynda, bu söweş sungatynda ökdeläp, täsin zatlary amala aşyrmaklygyň mümkindigi bilinýärdi. Bu kitabyň, Atdy aganyň eline nädip düşenligi bolsa, şindilerem kellämde uly sorag belgisini oýandyrmagyny dowam edýär.

## Täze başlyk

Uly bankyň, yza galak şahamçalarynyň birine başlyk edilip bellenipdi. Täze bellenen başlygy şahamçanyň işgärler bilen tanyşdyrylyşyga, hut uly başlygyň özi gelipdi. Orta boýly, otuzlaryň içinde, dykyz, sada geýinişlidi. Tanyşdyrylyşykda, uly başlyk, birnäçe sapar, onuň Amerikada okap gelenligini nygtapdy. Görünüşde, aklyňy haýran ediji, ýa-da ýadyňda galyjy hiç zat ýokdy. Hat-da şahamçanyň işgärleri, onuň adynam belläp ýetişmändi. Ylýasdy. Ylýas Nazarowiç. Bolany. Asyl mesele, onuň adynda dälde işleýşindedi. Muny men häzir size giňişleýin gürrüň bererin. Başda belleýşim ýaly, şahamçamyz yza galakdy. Äpet döwlet bankynyň kyrk dört şahamçasynyň içinde, getirýän girdejisi we sap peýdasy boýunça soňky üçlükden çykyp

bilemizokdyk, soňky bäş ýylyň dowamynda. Bu başda beýle däldi, ozal hemişe birinji onlugyň içinde bolardyk. Üýtgeşik üýtgän zadam ýokdy, muňa garamazdan, şahamçanyň ýagdaýy ýyl saýyn erbetleşmek bilen boldy. Bäş ýylyň içinde, üç başlyk çalşypdy, ynha bu goýlanam dördünjidi. Başda hemme zat gül ýalydy. Her başlygyň öz işleýiş düzgüni bolýar. Birileri, işgärler bilen dost bolýarlar beýlekileri bolsa ara saklamany söýýär. Bu başlyk, ikinjilerindendi. Şahamçanyň dört bölümi bardy: Karz bölümi, Daşary ýurt pullary bilen amallar bölümi, Ýerli pul bilen amallar bölümi we Birja bölümi. Mundan başgada, bir hukuk maslahatçymyz bardy, we bir içerki auditorymyz bardy. Jemi şahamçada, ýigrimi üç işgär bardy we şonuň on ýedisi aýal maşgalady. Öňki başlyklar, biziň şahamçamyza "Gelin-gyzlaryň şahamçasy" diýip, at hem dakypdylar munyň üçin. Ylýas Nazarowiçiň ýygnaklaryndan başlalyň birinjilik bilen. Her gün irden, bütin bölüm başlyklaryny otagynda ýygnar, on-on bäş minutlyk ýygnak ederdi. Tabşyrylan işleri barlardy we iş boýunça gerekli soraglary sorardy. Sözlerine tygşytlydy we gülüşip-oýnaşmany halamazdy. Şahamçanyň aýallary "Ýaş başlyk, ulumsyran bolan bolýa, azajyk öwrenişsin, soň açylar gider beýlekiler ýaly" diýip, onuň professional etikasyny, ulumsylyga deňärdiler. Men bolsam, onuň gelen gününden bäri, onuň edim-gylymlaryny halapdym. Onuň, işe beýlekilerden öň gelip, hemmeden soň gaýtmagy nämä degenokdy diýsene. Ýerli pullar bilen amallar bölüminiň başlygy bolamsoň, her günki ýygnagyna girerdim we höwes bilen diňlärdim diýenlerini. Emma, başlyga bolan bu hormatymy, başgalarynyň gözünden gizlärdim, sebäbi, işdeşlerimiň ýalňyş düşünjelerinden gorkardym. Aýal-gyzlaryň dilinden erbet zat barmy näme. Garaz, bir aý geçmänkä, şahamça, barmak basylyp girilýän tehnologiýany girizdi. Indi, kimiň näçede gelip, näçede öýe gaýdýany bes-bellidi. Işgärler boýunça hünärmen, Innanyň, indi öňküsi ýaly, gijä galyp gelýän işgärleri, gorabilmejegi görünip durdy. Baş hasapçy jorasy, Maýa bilen başlygyň ýanyna bir-iki sapar girip, bu tehnologiýanyň gymmat düşjegini nygtap, ony pikirinden näçe jaýdyrjak bolsada bu başa barmandy. Barmak basmaly tehnologiýa girmegi bilen, Innanyň, şahamçadaky güýji gaçypdy. Indi işgärler, bir-iki sagatjyk gijä galmak üçin, Innanyň ýanyna süýji-kökeli gelenokdylar. Ýa-da işden irräk gaýtmak üçin, Innanyň öňünde iki büklüm bolup durmak gerek däldi. Indi rugsady gönümel başlykdan almalydy, onuň ýanyna girmäge çekinensoňlar bolsa, akyllyja bolup wagtynda gelip, wagtynda gaýtmany täzeden öwrenmelidiler. Innanyň jan ýaljak jorasy, Birja bölüminiň hünärmeni Rasima, mundan öň işe islän wagty gelip, islän wagty gitmäne öwrenişendi. Wagtynda gelip, wagtynda gitmäni hiç özüne öwredibilmän geçipdi. Üç duýduryşdan soň, gözüniň ýaşyna seretmän, işden çykaryp göýberdi ýaş başlyk. Irdenki ýygnagynda-da aýdan zady şu bolupdy, "Düzgün tertibi bolmaýan işgär, bir tokga gyzylam bolsa, bu şahamçada ýeri ýokdur". Wessalam. Hezil edip on-onbäş minut gijä galyp gelmäne öwrenişen işgärler indi, ýüzlerini bir göterim edip, wagtyndajyk gelip oturýardylar ýerinde. Günortan naharyna birde gidip, sagat üç töwerekleri gelýän işgärler indi, tossarlyşyp, ikide ýerinde dikir gazykdy. Bu üýtgeşmäni, şahamçanyň müşderilerem duýupdy. Işgärleriň gelerine garaşyp, uzalyp gidýän adam nobatlary ep-esli azalypdy. Müşderiler, gerekli adamlaryny ýerinde tapyp bilýärdiler. Bu babatyndaky şatlyklaryny şahamçanyň başlygyny görenlerinde, hökman oňa sagbolsunlar aýdyp, ýetirýardiler. Başlygy görmek kyn däldi, iş wagtynda, şahamçanyň içini aýlanmany halardy. Işgärleriň işleýşini, müşderi hyzmatlaryny synlardy, müşderiler bilen bir-iki agyz gürleşerdi, olara suw-çaý hödür edip, olaryň meseleleri bilen gyzyklanardy. Işgärler bilen örän resmi bolan ýaş başlyk, müşderiler bilen dogan ýaly gürleşerdi. Müşderileri "pullusyna" we

“pulsuzyna” aýyrmazdy, hemmesi bilen içden we jana-jan gürleşerdi. Şahamçanyň müşderisi artyp başlapdy. Içerki auditor, Mährigözel, beýleki bölümleriň başlyklaryna ýaman görünmejek bolup, olaryň ýalňyşlaryny bilsede, bulara göz ýumardy. Muny hemmelerem bilýärdi. Munyň üçin bolsa, bölüm başlyklary oňa, sowgatjyklar bererdiler. Ýaş başlygyň indiki eden işi bolsa, daşyndan auditorlary tutup, şahamçany düýpli barlagdan geçirtdi, bütin bölümlerini. Ynha bu ýerde, Mährigözeliň kemçilikleri orta çykdy. Düýpli düzgün bozulmalaryň we hat-da kanun bozulmalaryň üsti açyldy. Daşary ýurt pullary bilen amallar bölüminiň başlygy Eneşiň, hut öz kärhanasynyň şahamçada hyzmat edýänligi aýan boldy. Kiçi boýly, semiz, dörtburç bolup duran, şahamçada ýigrimi ýyla golaý işlän Eneşiň ýüzünde nur ýokdy dogrusy. Erkekleriňki ýaly ýogyn we çirkin sesi bilen, işgärlerine edenini-etdirýärdi. Öz diýenligi we mekirligi bilen bellidi. Hötdesinden gelip bilenini, ezip gorkuzyp saklardy, gelip bilmeýäniniň öňündede, adata, peri ýaly pasyrdardy. Ikiýüzlidi. Mährigözeliňem, Eneşiňem dessine arzalary ýazdyrylyp işden çykaryldy. Eneşiň sag eli, ýaş gyzlygyna garamazdan, döw ýaly boýy bilen ýalta Baharam işden ýöredildi. Düýpli kemçilikleri sebäpli işden çykarylan bu üç aýal üýşip, polisiýanyň ýerli wekiline başlyklarynyň üstünden, ýalan-ýaşrykdan doly arza hem ýazdylar. Bu arzalary gaýta tersine, olaryň öz eden-etmişleriniň açylmagyna sebäp boldy. Dessine jenaýat işi gozgalyp, gerekli temmiler berildi bu meslikden azan aýallara. Şahamçanyň beýleki işgärlerem, bu ýaş başlygyň dogumlylygyndan gorkup başladylar. Aldygyna gybatyny edýärdiler üýşdikleri. “ Öňki başlyklar gyzyl ýalydy, adamçylyklary gaty gowudy, bu bolsa, çöregiňden kesjek bolup dur, işläberse bolmaýarmy oňuşyp, nämä gerek duşman gazanyp, bir bendäniň çöreginden kesip, gargynç alyp” diýip, ýerli-ýersiz nägile bolýardylar. Ýöne ýekeje işgärem, bu ýaş başlygyň birje kemçiligini tapyp bilenokdy. “Bu ýeri Amerika däl ähbetin, nämä gerek adamlary beýdip işletmäge” diýip, onuň başga ýerlerinden tutjak bolýardylar. Kowulan içerki auditor Mährigözeliň ýerine, başlyk, özi ýaly dogumly, ökde we professional ýaş oglany işe aldy. Kemaldy ady. Bu-da, başlyk ýaly, daşary ýurtda okap gelendi we her gün, her bir amaly, kanuna laýyklykda gözden geçirerdi. Ýekeje amalam onuň, bürgüdiňki ýaly ýiti gözlerinden sypanokdy. Kemalyň gündelik barlaglarynyň netijesinde, baş hasapçy Maýanyň, işinde örän köp kemçilik göýberýäni ýüze çykdy. Irdenki ýygnaklaryň birinde bu mesele galdyrylanda, “Bilişim ýaly işleýän” diýip jogap beripdi, we şol günem işden çykarylypdy. Işden çykarylanyna gahar edip, şahamçada dawa jenjel turuzan Maýanyň yzyndan, jan jorasy Innada gitdi, başlyga agzyna gelenini aýdyp. Ertesi gün ýygnakda, özüne ynamly başlygyň şu sözleri hiç haçan ýadymdan çykanok, “Bilişiň ýaly işlemeli däl, kanuna laýyklykda işlemeli”. Şahamçalaryň arasynda, biz indi, soňky üçlükde däldik, indi biz ortalardadyk. Baş edarada, aýda bir bolýan ýygnaklarda, öňküler ýaly ýüzümizi ýere salyp, bukulyp dälde, eýsem arkaýyn gaýşaryp oturýardyk. Dogrusy munyň nähili gowy duýgydygyny ýatdan çykarybam gidipdirin. Daşary ýurt pullary bilen amallar bölümiň başlygy edip, ýaş we zehinli oglan Arslan bellenipdi. Baş hasapçy edip, Merkezi bankyň işgärleriniň birini, Hanguly agany, şahamça çekmäge başardy başlyk. Işgärler boýunça hünärmen edip bolsa, öň mejlisde işlän, örän berk we okumyş ýaşuly, Agadurdy aga, işe alynypdy. Saý-sebäbi düşünilmedik ýagdaýlaryň netijesinde, ýokary bilimi ýoklugyna garamazdan, Birja bölüminiň başlygy bolup oturan Ogulgeregi hem oturan wezipesinden boşadyldy we ýerine, ökdeje ýaş oglan Meret alyndy. Ogulgerege, öz bölüminden iş teklip edilsede, namyslysyran bolan bolup, iş teklibi red edti. Bir aý geçip-geçmänkä, yzyna iş sorap gelen Ogulgeregi, başlyk, şahamça, yzyna kabul etmedi. Dogry edipdi

dogrusy. Ýuwaşsyran bolan bolup, iň gybatkeş gepçi aýallaryň biridi, Ogulgerek diýilýänleri. Täze bellenen bölüm başlyklarynyň ýokary professinollygyna we talap edijiligine çydaman, ýene iki gelin işden gitdi. Öňki, eden-etdilik, hezillik, döwür geçipdi. Ýaş başlygyň şahamçada görkezýän ýokary görkezijileri üçin, oňa, işgärleriň aýlyklaryny galdyrmak we düşürmek rugsady hem berilipdi. Ýaş başlyk mundan erjel peýdalanypdy. Bölüm başlyklary arassa we gowy işlär ýaly, aýlyklaryny ýokarlandyrdy. Beýleki, özüni görkezen işgärleriň aýlyk haklaryny hem galdyrypdy. Zehinli oglan gyzlar, giden işgärleriň ýerini doldurypdy. Şahamça, täzeden janlanypdy. Indi, öňküler ýaly, gybat kakyp, halalaý-walalaý edilenokdy bankda, her kim işi bilendi. Iýmeli wagt iýilýärdi, işlemeli wagt işlenilýärdi, ýygnaklarda kemçilikler düzedilmegi üçin tekliplere ara alynyp maslahatlaşylýardy. Hemme zat eliň aýasynda ýaly bolup, şahamça ýag ýaly ýöräp duran boldy. Bir gün, irdenki ýygnakda, başlyk, daýaw telekeçileriň biriniň uly mukdarda önümçilik üçin karz isleýänini aýdypdy. Bütin resminamalary orta goýup, güniň dowamynda bu babatda, bizden teklipleri bermegimizi sorady. Şeýlelikde, dokuzy düzüw bu telekeçä, karzy berdik. Bu, şahamça üçin örän oňaýly karz bolup çykdy, we sap peýdalylyk boýunça, şahamçalaryň arasynda, ikinji ýerde bolduk oturyberdik. Uly ýygnaklarda öwülýänleriň hataryna geçipdik. Bizden maslahat soraýardylar, beýleki şahamçalaryň işgärleri biziň şahamçamyza işe geljek bolýardylar. Bizden görelde alyp, beýleki şahamçalaryň başlyklary hem ökde we zehinli işgärleriň awyna çykyp başlapdylar. Indi, hiç kim biziň başlygymyza göwni ýetmezçilik edenokdy. Gaýta, onuň, ýygnaklarda her bir diýenini üns berip diňläp, özlerindede bir sapak çykarjak bolardylar. Öňki tankytçylardan ses-üýn çykanokdy. Iki ýylyň içinde, şahamçanyň görkezýän ýokary görkezijileri sebäpli, onuň maýasy, baş edara tarapyndan dört esse artdyrylypdy. Şeýlelikde şahamçamyz, beýlekileriň arasynda göwrümi boýunçada, we beýleki görkezijiler boýunçada ilkinji ýerde durýardy. Giňän şahamçanyň işgär sany hem iki esse artypdy. Gözýetimi giň başlyk, täze tehnologiýa gaty üns berýärdi we ulanyp bolajk ýerlerinde, dessine tehnologiýany kabul ederdi we ökde hünärmenler getirdip, işe başladardy muny. Ýylda, işgärleriň hünär bilimlerini artdyrmak üçin, öz ugurlary boýunça, daşary ýurtlara okuwa göýbererdi. Şahamçanyň işgärleri, Ýaponiýada, Amerikada, Angliýada we ýene birnäçe ösen döwletlerde hünärleri boýunça sapaklara gatnaşyp, ýitiliklerini güýçlendirip gelerlerdi. Başlyk, işgärleri öýe we işe gatnatmak üçin ýörite kiçi göwrümli awtobuslary hem tutupdy. Işgärler, öýünden alynyp, agşamlary öýüne-de düşürilýärdi. Sagat ýaly işläp baýan şahamça, başlygyň buýrugy bilen, işgärleriň öýlänlik naharlary hem berilip başlapdy şahamça tarapyndan. Baş edaranyň rugsady bilen, müşderi hyzmatlaryny güýçlendirmek üçin, şäheriň has oňaýly bölegine göçüpdik. Şäher merkezinde ýelreşýän has kaşaň binalaryň birinde ýerleşýärdi indi şahamçamyz. Üstünlik, bagt we baýlyk getirşi ýaly, göripligem köpeldýärdi. Ýaş başlygyň şahamça ýolbaşçylygynda gazanýan üstünligini, baş edarada, göriplik bilen seredýänlerem az däldi. "Hakyky kynçylyk, işler agyr gidip başlanda başlaýandyr", ýa-da, "taýýar aşa geldilaý ol", ýaly sözleri eşitmek bolýardy edarada. Adamlar, bu şahamçanyň düýnjigem, zyýanda oturanlygyny unudan ýalydylar. Şahamçanyň gazanýan peýdasyny ýerliksiz sowýar bahanasy bilen, bir-iki sapar, uly ýygnaklarda käýinjem eşidipdi ýaş başlyk. "Nämä gerekmişin, işgärleri şahamçanyň hasabyna daşary ýurtlara okuwa göýbermek, onsuzam ökdemişin işgärler. Nämä gerekmişin öýden alyp, öýe getirmek işgärleri, näme olar Ministrler Kabinetiniň işgärlerimi? Nämä gerekmişin ýene onlarça işgärler üçin çykdajylar? Şahamçanyň gazanýan sap peýdasynyň her çärýekde

artýandygyny görmeýän ýalydy başlyklar. Garaz eýtdiler, beýtdiler, ýaş başlygy gününe goýman, her-hili ýok bahanalar gözläp, işi bozmaga başladylar baş edaranyň işgärleri. Başda, başlygy işinden aýyryp, başga bir yza galak edara ýolbaşçy edip goýdular. Biziň başymyzada, gözleri açlykdan ýanyp duran birini getirip goýdular. Işgärler üçin edilen köp zatlar duruzylypdy. Öýlänlik naharlaram ýokdy, awtobus hyzmatlaram kesildi, daşary ýurt okuwlaram ýatyrylypdy. Görkezýän işi üçin ýörite döredilen ýokarlandyrylan aýlyk hakam kesilipdi. Indi her kim, durnukly, edýän işinden garaşsyz, aýlyk alýardy. Gysgaça aýdanymyzda, Ylýas Nazarowiçiň, çemçe bilen ýygnanyny, döredenini, bedre bilen dökmäge başlanypdy. Ylýas Nazarowiçiň getiren dogruçyl bölüm başlyklary bilen işleşip oňarmadyk, täze bellenen başlyk, bulary işden gysyp çykarmanyň küýüne düşüpdi. Bir-birden, ökde we erjel işgärler, başga işlere gaçyp ugradylar. Olaryň ýerine bolsa, täze bellenениň dost ýarlary, hat-da garyndaşlary alynmaga başlanypdy. Işgärler, indi öňki ýaly, islendik mesele üçin başlygyň ýanyna baryp bilenokdy. Başlygyň otagy indi, gala ýalydy, hiç kimi kabul edenokdy. Müşderi hyzmatlaryny, Ylýas Nazarowiçiň saklan ýokary derejesinde saklap oňarmadyk şahamça, ýuwaş-ýuwaşdan müşderilerini ýitirip ugrady. Birinjilikden bary ýogy iki aýyň dowamynda dördünjilige düşdi, bir ýylyň dowamynda bolsa, soňky onlugyň içinde aýlanyp ýördi şahamça. Ylýas Nazarowiçe, uly baha berýän, daşary ýurtly banklaryň biri bolsa, dessine onuň ýagdaýy barada habary alyp, oňa örän amatly iş teklip edipdi. Bankynda gadry bilinmedik Ylýas Nazarowiç, daşary ýurt bankynyň iş teklibini kabul edipdi. Ylýas Nazarowiç, öň özi bilen işlän işgärleriniň köpüsini öz ýanyna alyp, täzeden yhlas bilen işe goýulypdylar. Gysga wagtyň dowamynda, daşary ýurt banky bu adamyň eliniň bereketiniň hözirini görüp başlapdy. Görkezijileri boýunça, beýleki banklaryň arasynda, iň aşaklarda bulaşyp ýören bu bank, az wagtyň içinde, ülkäniň maliýe bazarynyň iri oýunçylaryndan birine öwrülipdi. Görkezýän bu işi üçin, daşary ýurtda ýerleşýän bankyň baş edarasy, Ylýas Nazarowiçiň diýen zadyny dessine kabul edýärdi. Munyň netijesinde bolsa, bank, şeýle bir üstünlikler gazanypdy welin, Ylýas Nazarowiçiň üsti, dolandyryjylykda görkezýän görkezijileri üçin, her hili daşary ýurt baýraklaryndan dolupdy. Baýdan-baý, daýawdan-daýaw daşary ýurt banklary, ony işe çagyrýardylar. Diňe banklaram däl, äpet daşary ýurt kärhanalara çenli, Ylýas Nazarowiçe çokunyp duran boldular. Ol bolsa, sada ýylgyrşy bilen, işine dowam edýärdi. Näme üçin bu teklipleri kabul etmeýändigini gyzyklananlara, “Öz ilimde işläsim gelýär” diýerdi. Onuň tagallalary netijesinde, professionallyk näme, dolandyrjylyk näme, işgär näme, iş näme, bu zatlary öwrenen az däldi. Her kim onuň elinde, onuň ýolbaşçylygynda işläsi gelýärdi. Sebäbi her kim bir zady gaty gowy bilýärdi. Eger işiňi haky bilen ýerine ýetirseň, ol hemişe seniň aladyňy ederdi. Ol hakyky başlyklardandy. Işgärleriniň göýberen ýalňyşlyklaryny öz boýnuna almaga çekinmezdi. Bilýänlerini işgärlerden gizlemezdi. Gybatyňy etmezdi. Sabyrlydy we adalatlydy. Duýgulary bilen hereket etmezdi, aklyny işlederdi. Şonuň üçinem, baran ýerinde güller ösüp, bahar ýeli öwserdi, tutany gyzyla öwrülerdi. Muňa garamazdan duşmanlaram az däldi. Oňa “doňýürek”, “faşist”, “robot”, “duýgusyz”, “jellat”, “kellekeser”, ýaly lakamlar dakyp, onuň işinde dälde, şahsyýetinde kemçilik gözläp ýörenem az däldi. Duşmanlary, onuň şahsyýetinde kemçilik gözlärdiler, sebäbi, onuň işi birkemsizdi. Men şol öňki şahamçada, Ýerli pul boýunça amallar bölüminde başlyklygyma galypdym. Entäk hem şol ýerde işläp ýörün. Men içýan bilenem oňuşyp işleşip bilýänle, sebäbi, durmuşda esasy zat, akym bilen bolmakdyr. Men, akym bilen ýöreýänlerden. Başlyklara görä işläberýän. Zähmetsöýer başlyk bilen zähmetsöýer bolýan, ýalta bilen ýalta. Pikirimi

we düşünjelerimi diňe özümde saklaýan. Ýalňyş düşünmäň, men agy-garany saýgarybilýän, ýöne men bularyň hiç haýsysynyň tarapyny tutamok. Şeýtseň, bütinräk bolaýýaňda.

## Degirmençi

-*Adyňyz?*
-*Mälik.*
-*Familiýaňyz?*
-*Ýazow.*
-*Atań ady?*
-*Ýagmyrowiç.*
-*Doglan günüňiz, aýyňyz we ýylyňyz?*
-*11-nji fewral, 1985*
-*Milletiňiz?*
-*Türkmen.*
-*Amerikanyň Birleşen Ştatlaryndaky maksadyňyz?*
-*Jigimi alyp gaýtmak*, Amerikan ilçihanasynyň wezipeli işgäri, äýneginiň ýokarysyndan Mälige, göm-gök gözlerini dikdide:
-*Düşünmedim!?*
-*Jigim, Halyk Ýazow, 1990-njy ýylda dogulan, iki ýyl mundan ozal Amerika okuwa gitdi. San Fransisko Döwlet uniwersitetinde, matematika boýunça magistri okap ýör. Geçen dokuz aý bäri ondan hiç-hili habar ýok. Hiç ýerden ony tapyp bilemizok. Şony baryp, tapyp, yzyna alyp gaýtjak. Beren anketaňyzda, men bu zatlary ýazypdym.*
-*O nähili habar ýok?*
-*Iň azyndan hepde-de bir sapar biziň bilen, has dogrusy ejem bilen jaňlaşardy, hal-ýagdaýlaryny aýdardy. Dokuz aý bäri muny bes etdi.*
-*Bir sebäpleri bar bolaýmasyn?*
-*Menem şony biljek bolýanda.*
-*Düşünmediňiz. Jigiňiz, maşgala agzalaryňyz bilen sögüşen ýa-da göwne degişen bolaýmasyn.*
-*Biz bary ýogy iki dogan. Kakamyzy ýitirenimize ýigrimi ýyldan köp wagt geçendir. Jigim, esasan hem ejem bilen habarlaşardy we onuň ejem bilen tersleşmesi mümkin däl.*
-*Näme üçin beýle pikir edýäňiz?*
-*Körpe*, ilçihananyň işgäriniň gözlerini petredip durşundan onuň hiç zat düşünmändigini aňdy Mälik, *Türkmenlerde, körpe çaga, beýleki çagalara garanyňda has eý görülýär. Ene-ata bilen, körpäniň arasyndaky gatnaşyklar üýtgeşik bolýar.*
-*Düşnükli. Uniwersiteti bilen habarlaşyp gördüňizmi?*
-*Hawwa. Dogrusy, biz, şol uniwersitetiň, Halygyň köpden bäri okuwa gelmeýänligi baradaky habaryndan soň howsala düşüp başladyk.*
-*Näme üçin?*
-*Halyk, okuwyny, ölsede sypdyrýan oglan däl.*
-*Düşnükli. Amerikanyň migrasiýasyna, polisiýasyna ýa-da beýleki gulluklaryna jigiňizi tapyp bermek barada haýyşnamaňyzy ýazdyňyzmy?*

*-Ýok.*
*-Näme üçin?*
*-Olaryň, Halykdan başgada işi köpdür-ä.* Ilçihananyň işgäri, äýnegini aýyrdy-da, arkan ýaslanyp, Mäligiň ýüzüne seretdi.
*-Jigiňiz, terroristik, jenaýat ýa-da halkara derejede gadagan edilen dini toparlaryň agzasymy?*
*-Ýok.*
*-Onda, näme üçin Amerikanyň degişli gulluklary bilen habarlaşmadyňyz?*
*-Çala eşdip, çatma ýykyp ýöresim gelenok,* ilçihananyň işgäri, Mälikden gözlerini aýyranokdy. Mälik, ýuwka deriden dikilen penjeginiň içgi jübüsine elini sokdyda, birnäçe sany, orta boýly, ýylgyryp duran görmegeý ýigidiň suratlaryny çykaryp, ilçihananyň işgäriniň öňüne goýdy. *Men, jigimiň ýagdaýy gowy bolsada, bolmasa-da ony, öýe dolamakçy. Eger oňa bir zat bolan bolsa, onda ol ýerde Amerikanyň degişli gulluklaryna öz ýardamymy bermekçi. Bu suratlary, şonuň üçin alyp barýan.* Suratlara göz gezdirensoň, olary yzyna berdi we stolunyň üstüne ýaslanyp soraglaryna dowam etdi.
*-Düşnükli. Iňlisçe bilýäňizmi?*
*-Ýok.*
*-Amerikanyň haýsy şäherine barýaňyz?*
*-San Fransisko.*
*-Uçardan düşjek ýeriňiz nire?*
*-Los Angeles.*
*-Ol ýerden, San Fransisko nädip barmakçy?*
*-Otlyda, dört sagatda eltýär, San Fransisko station, bilediň nyrhy 45 Dollar.*
*-San Fransiskoda dost ýaryňyz, garyndaşyňyz, tanyşyňyz barmy?*
*-Ýok.*
*-San Fransiskoda nirde bolmakçy?*
*-Tenderloin-de, birnäçe arzan myhmanhanalar we moteller bar, şol ýerde bolaryn. Hem şäheriň merkezinde hem-de el-ýeterli bahalar.*
*-Maddy kynçylygyňyz barmy?*
*-Ýok. Arzan myhmanhana saýlamagymyň sebäbi, ol ýere men diňe ýatmak üçin baraýmasam, başga wagt, aýak üstünde gözlegde bolaryn diýip çak edýärin.*
*-Ýagny, hiç-hili maddy kynçylyk çekeňizok, şony diýjek bolýaňyzmy?*
*-Men Amerika, ulag almaga, ýa-da keýpe baramok. Men, jigimi tapyp, sag aman yzyma alyp gaýtmak üçin barýan. Men, jigim üçin janymdan geçmäge taýýar, puluň gürrüňem bolmaz.*
*-Düşnükli. Käriňiz näme?*
*-Telekeçi. Un söwdasy, bugdaý söwdasy, çörek söwdasy..*
*-Garaz, azyk senagaty pudagynda...*
*-Has dogrusy, oba-hojalyk pudagy bolardy. Esasy girdejim, un bilen bugdaýda.*
*-Düşnükli. Terroristik, jenaýat ýa-da halkara derejede gadagan edilen dini toparlaryň agzasy bolup durýaňyzmy?*
*-Ýok.*
*-Öň, jenaýat işine çekilenmi?*
*-Hawwa.*
*-Nähili ýagdaýda, kanuny bozduňyz? Jenaýat maddasy bize hökman däl, bolan işi gysgaça aýtsaňyz bolýar.*

*-105-nji Madda, seresapsyzlyk bilen adam öldürmek. Üç ýyl azatlykdan mahrum edildim. Tertip-düzgünim gowy bolanlygy sebäpli iki ýyldan soň, tussaglykdan boşadyldym.*
*-Ýagny?*
*-Düşünmedim?*
*-Bolan jenaýaty aýtmadyňyň.*
*-Göreşde, seresapsyzlyk bilen adam öldürdim.*
*-Siz türgenmi?*
*-Türgendim,* bu sözi basybyrak aýtdy.
*-Haýsy ugur boýunça we halkara derejeleriňiz barmy?*
*-Erkin göreşi boýunça, halkara derejeli ussat. Olimpiýa oýunlaryndan bir bürünjim bar, dünýä çempiýonatlaryndan bolsa bir kümüşiň eýesi.* Bu sözlerden soň, ilçihananyň işgäri ýene arkasyna ýaslandy we Mälige siňe seretdi. Öňünde oturan, ýaşy otuzdan ýaňy geçen, orta boýly, takmynan 178-180 sm boýunda we 100 kilä ýakynlarynda ýigitdi. Çişik däldi, garny ýokdy, daýawdy, etlekdi. Ullakan kellesi we öküziňki ýaly ýogyn boýny bardy. Gulaklary, göreşijilere mahsus ýagdaýdady. Eginlekdigi, we inlekdigi, penjeginiň daşyndanam bildirýärdi. Gara gözli we gara gaşlydy, owadan uly ýüzüni, bir gysym gür we gara sakaly bezeýärdi. Özüni asuda alyp barşyndan, özüne bolan ynamynyň ýokardadygyny duýmak bolýardy. Bu adam, ýalan sözlänokdy.
*-Tussaglykda bolandygyňyzy aýtdyňyz, jenaýatkärleriň arasynda derejäňiz barmy?*
*-Ýok.*
*-Lakamyňyz barmy?*
*-Bar, Degirmençi.*
*-Düşündirmegiňizi haýyş edýärin.*
*-Erkin göreşde, "degirmen" atly, zyňyş emeli bar. Ýaşlykdan, bu zyňyş emelini halaýan we ussatlarça ýerine ýetirýän.*
*-Düşnükli. Halkara derejeli konfliktlerde, uruşlarda bolduňyzmy?*
*-Ýok.*
*-Harby derejäňiz barmy?*
*-Ýok.*
*-Ýerli ýa-da halkara hukuk goraýjy edaralarynda işlediňizmi?*
*-Ýok.*
*-Düşnükli. Amerikanyň Birleşen Ştatlarynda näçe wagt bolmagy meýilleşdirýäňiz?*
*-Bir aýyň içinde, bütin meseleleri çözmegi meýilleşdirýän.*
*-Diýmek, belli bir wagt çäklendirmäňiz ýok-da.*
*-Jigimi tapýançam...*
*-Düşnükli. Diňläň. Siziň ýagdaýyňyza men gaty gowy düşünýärin. Meniň jigimiň ogly, Yrakdaky uruşda, terroristler tarapyndan zamun alynypdy. Bu waka, gaty agyr geçipdi bizden. Gynansakda, biz, ýegenimizi halas edip bilmändik. Şonuň üçinem, men size, bir ýyllyk möhletli wiza berýärin. Ýöne, ýekeje şertim bolar. Eger, kanuna garşy hereketler bilen ýüz-ýüze gelseňiz, haýal etmän, ýagdaýy öz eliňize alman, hukuk goraýjy ýerli wekile habar berjekdigiňiz maňa söz beriň.* Mälik, muňa garaşanokdy, we az wagtlyk näme jogap berjeginem bilmän dymypdy. *Amerika, bu size Türkmenistan däl. Amerikada, örän köp jenaýat toparlary bar. Günorta Amerikadan, Ýewropadan, Gündogardan, her-hili jenaýat sindikatlaryň we birleşikleriň agzalaryny tapmak mümkindir. Esasan hem Amerikanyň ýyljak ştatlary, ýagny Kaliforniýa we Florida, jenaýat merkezlerinden biridir. Men siziň jigiňiz, gowy ýagdaýdadyr we hiç-hili meselesi ýokdur diýip umyt*

*edýärin we siziň sag aman gaýdyp gelmegiňizi isleýärin.* Bir kagyz bölejigini çykardy-da, ýüzüne, telefon belgisi bilen, *John Ross,* adyny ýazdy. *Bu meniň jigim John, ol Kaliforniýadaky Daly sity şäherçesiniň hukuk goraýjy edarasynda işleýär. San Fransisko şäheriniň ýanyndadyr. Mesele ýüze çyksa, haýal etmän, oňa jaň et, islendik meseläňde ýardamçy bolar.* Ýerinden turdyda, Mäligiň elini gysdy. *Wizaňyz, ertir öýländen soň taýýar bolar. Hoş wagtyňyz we üstünlik arzuw edýärin.* Hoşlaşyp, ilçihanadan çykan Mälik, bu "ýüregi ýuwka" amerikan raýatynyň adyny bellemänem unutmady. Onuň ady, *Mike Ross*-dy.

Ertesi gün, öýländen soň wizasyny alyp, iki günden soň, Aşgabat-Frankfurt-Los Angeles howwa menzilliniň üsti bilen gidýän, Lufthansanyň uçaryna münüpdi. Ejesiniň aglamakdan ýaňa gyzaryp çişen gözlerine seredip, "*Halygy getirerin"* diýip bilipdi. Dag ýaly ogluny ugradyp durşuna, onuň döşüne nurly ýüzüni gömüp, aglap duran ejesine başga sözem tapyp bilmändi gitjek wagty. Ejesiniň maňlaýyndan ogşap, yzyna seretmän çykyp gidipdi howwa menziline. Syýahatçylyk, asuda geçipdi. Takmynan, jemi ýigrimi sagatlyk uçuşyndan soň, Los Angelesiň howwa menzilinde, Amerikanyň migrasiýa gullugynyň işgärleriniň öňünde durdy Mälik. Biderek wagt alyp durmaz ýaly, migrasiýa işgäriniň, "*Amerika geliş maksadyňyz näme?"* soragyna, ýüzünde ýasabildigiçe ullakan şatlygy ýasadyda, "*Dynç alyş"* diýip, jogap berdi. Semiz Afrikan Amerikan migrasiýa gullugynyň işgärine, Mäligiň bu hereketi gaty ynandyryjy bolmalydy, sebäbi, ol, ap-ak iri dişleriniň barsyny diýen ýaly görkezip, "*Amerika hoş geldiňiz"* diýip, möhürlenen pasporty, yzyna Mälige uzadypdy. Howwa menzilinden çykyp, taksi saklapdy we Los Angeles howwa menzilinde alan, Kaliforniýanyň kartasyndaky howwa menzilini sürüjä görkezipdi. Ýigrimi minutdan soň, Mälik eýýäm, San Fransisko ugraýan iki gatly otlynyň, ikinji gatynda otyrdy. Los Angelesiň, güneşli we mylaýym howwasy, jana ýakymlydy. Otlynyň äpişgesinden, deňje setir palma agaçlaryny we iki gatly öýlere seredip oturşyna nädip uka gidenini bilmän galypdy. Ýolagçylara hyzmat edýän ýaş gyzyň, ýuwaşlyk bilen egninden silkelemegi bilen oýanypdy. Gözüni açsa, garaňky gatlyşan ekeni. Ýanyndaky kartany görkezip, "*San Fransisko?"* diýip, sorady ýaňky gyzdan. Gyz, oňaýly silkdi kellesini. Goşlaryny aldyda, dessine düşdi otludan. Taksidekä, içiniň örän ajyganyny duýdy. Şu wagt, ýeke özi bir öküzi iýibiljegine ynamy bardy. Sürüjä, San Fransiskonyň, Tenderloin bölegini barmagy bilen kartada görkezip, "*Hotel"* diýdi, Günorta Aziýa asylly sürüji, ullakan sellesini öňaýly silkdide, aňyrsy on bäş minudyň içinde, üç gatly, daş sypaty sadaja bir binanyň ýanyna düşürdi Mäligi. Gapydan giren müşderä örän begenen, asly pars bolan, myhmanhananyň ýaşuly işgäri, ylgap gelip, Mäligiň garşylygyna garamazdan, onuň elindäki torbalary alyşdyrdy. Barmak hereketleri bilen, on günlügine, bir adamlyk otagy alyp, pulunam geçirenden soň, pars ýaşulynyň yzyna düşüp, ikinji gatdaky, owadan düşelen otaglarynyň birine gelip ýerleşdi. Derrewjik, yslanan egin eşigini çalşdyda, duşa girip çykandan soň, aşak düşüp, pars ýaşulynyň ýanyna bardy. El-gol hereketinden, pars ýaşuly, myhmanynyň iýip-içmäge ýer soraýandygyna düşünipdi. San Fransisko şäheriniň kartasyny aldyda, ýaňky pars ýaşuly, iki sany ýeri salgy görkezdi. Iň ýakyn birini saýlap aldyda, bary ýogy on minudyň içinde, ýöräp ol ýere bardy. Asly eýranlylaryň saklaýan, eýranly milli naharlarynyň bişýän restoranydy bu. Içine girip, el-gol hereketleri bilen, "et" we "kebap" sözlerini ulanyp, gara gözli gara gaşly, asly eýranly hyzmatçy gyza bir zatlar düşündirdi. Gyz, ýylgyryp, müşderiniň diýenine düşünýän hereketler etdide, gözden ýitdi. Aňyrsy on bäş minudyň

içinde, Mäligiň öňüne, iki syh, mylgyrap duran lüle kebaby bilen, iki käse tüwi we beýleki oda goýlup bişirilen bakja önümleri, bir uly tabagyň içinde geldi. Mälik, işdämenlik bilen goýulypdy işe, we munyň ýetmejegini bilip, entäk birinijini iýip otyrka, ýaňky gyza barmak yşaratlary bilen, ýene birini zakaz etdi. Eýranlylaryň usuly bilen duzlanan hyýardyr, soganlar bilen, örän gowy gidipdi bu agşamlyk nahar. Bir çeýnek gara çaý bilen yzyny ýetiripdi bu kebabyň. Töläp gaýtjak wagty, bu naharyň adynyň, *koobideh*-digini öwrenip galypdy hyzmatçy gyzdan. Myhmanhanasyna gaýdyp barýarka, ýagyş ýagýardy sepeläp, maýdajykdan. Ýaşuly parsyň mähirli garşylamasyndan we el-gol yşaraty bilen, agşamlyk naharynyň diýseň gowy bolandygyny ýetirenden soň, ikinji gata otagyna galyp, uzanypdy Mälik.

Ertesi güni, ir bilen, gapynyň dogumly kakylşyna oýanypdy. Ýerinden turup gapyny açanda, garşysynda, gara gözli gara gaşly, asly orta aziýala meňzäp duran bir gyz durdy. Döwük-ýenjik türkmençe-de:
-*Siz türkmän?* Diýipdi.
-*Hawwa.*
-*Mänäm türkmänäm. Iranly türkmänäm. Amerikada säkiz ýyl galyr, medisinä okuräm.* Ullakan owadan dodaklaryny gulaklaryna çenli ýetirip ýylgyrýardy bu gyz. Iň soňky bognuň çekimlilerini çekip gürleýärdi, azerbeýjanlylar ýaly. Mäligiň ukudan açylyp bilmän äm-säm bolup durşuny görüp. *Gahwaltiýa gelirsiz?*
-*Ertirlik naharymy?*
-*Aha.* Gyz, kellesini oňaýly silkdi. *Birinji gatda, gähwalty wardyr. Beklirem sizi,* diýdide, gözden ýitdi. El-ýüzüni, dişlerini ýuwup, özüne gelip, arassa eşikleriniň birini geýip aşak düşdi. Ortalykda, hiç kim görünenokdy. Myhmanhananyň giň we kaşaň bezelen kabul edilýän zalynyň, çep gapdalynda, eýran halylary bilen bezelen otagy ýerleşýärdi. Bu ýeri, myhmanlaryň ertirlik edinmekleri üçin niýetlenendi. Mäligiň gelip, stoluň biriniň başyna geçip oturanyny gören gyz, dessine onuň ýanyna gelipdi.
-*Gähwaltiýa ne istersiz?*
-*Ýumurtga barmyka?*
-*Her şeý war, Malik efendi.* Biraz wagtdan soň, ýumurtganyň gaýnadylanyndan başlap, her hili şekilde gowrulanyna çenli, birnäçe görnüşi gelipdi. Bal we gaýmakdan başgada-da, ençeme zat durdy öňde. Ýuwaş-ýuwaş ertirligine başlan Mäligiň ýanyna, elindäki kofesini göterip, ýaňkyja gyzam geldi.
-*Izin werirsiz?*
-*Haýyş edýän.* Bu mähirlije gyz, Mäligiň ertirlik edinmegine hiç hili zyýan berenokdy.
-*Siz, San Fransiskoýa, birinji sefer gelirsiz?* Dürli kosmetika önümleri bilen, öňdenem owadan ullakan gözleriniň owadanlygynyň, has hem aşagy çyzylandy.
-*Hawwa. Amerikada birinji sapar.*
-*Business için, ýoksa, turistik mi?*
-*Biznes diýseň dogry bolarmykän diýýän. Etmeli-goýmaly işler bar.* Az wagtlyk sessizlik boldy. *Gödekligim üçin bagyşlaň, men siziň adyňyzam soramandyryn.*
-*Hiç. Zäräri ýok, janym. Adym Günel'dir. Säkiz ýyldyr Amerikadaýim. Medisina okurum,* diýip, irdenki aýdanlaryny ýene bir sapar gaýtalansoň, *daýymyn otelinde çalyşyrym...*
-*Çal saçly, düýnki ýaşuly daýyňmy? Güler-ýüzli adam ekeni...*
-*Öýlädir. Bu otel, hem onun ewidir we aýny anda otel olarak gullanilir. Dört gattir, dördünjü gatinda, daýym we aýlesi galyr, we bir komnatda män galyram,* Rusça, azeriçe,

türkçe we iňlisçe garym gatym edip gürleýärdi. *Altyndaki üç gattidä, daýym, misafirlere werir,* elini penjeginiň içine sokdyda, bir guty çilim çykardy we, *izin werirsiz?* diýip, Mälige seretdi. Mälik kellesini oňaýly ýaýkady. Günel, çilimini otlady-da, Mälige gutyny görkezip, *Siz istersiz?,* Mälik, kellesini “ýok” yşaraty bilen ýaýkady. Mälik, ertirligini gutarýança, başynda, mähirli gözlerini dikip, bir zatlar gürrüň berýärdi Günel. Mähirli we näzik sesi bardy, we gulaga gaty ýakymly gelýärdi. Mälik, ertirligini gutaryp, jübüsinden düýnki ýaşulynyň beren San Fransiskonyň kartasyny çykardyda, San Fransisko Döwlet Uniwersitetini görkezip.

-*Bu ýerik, nädip aňsat baryp bolar?* Diýip sorady. Günel, Mäligiň barmagynyň basan ýerine seredip?

-*SFSU'mu? San Fransisko State Uniwersitetimi? Siwik Senterden aşak inersiz, BART, görürsiz we bilet alyr.*

-*Günel, sen rusça bilýäňmi? Gyz,* kellesini oňaýly, ýaýkady. *Gürrüňdeşligimizi rus dilinde dowam edäýeli, ýogsam men, kynlyk bilen saňa düşünýärin.* Mundan soň, gürrüňdeşliklerini diňe rusça dowam edipdiler.

-*Wanness köçesinden Siwik Sentere aşak düşseňiz, eltip Market köçesine direýär. Iki köçäniň sepleşýän ýerinde, metro bardyr. Bilet alyp münseňiz, duralgalaryň biri, San Fransisko Döwlet Uniwersitetine eltýändir. Siz, uniwersitete näme üçin barýanyňyzy gyzyklansa bolarmy?*

-*Bir işim bar.* Günel, Mäligiň gözlerinden, bu soragy onuň jogapsyz galdyrjagyny aňypdy.

-*Sag aman gidip geliň.*

-*Sag bol.* Mälik, myhmanhanadan çykyp-çykmanka, Günel ýanyna ylgap gelipdi.

-*Bu meniň el belgim, birden gerek bolsa diýýän,* diýip, bir bölejik kagyzy Mäligiň eline tutdurypdy. Güneliň aýdyşy ýaly, myhmanhanadan çykyp, Wannessden aşak düşdi we metro ulgamynyň ýerasty girelgelerine gözi düşdi. Ýigrimi minudyň içinde, San Fransisko Döwlet uniwersitetiniň öňündedi, ýene on minutdan bolsa, Matematika Kafedrasynyň müdiriniň otagynda otyrdy. Mäligiň iňlisçe bilmeýänini bilip, käfedranyň rusça bilýän işgärlerinden, ukraýinaly birini getiripdiler, terjime üçin.

-*Halyk, biziň iň gowy okuwçylarymyzdan biridi. Sapaklaryna gaty gowy ýetişýärdi, professorlar bilen gaty mylakatly. Ýöne, on aý mundan ozal, okuwa gelmesini bes-etdi. Onuň bilen habarlaşjak bolup gördük, emma onuň el telefony öçük berýär. Biz onuň internet poçtasynada, öý poçtasyna-da hatlar ugratdyk, gynansakda hiç-hili habar bolmandy.* Käfedra müdiri, sözüni tassyklaýyjy bir topar resminamalary goýdy Mäligiň öňünde.

-*Halygyň, iň soňky ýaşan ýeriniň salgysyny, el telefonynyň belgisini almak mümkinmi? Eger uniwersitetde gatnaşýan dosty bar bolsa, olar bilen duşuşyp bolardymyka?*

-*Baş üstüne.* Dessine, bir bölejik kagyzyň ýzüne, öý salgysy bilen, el telefon belgisini ýazyp berdi.

-*Sizden ýene bir haýyşym. Halykda, soňky döwürlerde, ýagny ýitmezden öň, hiç hili üýtgeşmeler görmediňizmi?*

-*Ýagny?*

-*Meselem, sapaklaryna ýetişmän başlan bolsa, ýa-da öte horlanmagy, ünssiz bolmagy, gaharjaň ýa-da beýleki häsiýet üýtgemeleri?*

-*Ýokla. Halyk, soňky gören günümize çenli, şol bir bolşudy. Örän yhlasly we tutanaýerli.*

-*Bolýar, sag boluň.* Ýerlerinden turup, hoşlaşdylar. Gaýtjak wagty, kafedra müdiri öz el telefon belgisini berdi Mälige, maglumat gerek bolan ýagdaýynda, ýa-da başga soraglar ýüze çykan ýagdaýynda, islän wagty jaň edip biljekdigini aýdandan soň. Kagyzjygyň ýüzüne ýazylan salgyny görkezipdi taksa, we bir salymyň içinde eýýäm, şol ýerde-di. Salgydaky gapyny kakdy, aziýaly bir oglan açdy gapyny. Gepini nädip düşündirjegini bilmän, jübüsinden, jigisiniň suratyny çykaryp, aziýaly oglana görkezdi. Nätanyş myhmanyň uzadan suratyny alyp, azrak seredip durup, ony yzyna berdi ýaňky. Kellesini ýaýkap, eginlerini gysýardy. Bu söhbetdeşligiň ugruna bolmajakdygyny aňan Mälik, başyny egdide, ýaňky aziýaly oglana, barja bilýän iňlisçe "*Sorry, sorry"* sözlerini gaýtalap, myhmanhana, yzyna gaýtdy. Öýländen geçipdi wagt, myhmanhanada, özünden başga adam bara meňzänokdy. Otagyna girip, süýnüpdi. Gapynyň dogumly kakyşyna oýanypdy, ýene-de. Açyk äpişgelerden, ulaglaryň we polisiýa maşynlarynyň sesleri gelýärdi. Garaňky doly gatlyşypdy. Entirekläp baryp gapyny açdy. Duran, Güneldi.
-*"Jet lag"-den açylyp bileňizokmy?*
-*Nämeden?*
-*Uzak ara uçarly syýahat edeniňizde, bedeniňiz entägem, öwrenşen sagady bilen hereket etmegini dowam etdirýär belli bir wagt. Onsoň geçýäle hemme zat.*
-*Onda, şol aýdýanyň bolmaly. Aňyrynyň sagady bilen on iki sagat tapawudymyz bar,* gerinip, gözüni owkalaýardy Mälik. Birdenkä, Güneliň äýneklerini gördi.
-*Äýnegem dakýaňyzmy?*
-*Görme ukybym pes. Şeýle wagtlary linzaly gezýän, ýöne käteleri äýnegimem dakaýýan.* Mäligiň, muny parh edenine begeneni, ýüzünden belli bolýardy. Äýnegini eli bilen düzeltdide, *aşak düşseňiz, agşamlyk naharyny iýerdik,* diýdi.
-*Agşamlyk naharynyň, myhmanhananyň nyrhyna girýändigini bilemokdym.*
-*Dogry, girenok. Men özüm üçin bişirýän. Siziň bilen iýäýjekdim, eger kabul etseňiz?*
-*Minnetdar. Maňa az owlak wagt beriň..*
-*Bolýar. Şu günki ertirlik edinen ýeriňize geliberiň,* diýip, hemişekisi ýaly, haýal we rahat ädimler bilen gözden ýitdi. Mälik dessine elini ýüzüni ýuwdyda, aşak düşdi. Aşakda, myhmanhananyň eýesini gördi. Elleşip salamlaşdyda, Güneliň diýen ýerine tarap ýöredi. Pars dilinde mukamyň sesi gelýärdi bir ýerlerden, stoluň üstünde birnäçe sany milli işdä açarlary we manta meňzeş nahar bardy. Hemme zat işdä açyjy görünýärdi. Ýaňja bugdan çykan eýranly mantysyny hezil edip iýdiler. Günel, Kaliforniýa şerabyny içýärdi, Mälik bolsa, Güneliň ýasan aýranyny içýärdi naharyň gapdalyndan.
-*Nätdiňiz, işiňizi bitirip bildiňizmi?* Mäligiň öňüne, işdä açary we beýleki zatlary süýşürip, onuň tabagyny arassalap berýärdi. Bu zatlary, şeýle bir ýeňil we mähirli edýärdi welin, daşyndan seredeniňde, bular, ýaş çatynjalary ýadyňa salýardy.
-*Hawwa.*
-*Ýüzüňiz-ä iş bitirene meňzänok. Siz, ýalan sözlemäni başaraňyzok dogrusy.* Günel, "köp bilmiş" gözlerini ýaldyradyp gülýärdi.
-*Işimiň belli bir bölegi bitdi. Ýöne entäk etmeli-goýmaly zatlar az däl.*
-*Hmm. Şeý diýiňsene.* Biraz wagtlyk dymyşlyk boldy.
-*Maňa terjimeçi gerek.*
-*Nähili terjimeçi? Resminamalary terjime etmek üçinmi?*
-*Ýok. Meniň, gidip görmeli ýerlerim we adamlarym bar, şolar bilen düşünişmek üçin terjimeçi gerek.*

-*Näçeräk tölemäge taýýar?* Iýip bolupdylar. Günel, şerap süzüp oturşyna bir eli bilen dodaklarynyň arasyna gysdyran çilimini, ussatlyk bilen otladyda, uludan bir tüsse göýberdi ýokaryk. Bu soragy berip, ýylgyryp, Mäligiň gözüniň içine seredýärdi.
-*Näçe diýerler bu hyzmat üçin?*
-*Wagtlaýyn işmi bu?*
-*Hawwa. Aňyrsy, on, on-bäş günlük.*
-*Iş köpmi?*
-*Onçakly däl.*
-*Bolýala, Mälik. Siz, menden haýyş etseňiz, men siziň bu işiňizi mugudam edip berjeg-ä.*
-*Maňa mugt zat gerek däl, Günel.*
-*Men razy. Kimi öldürmeli?* Günel, gülýärdi.
-*Günel, bu zatlar oýun oýunjak däl. Kabul edeniň üçin köp sag bol. Sen maňa gowusy, nyrhyňy aýt. Men bergidar bolmany halamok.*
-*Bolýar, meniň nyrhym, seniň syryň.*
-*O nähili?*
-*Sen, telekeçä meňzäňok. Sen, Amerika, dynç almaga-da gelene meňzäňok. Sen birini ýok etmäge geldiň gerek?*
-*Günel, sen ...*
-*Bildim gerek? Sen, mafiýa agzasymy? Seni, birini tapmak üçin iberdilermi?* Güneliň gözleri tegelenip, oýnaklaýardy. Çyny bilen ynanýardy öz diýenlerine. Bu sözlere Mälik, haýran galypdy. Näme diýjegini bilmän, ýylgyrypdy.
-*Dogry bildiň, men söwda etmäge, ýa-da dynç almaga gelemok Amerika. Men..*
-*Birisiniň bergisi bar gerek mafiýa? Sen şony "silkmäge" geldiň gerek? Sen..*
-*Günel, haýyş edýän, meni diňlesene.* Mälik, aglajagynam bilenokdy, güljeginem.
-*Sen gorkma Mälik, men hiç kime aýtmaryn. Men seni görenimden bildimä seniň..*
-*Günel! Hany boldy etsene, we maňa gürlemäge rugsat ber. Men, hiç hili mafiýa agzasy däl. Birini öldürmäge-de, kakmagada, silkmäge-de gelemok Amerika. Men, jigimi gözläp geldim. On aý bäri ondan hiç hili habar ýok. San Fransiskoda ýaşaýardy...*
-*Talypmy?*
-*Hawwa. San Fransisko Döwlet uniwersitetinde, Matematika boýun..*
-*Polisiýa ýüz tutduňmy?*
-*Ýok.* Günel, ullakan gara gözlerini tegeläp, Mälige seredýärdi. Mälik, jübüsinden, jigisiniň suratyny çykardyda, Günele görkezdi. *Bu meniň jigim, Halyk.* Günel, uzak wagtlap, surata siňe seretdi we Mälige yzyna berip:
-*Saňa meňzeýär ekeni.* Biraz dymyşdylar. Mälik, elini jübüsine sokdyda, bir bogy pul çykaryp, Güneliň öňüne goýdy.
-*Bu seniň, awansyň, iki müň dollar. Galanynam, işimiz gutarandan soň alarsyň. Gepleşdikmi?*
-*Bu gaty köp bolýar..*
-*Seniň okuwyň haýsy wagtlarda?*
-*Men şu wagt, akademik dynç alyşda, sapaklarymyz indiki aýyň soňunda başlaýar.*
-*Has gowy. Daýyň myhmanhanasynda seniň iş wagtlaryň haçan?*
-*Ýokla, daýym ynjyk däl-le. Onsoňam, görşüňiz ýaly, myhmanhanamyzda, depelenişip duran myhmanlarymyz ýok şu wagt.*
-*Diýmek, biz, ertir irdenden işimize başlabersek bolýarda?*
-*Hawwa. Men taýýar..*

*-Sag bol. Birinjilik bilen, biziň gitmeli-gelmeli ýerlerimiz bolar. Bir ýerlerden, bäş-on günlük, ulag kireýine alyp bolarmy?*
*-Meniň Hondam bar.*
*-Örän gowy. Eger siz garşy bolmasaňyz, ertirden başlap, ýangyç we beýleki çykdajylaryň meniň üstümde bolar.*
*-Ýokla, Mälik...*
*-Meniň saňa başga bir soragym bar Günel.* Günel, elindäki şeraply bulgury ýere goýdyda, Mäligiň, ýüzüne ýakyn eltdi ýüzüni. *Eger, meniň jigim, bikanun hereketleriň netijesinde, tussagda bolsa, onuň uniwersitetine dessine habar berilerdi, dogry dälmi?*
*-Hökman. Aňyrsy on günüň içinde, hem talybyň uniwersitetine hem-de migrasiýa gullugyna habar berilerdi.*
*-Diýmek, meniň jigimiň, kanun bilen hiç-hili meselesi ýok, sebäbi eger bolan bolsady, uniwersiteti, habarly edilerdi.*
*-Ikuçsyz, şu döwletde şeýle.*
*-Düşünmedim?*
*-Şu döwletiň kanunlary bilen meselesi bolsa, çak edişimiz dogry.*
*-Ýagny, Halyk, goňşy döwletlere bolmagam mümkinmi?*
*-Hawwala. Ynha men geçen ýyl, Meksikada, Kankunda dynç alyp gaýtdym. Meniň kursdaşlarym Kanadada bolup geldiler. Okuwdan dynç alyş wagtlarynda, Puerto Riko, Braziliýa we Argentina gidip gelýänler bar. Hem arzan, hem amatly.*
*-Şeý diýsene. Beýleki döwletlerde bikanun hereketler bilen tussag edilen bolsa, bu ýerik habarly edilmeýär diýsene.*
*-Seniň jigiň, Amerikanyň raýaty däldir-ä?*
*-Ýok.*
*-Başga döwletlerde kanun bozulma ýol beren bolsa, kanuny bozan raýatyň, eger bar bolsa, ilçihanasyna habar berilerdi. Meselem, eger Halyk Meksikada bir zat eden bolsa, Meksika döwleti, Halygyň degişli döwletiniň ilçihanasyna habar bererdi. Ilçihana bolsa, dessine bu habary, size, ýagny garyndaşlaryna ýetirerdi. Geçen on aýyň içinde, Halyk barada, daşary işler ministrligiňizden ýa-da degişli beýleki edaralaryňyzdan habar aldyňyzmy?*
*-Ýok.*
*-Diýmek, Halygyň, iň azyndan, tussaglykda däldigini-hä bilýäris diýseň bolar.*
*-Onuň, Amerikanyň çägindeligini ýa-da däldigini nädip bilip bolarka?*
*-Migrasiýa gullugyna hat ýazmaly. Men ertir derrewjik haty taýýarlaryn, seniň goluň bilen gider hat. Sebäbi, bular ýaly maglumaty, migrasiýa gullugy diňe hossarlaryna berip bilýär.*
*-Jogaby näçeräk alarka?*
*-Iki, gaty gitse üç gün. Elektron poçta bilen jogabyny ugratmalaryny haýyş edäýerin. Saňa tapawudy ýokdur-a hatyny nähili ýagdaýda ugratsalaram?*
*-Ýokla, näçe çalt bolsalar şonça-da gowy.*
*-Dost ýarlary, ýa-da tanyş gyzlary, söýgülisi barmydy?*
*-Bilemok. Bizde, erkekleriň, öz söýgülileri barada gürläp ýörmegi, halanylmaýar. Ertir, ýene bir sapar, ýaşan salgysyna baryp, soraşdyryp görmeli.*
*-O nähili ýene bir sapar?*
*-Şu gün baryp gaýtdym,* Mälik dymdy. Günel, güldi.

-*Bagyşla, bular ýaly ýagdaýda, adamlaryň üstünden gülmek bolmazla welin,* gülmekden, gözüne üýşen ýaşy süpürdi, *iňlisçesiz, bu ýerde saňa kynrak düşäýmese.* Mäligem ýylgyrypdy. Günel, birden ýüzüni örän agras etdi-de, *Meni bagyşlamagyňyzy haýyş edýärin.*
-*Ýatdan çykar, Günel. Sen mamla, terjimeçisiz bu ýerde..*
-*Ýok, men sizi, mafiýa agzasyna meňzedenim üçin sizden ötünç soraýaryn.*
-*Hiç-le. Men öwrenişen.* Daşardan, adamlaryň şatlykly sesi gelýärdi. Aýdym aýdyp, bir zatlar diýip gaýtalap gygyryşýardylar.
-*Bu gün oýun günüdir. San Francisco Giants, şu gün Oakland Raiders bilen oýnan bolmaly, we janköýerleriň gykylygan görä, Giants'lar, şu gün oýuny utanan meňzeýär.*
-*Amerikan futbolymy?*
-*Hm-m.* Günel, ýene bir çilim otlady. *Bilýäňizmi näme? Siz, futbol oýunçylaryna meňzeýäňiz, Mälik. Eger-de Amerikada dogulan bolsaňyz, siz hökman amerikan futbolçysy bolardyňyz.*
-*Agşamlyk naharyň üçin köp sag bol Günel, örän tagamly bolupdyr* diýip, öňündäki tabagyny ýuwmaga alyp-gitjek bolýan Mäligiň elinden, emaý bilen tabagy aldy Günel.
-*Noş bolsun. Agşamlyk naharyny meniň bilen iýmägi kabul edeniňiz üçin saňa-da köp sag bol. Halansyňyz diýip umyt edýärin. Bu zatlary bolsa maňa goýuň, siz gidip dynjyňyzy alyň. Gijäňiz rahat bolsun.*
-*Gijäňiz rahat, Günel.* Mälik, otagyna çykyp, şu günlük etmeli iň agyr işleriniň soňkusy galypdy. Ejesine jaň etmelidi. Amerikada wagtlaýyn ulanmak üçin, şu gün gündiz satyn alan arzanjak el telefony bilen, kody aýlady-da, ejesine jaň etdi. Şu wagtlar, aňyrda ertir wagtydy.
-Alýo, eje, gowumyň. Hawwa, hawwa,...gül ýaly geldim eje, ...ýok, ..gowy geçdi,... hawwa, ýerleşdim,... myhmanhanada, hawwa, *Hotel Moonlight, ...ýok ejejan,... entäk hiç hili habar ýok, bu gün okuwyna bardym...alada etmesene, ...giňräk bolsana eje, ...hemme zat gül ýaly bolar, ...* Mäligiň, ejesi bilen gürrüňi, esli wagta çekipdi.

Däp bolşy ýaly, Mäligi, kakylýan gapynyň sesi açypdy. Gapyda, Günel durdy.
-*Ynha, goluňy çek* diýip, iki-üç sany iňlisçe ýazylan kagyzlar bilen ruçkany, Mälige uzatdy. Mälik gol çekip yzyna berdi. *Bu migrasiýa hat. Ertirlige düşüber.* Oňaýly jogapdan soň, ýuwunyp ardynyp, arassa eşikleriniň birini geýdide ertirlige düşdi. Ýumurtgaly, peýnirli we zeýtinli ertirlikden soň, Güneliň bägül reňkli köneje honda civic'ne mündülerde, migrasiýa gullugynyň binasyna ýola düşdüler. Haty taşlap, Halygyň soňky salgysyna bardylar. Gapyny, başga bir aziýaly açypdy. Günel, biraz salym munyň bilen gürleşeninden soň, el telefonuna bir zatlar belläp alypdy. Bu, şol öýüň eýesiniň el telefon belgisidi. Öý eýesi bilen, telefon arkaly gürleşdiler, we onuň aýtmagyna görä, mundan sekiz aý mundan ozal, bu öýi, üç sany talyp kireýine alardy. Bu talyplaryň atlary: Juan Gonzales, Jeremy Hughes we Halyk Ýazow. Olar jemi bu oýde, bir ýyla golaý ýaşapdyrlar. Günel, telefonda, öý eýesinden, şol oglanlaryň telefon belgilerini haýyş edipdi. Biraz salymdan soň, öý eýesi, üçüsiniňem belgilerini beripdi. Dessine bu telefon belgilere jaň edip görüpdiler we bularyň hiç biri jogap bermändi. Üç telefonam, ulgamdan daşary ýagdaýda diýip görkezýärdi. Indiki ädimlerini meýilleşdirmek we pikirini jemlemek üçin, ýoluň gyrasyndan ýöräp ugrapdy Mälik. Günel, oňa ýoldaş bolupdy we onuň, sessiz pikirlenmegini bozanokdy. Şeýdip, az salym Kaliforniýa köçesiniň ugry boýunça ýörediler. Birdenkä, Mälik durdy-da, Günele öwrülip:

-*Öý eýesi, bularyň üçüsiniňem talypdygyny agzapdymy?* diýip, Günelden sorady.
-*Hawwa..*
-*Diýmek, beýleki ikisem talyp bolmaly.*
-*Dogry.*
-*Näme diýip pikir edýäň, belki beýleki ikisem, San Fransisko Döwlet uniwersitetiniň talybydyr?*
-*Uly ähtimallyk bilen, seniň diýeniň dogry. Köplenç, bir uniwersitetiň talyplary, bileräk ýaşamany saýlaýarlar. Biz ýene, San Fransisko Döwlet uniwersitetine baryp, bu iki talyp hakynda soraşdyryp görmeli.*
-*Uniwersitete barmak hökman däl,* Mälik, jübüsinden, düýnki kafedra müdiriniň telefon belgisini çykardy, *bu kafedra müdiriniň el belgisi. Kömek gerek bolanda jaň edäý diýipdi.*
-*Örän gowy.* Günel, dessine bu belgä jaň aýlady. Özi bilen tanyşdyryp, ýaňky bolup geçenleri gürrüň berdi we kafedra müdirine, galan iki talybyň, atlaryny we familiýalaryny aýtdy. Biraz wagtdan soň, kafedra müdiri bilen hoşlaşyp, telefony goýdy. Mälige seretdide, *matematika kafedrasynda, beýle atly talyplaryň ýokdugyny aýtdy. Ýöne, ol beýleki kafedralary hem barlajakdygyny aýtdy. Eger habar bolsa dessine şu belgä aýlajakdygyny aýtdy. Gowy adam ekeni.*
-*Hawwa.*
-*Mälik, bir zat soramak mümkinmi?*
-*Hawwa.*
-*Biz näme üçin polisiýa arz edemizok?*
-*Polisiýa, bu biziň iň soňky çärämiz. Eger meniň jigim, bikanun zatlara baş goşan bolsa, ony halas etmegiň ýerine, men ony ýakmagym mümkin. Bu işe, birinji özümiň akyl ýetiresim gelýär.*
-*Halygyň, öňem kanun bilen düşünişmesizligi bardymy?*
-*Ýokla, bu meniň öz pikirim. Halyk ýaly, kanun esasynda ýaşaýanlar az-azdyr dogrusy.* Ýöräp baryşlaryna, ep-esli ýol geçipdiler. Birdenkä, Günel, Mäligiň elinden çekdi-de:
-*Sen, hakyky italýan pizzasyny iýip görüpmidiň?*
-*Ýok, dogrusy.*
-*Ynha şu ýeri, San Fransiskoda, iň gowy pizza bişýän ýeridir. Muny sen hökman dadyp göräýmeli.* Süýräp diýen ýaly salypdy Günel, Mäligi. Iki-üç sanjak müşderi bardy içinde. Dessine stollaryň biriniň başyna geçdilerde, pizzalaryny zakaz etdiler. Aňyrsy on minutdan gelipdi, üsti italýan süýji pomidoryndan doldurylan, we eräp duran mozzarella peýnirli pizza. Iýip doýar ýaly däldi dogrusy. Ýene iki bölek zakaz etdi Mälik.
-*Sen meni çişik etjek bolýaň öýdýän,* diýip gülüpdi Günel, *mozzarella peýniriniň aşygy men, gije ikide turuzyp berseňem iýmäge taýýar bu italýan peýnirini,* diýip nalynypdy. Biraz wagtlyk, aladasynam ýatdan çykarypdy Mälik. Hakykatdan-da bu pizzeriýada, diňe hamyryň on dört görnüşi bardy. Pomidorlaryň ýigrim iki görnüşi, peýnirleriň on bir görnüşi müşderä hödür edilýärdi we müşderiniň islegi boýunça, bulardan saýlanyny ulanyp, pizza bişirilýärdi, munyň üçin ýasalan ýörite ojakda. Pizzadagy däl, duranja bir sungat eseridi. Mälik, özüne ýene bir bölek zakaz edipdi. Pizzeriýadan çykyp, haýal ädimler bilen ulaglaryna tarap yzyna ýöräp başlapdylar. Çalajadan, ýagyş damjalap başlapdy.
-*Bilýäňmi näme, bu şäheriň howwasyny haladym. Sowugam däl, yssam däl.*

*-San Fransiskonyň howwasyna, men bu şähere gelen günümden bäri aşyk boldum. Los Angelesiňki, ýa-da San Diegodaky ýaly jöwzaly yssy ýok. Ýuwaş okeanyň ýakynynda ýerleşen soň, bu şäherde mydama, ýarym bulutlaşykly, ýarym salkyn howwa bolýar. Derläňogam, üşäňogam diýen ýaly.*
*-Bütin ýyl boýunça şeýle durýarmy howwalar?*
*-Hawwa, San Fransisko, ýazyň we güýzüň şäheri. Bu ýerde gyş bilen tomus bolanok. Men bütin ömrümi, bu şäherde ýaşap geçirmäge razy.* Muny diýdi-de, Mäligiň elinden gujaklap, kellesini onuň egnine ýaslady.
*-Ejeň we kakaň, Eýrandamy?*
*-Ýok, ejem bilen kakam, o dünýäde.* Mälik bu mowzugy galdyrany üçin özüni oňaýsyz duýdy. *Men entäk çagakam, olaryň ikisinem uçar heläkçiliginde ýitiripdim. Şondan bärem, daýylarym bilen daýzalarymyň elinde ulaldym. Sag bolsunlar, gaty gowy seredýärler maňa. Meni ynjydan garyndaşlarym bolmandy. Amerikada, iki sany daýym ýaşaýar. Olaryň biri lukman, beýlekisi bolsa aklawjy. Myhmanhanada görýän daýym, Hasan, lukman, pensiýa çykyp, güýmenje bolar ýaly myhmanhana ýöretmäge başlady. Görşüň ýaly, onçakly güýçli telekeçilik ukyby ýok.* Güldi.
*-Myhmanhanaňyz, meniň göwnümden turdy.*
*-Men muňa örän şat. Beýleki daýym, Alireza, ol bolsa Los Angelesde aklawjy bolup işleýär. Özüniň kärhanasy bar.*
*-Senem, geljekde, lukman bolmalyda.*
*-Hawwa-la. Lukmanlar, bu ýerde, gyzyldan gymmatly tutulýar. Bu dogrusy, her ýerde-de şeýlemikän diýip pikir edýärin.*
*-Sen birhili höwessiz görünýärsiň, bu lukmançylyk işine.*
*-Dogrusyny aýtsam, bu meniň daýylarymyň islän zady. Maňa-da, "bolýar" diýmek galýar. Olar hemme çykdajylarymy we okuw töleglerimi çekýär ähbetin. Meniň özüm, aklawjy bolmany arzuw ederdim. Adamlara kömek etmekden gowy zat barmy näme.*
*-Sen, örän güýçli aklawjy bolardyň. Dogrusy, senden, erbet lukmanam çykmazdy.*
*-Göwünligiň üçin sag bol. Amerika, kapitalistleriň ýurdy, bu ýerde islegiňe we höwesiňe görä kär seçilenok, bu ýerde geljekde girjek girdejä laýyklykda kär saýlanylýar. Bu ýerde kararlar, peýda görä alynýar.*
*-Aklawjylaram erbet gazananoklar diýip pikir ederdim. Ýa bu diňe filmlerde şeýlemi?*
*-Aklawjylyk, lukmançylyga görä, "kirli" iş, düşünýäňmi? Aklawjy, müşderisi näme eden bolsada, ony goramaly bolýar. Zorlamak bilen, ogurlyk bilen we başga zatlar bilen aýyplanýan bolsa we müşderi bulary edenem bolsa, aklawjy, müşderisini aklamak üçin elinden gelenini etmeli bolýar, ýogsam, müşderisiz galarsyň. Iň soňky kezzabam bolsa, haramzada-da bolsa, zalymam bolsa, "müşderi mydama dogry" motto bilen, ony aklajak, il-halkyň gözünde, günäsiz edip görkezjek bolmaly. Bolmasa, işsiz galarsyň. Bu döwletde, iş we pul, ilkinji ýerde durýandyr, şolarsyz, sen hiç kim. Maşgaladanam, çagaňdanam, hat-da watançylyk duýgusam, puldan soň gelýändir.* Ulaglaryna ýetipdiler. Günel, ulagyň başyna geçip, ony otlady we az wagtyň içinde, myhmanhana gelipdiler. Mälik, ýol boýy şäheri synlap gelipdi. Bu şäherde eýýäm iki günden bäri bolmagyna garamazdan, akly başga zatlar meşgul bolany üçin, entäk şäheri tanabam ýetişmändi. Arassa şäherdi, we port şäherleriniň gurluşyk aýratynlyklarynyň hemmesi bardy bu ýerde: gyşyk, beýikli we pesli köçeler, sergin şemally, örän köp restoranly, köp milletli ýerdi. Esasan hem, bu ýerde Meksikodan we Filipinden gelmişekler köpdi. Köp ösen döwletlerde bolşy ýaly, her bir bu ýurda gelmişekleriň, migrantlaryň öz ussalyk we iş aýratynlyklaryna

laýyklykda, hünärler bölüşilendi. Meselem, iň agyr işlerde: gurluşyk, biş-düş, remont, daşamak, goýmak ýaly işler, däp bolşy ýaly, iňlisçede bilmeýän we aglabasy okuwsyz bolan günorta Amerikadan: Wenezuela, Meksiko, Guatemala, Sentral Amerika, Gonduras we başgalary, gelen migrantlar edýärdi. Iň agyr iş edýärdiler we iň az hak tölenýärdi bulara. Hindistandan we Pakistandan gelen migrantlaryň elinde, esasan hem informatika we taksi hyzmatlary ulgamlary bolardy. Filipinliler, Wýetnamlylar, Taýlandlylar, Malaýlar we Indoneýziýalylar bolsa, köplenç aýal-gyzlaryň saç, gaş, massaj we kosmetika ulgamlaryny eýeleýärdiler. Ermeniler, şaý-sep, zergärçilik we aklawjylyk bilen meşgul bolýardylar. Ruslar, inwestisiýa bilen meşgul bolarlardy we gozgalmaýan emläkleri satyn alardylar köplenç. Ukrainalylar, köplenç transport ulgamynda işlärlerdi. Lukmanlaryň köpüsem, Hindistan bilen Ysraýyldan gelenlerdi. Amerikanyň ýarag baradaky kanunlary hakynda, hususy eýeçiligiň "ellenilmezligi" barada, lukmançylyk hyzmatlarynyň gymmatlygy, okuwlaryň örän gymmatlylygy barada, respublikanlar we demokratlar barada, köneçi we täzeçi ştatlar, we ýene ençeme düzgünleri barada, Amerikan syýasaty boýunça hünärmenlerçe içgin aýdyp berýärdi Günel. Ýol boýy, gürläp gelipdi. Gepiniň arasynda, "*Bu ýurt, migrantlaryň we gelmişekleriň ýurdy. Biler bolsaň, Amerikan diýen, milletem ýoga"* diýip goşupdy. Mälik, gözleriniň agyrlaşýanyny duýýardy. Entägem, bedeniniň gije-gündiz düzgüni, düzelenokdy. Günel, maşyny kiçiräk dükanlaryň biriniň ýanynda duruzdyda, "*Çilim aljak, oturyber, gelýän häzir"* diýip, ulagy öçürmän çykyp gidipdi. Näçeräk wagt geçenini bilenokdy Mälik, ýöne, Güneliň, güýmeneni çyndy. Ulagyň içinde oturan ýerinden, ýaňky dükanyň içine seretdi we örän geň zat gördi. Maýmyn maskasynda biri, elindäki uly kalibrly ýaragyny, birine diräp durana meňzeýärdi. Siňe serdip, ýerde ýüzin ýatan müşderilerem görüpdi Mälik. Dessine, ulagdan çykdyda, dükana tarap ýeňil we çalt ädimler bilen ýöräp başlady. Gapy bilen, ýaraglynyň arasy bäş-alty metr bardy, we bular ýaly ýagdaýda, esasy zat, ýaraglynyň ünsüni başga zada çekmekdi. Gapdaldaky baglaryň aşagynda, bezeg üçin örülip goýulan kerpiçler bardy, bulardan iki sanynysyny eline aldyda, birini, dükanyň, ýaragla iň uzakdaky aýnasyna zyňyp, aýnany sesli döwülýän wagty bolsa, ylgap baryp gapydan girdi-de, elindäki ikinji kerpijini, ýaraglynyň döşüne deger ýaly edip bat bilen zyňdy we şol bir bada onuň üstüne ylgady. Nämäniň-nämeligine düşünmän galan we aýnanyň döwülen tarapyna ünsi giden ýaraglynyň döşüne, kerpiç gelip degdi, oňa çenli aňyrdan üstüne atylyp gelýän Mälik, egni bilen, Amerikan futbollarynda bolşy ýaly, ýaraglynyň garnyna süsüp, ýykdy. Mäligiň bu süsmesi şeýle bir batly we güýçlidi welin, ýaraglynyň elindäki ýaragy uçup gidipdi, özleri bolsa, üç metrdagy uçup, arkada duran haryt tekjelerine girip gidipdiler. Bu zatlaryň hemmesi, göz-açyp ýumasy salymda bolup geçipdi. Mälik, huşuny ýitiren garakçynynyň elini daňyp otyrka, ýerinden ýuwaşlyk bilen turan müşderiler, oňa başda polisiýanyň işgäridir öýtdüler. Orta ýaşly semiz satyjy aýal bolsa, ýaşly gözleri bilen gelip, Mäligi gujaklaýardy. Günel gelip, Mäligi böküp gujaklapdy, müşderiler ýerinden turup, onuň polisiýa işgäri däldigini bilip oňa öwgi sözlerini aýdyp, ony alkyşlaýardylar. Her kim çapak çalýardy, sag bolsunlaryny aýdýardy. Günel bilen, dükanyň satayjy aýaly az wagtlyk gürleşip durdular, oňa çenli, polisiýanyň işgärlerem gelipdi. Duranlardan dessine şaýatlyk görkezmeleri alyndyda, daňylgy ýatan, huşsuz garakçyny gulluk ulagyna mündürdiler. Altyn sarysy saçly polisiýa işgäri, Mäligiň elinden gysdyda, oňa iňlisçe bir zatlar diýdi. Günel:

-*Ol saňa sag bolsun aýdýar. Sen, hakyky gahryman diýýär,* diýdi. *Ýöne indikide, özüňizi, beýle howpa atman, dessine olara habar bermekliklerini tabşyrýar.*

-*Bu zatlara seredip durup bilmedim, esasanam, jebir çekenleriň arasynda maňa ýakynlar bolansoň.* Polisiýa işgäri, bir zatlar diýdide, hormat bilen baş egip, garakçyny alyp gitdiler.
-*Ol, bize, çatynjalardyr öýtdi.* Günel ýylgyrýardy. Onýança, satyjy aýal gelip, Mälige bir zatlar diýýärdi. Mälik, Günele seretdide:
-*Ýogsamda, men bu dükanyň aýnasyny döwdüm, men bu çykdaýjyny ýapmaga taýýardygymy aýdaý,* diýip haýyş etdi.
-*Aýdýanyň näme, Mälik efendi. Siz şu wagtçyk, dokuz adamy halas etdiňiz, bu dükany bolsa garakçylykdan goradyňyz. Onsoňam, bularyň dükany, ätiýaçlandyrylandyr,* diýdide, satyjy aýala bir zatlar diýidi. Satyjy aýal, elini goluny kelemenledip, çalt-çalt bir zatlar diýýärdi we aldygyna Mäligi ogşaýardy, onuň elinden tutup, adata, nädip minnetdärlygyny bildirjegini bilmeýän ýalydy. Bir az wagtdan, Günel bilen Mälik, eýýäm, ulaglarynda, myhmanhana barýardylar.
-*Mälik, sag boluň.* Şindem titreýän elini, Mäligiň äpet eliniň üstüne goýdy. *Ynanmarsyňyz, men bu ýurtda sekiz ýyl bäri ýaşaýan, we bular ýaly ýagdaý bilen birinji sapar garşylaşyp görýän. Bu örän gorkunçdy,* sesi titreýärdi.
-*Ulagy duruzaý Günel, howwa alaly, çilimiňi çek. Azajyk özüňe gelersiň.* Ulagy duruzypdy Günel, titreýän elleri bilen zordan otlapdy çilimini. Aglaýardy. Geçen wakanyň täsiri, indi bildirýäne meňzeýärdi. Şokdady. Mälik, emaý bilen gujaklady Güneli.
-*Geçdi hemme zat, geçdile, hany boldy etsene Günel. Bäh, bular ýaly zatlara dagy sen bu ýurtda öwrenişen bolmala. Habarlary diňleseň, ýöne atyşyk-da kakyşyk bolup dura Amerikada haçan görseň,*gülýärdi, azajygam bolsa, gyzy ýumşatjak bolýardy.
-*Bular ýaly zatlary diňe telewizorda görýärdim. Ýöne,..ýöne, ..bular ýaly zatlar menip bilen bolar,... öýdüp , ..çakam edemokdym..,* çyny bilen gorkan gyz, içi-içine sygman aglaýardy. Mälik, mähir bilen onuň saçlaryny sypalap, arkasyna eli bilen tapbaşlaýardy, kiçijek bäbekleri köşeşdirýän ýaly. *Näme bolýanyna-da düşünmändim, hemmämizi ýere ýatyrdy-da, elindäki ýaragy bilen arkamyza diredi...men,..men,.. ölerin öýtdüm.., men,..*
-*Hany, Günel, boldy et hany. Hemme zat geçdi.* Biraz salym şeýdip aglaşyp, köşeşişip durdular. Günel, diňişipdi. *Belki doňdurmajyk iýeris?* Mäligiň, bu gyza gaty göwni agrapdy. Günel, üçünji çilimini çykaryp, ýaňy otlapdy, Mälik, onuň elinden çilimini aldyda, *Sen gaty köp çekýäň, Günel. Hany ýör, doňdurmajyk iýeli, maňa seniň iň gowy görýän doňdurmahanaňy görkez,* diýip, gyzyň elindäki çilimi gyra oklady-da, elinden tutup, ulaga mündürdi. Özem, rulyň başyna geçipdi, *şu gün, men siziň şopuryňyz,* diýip, Güneli güldürdi. Günel, salgy beripdi, gelen ýerleri Ghirardelli, şokolad kärhanasydy. Göm-gök okeana seredip, oturypjyk, alan ullakan datly doňdurmalaryny iýdiler. Ummandan gelýän serginjek şemal urýardy ýüzlerine. Kiçiräk tolkunlar görünýärdi diýäýmeseň, suwuň üsti asudady. Maşgalasy bilen, çagalary bilen gelenler köpdi bu ýere. Ýaşyl öwsüp duran otuň üstüne bir jatjyklar ýazyp, hezil edip çäşerişip ýatyp, doňdurma we şokolad iýýärdiler adamlar. Kitap okap ýatanlaram az däldi. Ýuwaşlyk bilen gitara çalyp, aýdyma hiňlenýän ýaşlaram bardy. Bular, talyplar bolmalydy. Çagajyklar, batbörek uçurýardylar, tigirlerinde aýlanýardylar, top oýnaýardylar, we öz arasynda kowalaşýardylar. Kenardaky ýodajykdan ylgap, sport bilen meşgul bolýanlaram bardy.
-*Sen, meniň gahrymanym.*
-*Belki, bu gürrüňi bes etmäniň wagty gelendir Günel. Bolanlary ýatdan çykaraly. Bu doňdurmanyň gowudygyny-y.* Günel, ýylgyrdy.

*-Seniň, doňdurma söýýäniňi, hiç haçan çak etmezdim.*
*-Meni mafiýa agzasyna meňzetdiň, meniň doňdurma söýýänligime ynanmadyň. Men saňa, ullakan, adam öldürip ýören mahluk bolup görünýän öýdýän.* Günel hezil edip gülüpdi. Mäligiň daýaw eginlerine ýaslandyda:
*-Mälik efendi, sen daýaw, ullakan, möjek bakyşly, hol, taryhyhy filmlerdäki zalymlara, söweş generallaryna meňzeýäňiz...*
*-Möjek bakyşly?*
*-Hawwa möjek bakyşly. Men sizi, ilki görenimde, agyr gabaklaryňyzyň aşagyndaky bu bakyşlaryňyzy görüp, tas näme diýjegimi ýatdan çykarýardym.* Indi Mälik hezil edip güldi. *Men derrew, siziň jenaýatkär geçmişiňiziň bardygyny çak edipdim. A siz bolsa, örän mylakatly we terbiýeli gahryman bolup çykdyňyz.*
*-Gorkanam bolsaň, meniň bilen ertirlik naharyny iýmäge-hä çekinmediňiz, Günel hanym.*
*-Siziň, haýbatly sypatyňyza garamazdan, sizde, rehimdarlygy we merhemeti sezdim.* Günel, öwrüldide, Mäligiň gözlerine seretdi. *Men, mamla bolup çykdym.*
*-Bilýäňmi näme, dogrusyny aýtsam, bu günki bolan wakada meniň hem günäm bar we meni gözüňde gahrymanlaşdyrmagyňa gerek ýok...*
*-O nähili?*
*-Eger men bolmadyk bolsam, belkide sen bu al kakmyş dükana girmezdiňem..*
*-Mälik efendi,* Mäligiň ýüzüni iki eliniň aýasynyň arasyna aldyda, ýuwkajyk owadan dodaklary bilen, Mäligiň dodaklaryndan ogşady. Mälik, gyzyň aýalaryny, ýüzünden emaý bilen aýyrdyda,
*-Günel, meniň bu döwletde, wagtlaýyndygymy ýatdan çykarma. Belki, dostlugymyzada galsak, ikimiz üçinem gowy bolardy,* diýip, gyzyň ullakan mähir doly gözleriniň içine seretdi.
*-Bagyşlaň Mälik efendi, men, ...men,.. samsyk ýaly bolup,.. ötünç soraýan,...haýyş edýän ýalňyş düşünmäň, ..bu wakalar, akyl-huşumy uçurýar meniň...*
*-Hany arkaýyn bolsana, Günel. Belki, ýene birini alarys doňdurmadan?*
*-Mälik efendi, siz meni çişik edip, gaçyp gitjek bolýaňyz öýdýän.* Günel, ýaňaklaryny çişirip, uludan bir ýel göýberdi agzy bilen.
*-Bolýala, bir-iki kile artygrak bolsa, kemem bolmazdy. Seretsene özüňe, ýöne süňk bolup dursuň-a..*
*-Asyl şeý diýsene. Diýmek siz, horja gyzlary halaňyzokda? Size, otaýy-butaýy sallanyp duran, etlije-ganlyja birileri gerekdä?* Mälik gülýärdi. Ýene bir ullakan doňdurmadan gaýtalatdylarda, yzyna dolandylar. Ulagdakalar:
*-Günel, seniň örän ýiti duýgularyň bar, we sen meniň geçmişim barada dogry bildiň.* Günel, sesini çykarman, ulagy sürüp barşyna, ullakan gözlerini balkyldadyp, Mälige seretdi. *Sen, mamla. Meniň jenaýatkär geçmişim bar. Men tötänleýin adam öldürdim. Göreşde. Üç ýyl azatlykdan mahrum edildim, iki ýyl oturyp çykdym.*
*-Siz, bu zatlary aýtmaga borçly däldiňiz Mälik efendi. Her kimiň geçmişi, onuň öz işi.*
*-Bilýän, Günel. Ýöne, men siziň bu zatlary bilmegiňizi isleýän.*
*-Hiç kimiň, hiç kimi, ýazgarmaga we özünden pes görmäge haky ýokdur. Siz, gahryman, Mälik efendi. Siz, meniň gahrymanym.* Mälik, ýylgyryp, kellesini ýaýkady. Myhmanhana gelenlerinde, garaňky gowy gatlyşypdy. Agşamlyk naharyny, ýolda gören owgan restoranynda iýmegi meýilleşdiripdi. Güneli ýanyna çagyrsada, "*semräp barýan"* bahanasy bilen, çakylygy kabul etmändi. Myhmanhanadan çykyp, ýigrimi minut ýöränden, owgan restoranyna gelipdi. Türkmen palawyna meňzeş naharlary bardy, hat-da

naharyň ady hem şeýledi, *Palo*. Agşamky San Fransisko, örän owadandy. Dumly-duş, gezmeleşip ýören çatynjalardan doludy. Dükanlaryň, restoranlar we barlaryň içi adamdan doludy. Her ýerden, şu wagt modada bolan pop aýdymlaryň hoş owazlary gelýärdi. Gündizkiden janly görünýärdi köçeler. Söýgüliler, hiç kimden çekinmän, ýoluň gyrasynda gujaklaşyp, ogşaşýardylar. Her kim özi bilen başagaýdy we hiç kimiň, hiç kim bilen işi ýokdy. Şäherde, söýgi, deňlik we parahatçylyk höküm sürýärdi. Turistleriň söýgüli şäherleriniň biridigi ýöne-ýere däldi. El-ele tutuşyp ýörenleriň arasynda, diňe gyz-oglanlar ýokdy, eýsem, oglan-oglan bolup, gujaklaşyp ýörenlerem bardy. Bu şäheriň, Amerikada, beçebazlaryň merkezidigi babatynda Günel hem agzapdy. Beçebazlaryň nyşany bolan, älemgoşar baýdaklarynyň dikilen restoranlary, barlary we beýleki ýerleri, şäher içinde örän köpdi. Myhmanhana baranynda, öňünden, garaşylmadyk şatlykly habar bilen Günel çykypdy. Uniwersitetden, kafedra müdiri jaň eden ekeni. Juan Gonzales atly talyp ýok ekeni, ýöne Jeremy Hughes atlyk iki sany talyp bar ekeni. Ertir, kafedra müdiriniň özi, bularyň haýsy Halyk bilen ýaşan bolsa, şony anyklap, hökman bu barada habar berjekdigini Günele aýdypdyr. Mälik, bu habara diýseň begenipdi. Mundan başgada, Günel, Mäligiň elinden tutup, ony, ullakan we diňe işgärleriň ulanmagy üçin otaglaryň birine alyp bardy. Bu ýerde, Güneliň, daýysy, myhmanhananyň eýesi Hasan aga we onuň tutuş maşgalasy otyrdy. Mäligi görüp, hemmesi ýerinden turup, ony gujaklap garşyladylar. Hasan aganyň ýaşuly aýaly bolsa ony gujaklap ogşapdam. Hemmesi parsça bir zatlar diýýärdi, Mälik bularyň näme diýýänine düşünenokdy, ýöne bularyň diýýän zatlarynyň örän gowy zatdygyny aňýardy. Bu, şu günki dükandaky waka bilen baglanyşykly bolmalydy.

-*Daýym, saňa minnetdarlygyny aýdýar. Sen meniň maşgala agzamy halas etdiň, şonuň üçinem, biz saňa bergidar diýýär,* diýip, Günel, daýysynyň we beýleki garyndaşlarynyň diýýän zatlaryny terjime edýärdi. Ullakan stoluň üstünde, dürli-dümen näz-nygmatlardan doludy. Eýranlylaryň kebaplaryndan başlap, işdäaçarydyr, tüwüsine çenli, hemme zat bardy. Aňyrdan öňem doýup gelen Mäligi, güýç bilen diýen ýaly töre geçirdiler we dumly-duşdan, egnine kakyp, hödür kerem etdiler. Daýysy, we ulurak ogullary, Mäligiň şanyna meý içdiler, ýagşy dilegler etdiler. “*Pehlwan, pehlwan”* diýen öwgüli sözleri aýdýardylar. Mähirli we söýgi doly agşam nahary bolupdy. Günel, Mäligiň rugsady bilen, onuň meselesini, Amerika gelme maksadyny garyndaşlaryna aýdyp berdi. Bu mähirli adamlar muňa gaty gynanypdylar we bu gözlegde näme ýardym gerek bolsa, elinden geleni gaýgyrman ýardam etjekdiklerini aýdypdylar. Bu mähriban adamlaryň arasynda, Mälik, bir bada daşary ýurtda oturanyny hem ýatdan çykarypdy. Oturan bu kiçi märeke, öz aralarynda bir zat diýip gürleşýärdiler. Bu jedele meňzeýärdi. Mälik, Günele tarap egilip:

-*Bular, bir zatlaryň jedelini edýänlere meňzeýärlerle,* diýip gyzyklandy.

-*Hawwa, olar seniň gulaklaryňy synlapdyrlar. Indi, daýym we ogullary, seniň haýsy sport bilen meşgul bolanyňy jedelleşýärler. Daýym-a säňä erkin ýa-da grek-rim göreşijisi hasap edýär, ogullary bolsa, saňa dzýüdoçy.* Mälik ýylgyrdy. Günele seredip, ýuwaşlyk bilen:

-*Çekinmede, daýyňa goýuber puluňy,* diýdi. Biraz wagtdan soň, Mälikden dikanlap sorapdylar, haýsy sport bilen meşgul bolýanyny. Mälik aýdypdy. Hemmesi gülüşip, Hasan agany gutlaýardylar. Mäligiň erkin göreşden halkara ýaryşlarda baýraklary ýerlere eýedigini eşidip bolsa, haýrana galypdylar we adata oňa, has hem uly hormat bilen seredipdiler. 2016-njy ýylynda, Rio şäherinde geçen olimpiýa oýunlarynda, erkin göreşde

segsen bäş kilede çykyş edýän Mäligi, dessine şol ýerde, kompýuter getirip, internet arkaly görkezipdi. Hakykatdan-da, segsena bäş kilede göreşýän Mäligi, her kim tanapdy. Günel:
-*Bilýäňmi, Eýranda, seniň ýaly türgenleri, eliniň üstünde göterip gezýärler. Siziň sadalygyňyz, meni haýran galdyrýar.* Mähir-muhabbet doly bu agşamlyk nahary, gijäniň giç wagtyna çenli dowam edipdi. Mälik, bu gün ejesine jaň etmändi.

Ertesi güni, Mäligi, däp bolşy ýaly, Güneliň gapyny dogumly kakyşy oýadypdy. Mälik, gözüni-gaşyny owkalap, barp gapyny açdy.
-*Sen, gahryman! Sen, dillerde!*
-*Günel, belki indi boldy ederis şu gürrüň...*
-*Men neme diýjek bolýan, seniň telewizordalygyňy aýtjak bolýan,...*hiç zada düşünmän äm-säm bolup duran Mäligiň deňinden geçdide, otagyndaky duran telewizory çatdy. Kanallary geçirişdirdi-de birini tapyp goýdy. Hakykatdan-da, habarlaryň birinde, Mäligiň, garakçyny süsüşini görkezýärdiler. Mäligiň gaplan deýin özüni jenaýatkäriň üstüne zyňyşynyň tarypyny aýdyp-diýer ýaly däldi. Bu wideo ýazgyny, dükandaky kameralaradan alan bolmalydylar. "*Heroic tackle", (gahrymanlarça süsüş)* diýen ullakan ýazgy bilen görkezilýärdi hemme bolan zat.
-*Seniň bilen gürleşmäge gelerler hökman...*
-*O nähili?*
-*Sen indi milli gahryman. Sen barada, belkide telewizýon programmasyny ederler. Seni her-hili programmalara çagyrarlar. Amerika seni söýýär Mälik, sen köpüň gahrymany...*
-*Men gitjek däl.*
-*O näme üçin?*
-*Meniň başga işim ýokmy? Men munyň üçin gelemoga Amerika.* Günel, ýylgyryp seretmesini bes edenokdy Mälige. *Men bir zatlara düşünemokmy, belki düşündirersiň bu köp manyly ýylgyrşyňy?*
-*Hiç haçan duýgularymy gizläp bilemokdym. Mälik efendi, sen gaýtam bu programmalaryna örän köp gatnaşmaly, sebäbi, sen telewideniýanyň üsti bilen jigiňi tapyp bilersiň. Sen barada sorarlar, seniň Amerika näme maksat bilen geleniňi sorarlar, sen bolanlary aýdarsyň, jigiň suratyny görkezersiň. Bilýäňmi sen, Amerikada, bular ýaly programmalary, esasan hem gahrymanlar barada, millionlarça adamlar seredýärler. Eger Halyk, bu ýurtda bolsa we eger ol diri bolsa,* Günel, sägindi, birdenkä ýalňyş bir zat agzyndan çykanyny bilen ýalydy, *men beý diýjek bolmandym, bagyşlaň...*
-*Zeleli ýok Günel. Men seniň diýjek bolýanyňa düşündim. Men saňa, ýene bir iş teklip edesim gelýär.*
-*Islän zadyň...*
-*Meniň, bu programmalarda terjimeçim we menejerim bolmagyňy haýyş edýärin.* Günel, oturan ýerinden böküp turup, özüni Mäligiň gujagyna oklady.
-*Ynha görersiň, seniň meseläňi bütin ýurt görer we saňa ýardam etjek köpeler.*
-*Dur entäk, towugymyz ýok, biz bolsa eýýäm ýumurtgalary paýlaşýarys..*
-*Sen bu zatlaryň aladasyny etme, sen bu zatlary öz menejeriňe goý, men bu meseläni şeýle bir uludan turuzaryn welin, hut prezident Trump'yň özi meşgul bolar munyň bilen,* Günel, Mäligiň gujagyndan düşdi. Saçlaryny we äýnegini düzedişdiren bolan bolup, *neme, ertirlik naharyňyz taýýar, gahrymanym.*

-*Ikimiz, hökman şertnama baglanyşmaly we şertnamanyň birinji maddasynda, "gahryman" sözüni hökman gadagan etmeli,* diýip, gidip barýan Güneliň arkasyndan seslendi.
-*Bolýar, başlyk.*
-*"Başlyk" sözünem aýyrmaly.*
-*Bolýar, boss.* Günel, Mäligiň kellesini ýaýkap ýylgyryp galanyny duýýardy. Ertirligiň başynda, mundan soňky etjek hereketlerini meýilleşdirdiler. Migrasiýanyň jogabyna garaşmalydy. Halyk ýurtdan çykan bolsa, onda, eýýäm gözlegi şol ýurtda dowam etdirmeli bolardy. Eger, Halyk, entägem Amerikada bolsa, onda, dessine polisiýa barmalydy. Telewideniýe programmalaryna-da gatnaşmalydy, munyň ägirt uly ýardamy degmegi mümkindi. Bu gün bolsa, Uniwersitetiň kafedra müdiriniň, Jeremy Hughes, babatyndaky jaňyna garaşmakdan başga çykalga ýokdy. Çilimini süzüp oturan Günel, birdenkä bir zatlar ýadyna düşen ýaly Mälige seretdi:
-*Ýogsamda, daýym, mundan beýläk, işleriňiz bitýänçä, myhmanhanada mugt galyp biljekdigiňizi aýdýar.*
-*Ýok, men muňa düýbünden garşy. Gaýta, men, ýene-de on günlük, öňünden tölegi geçirmekçidim şu gün.*
-*Mälik, ynanaýyň, daýym eger muny kabul etseňiz örän hoşal bolardy...*
-*Günel!* Mälik, gyza agras seretdi, *meni nähili söýüp-sylaýandyklaryny men gördüm. Her kim öz ýerini bilmeli. Men, bu myhmanhananyň müşderisi we hiç hili gahryman däl. Meniň ýerime kimem bolsa bu hereketi ederdi. Düşünýäňmi? Hiç kim maňa bergidar däl, meniňem hiç kime bergim ýok...*
-*Siz, türkmenler, hemmäňizem şeýlemi?*
-*Nämemi?*
-*Boýnyýogyn?*
-*Hawwa.* Günel, gülýärdi. Aýdyşy ýaly, Mälik ýene on günlük myhmanhana tölegini geçirdi.
-*Ýigrimi günlük tölegiň ýatyr, sen bolsa ýaňy üç gün bolduň..*
-*Bu işler, uzaga çekjege meňzeýär, Güneljan.*
-*Güneljan?*
-*Hawwa, bizde, adamyň adynyň soňuna –jan goşulsa, mähremligi we söýgini aňladýar.*
-*Diýmek, men saňa mährem-dä?* Gözüni ýaldyradyp duran bu gyzyň soragyny gulagynyň düýbünden geçirdi.
-*Sen maňa, San Fransiskodaky, göreş üçin türgenleşik zalyny görkezip bilermisiň?*
-*Türgenleşik geçjek bolýaňmy?*
-*Bir zatlar edip wagtymy geçirmesem, bolanok.*
-*Höwes bilen, ýöne neme, ...aý bolýa, hiç zat.* Aňyrsy ýarym sagadyň içinde, Güneliň ulagynda otyrdylar. Ýene-bir ýigrimi minudyň içinde, San Fransiskonuň göreş üçin niýetlenen zalyndadylar. Günel, semiz, çal saçly tälimçi bilen bir zatlar gürleşdi we Mälige seredip:
-*Sen bu ýerde bir gezeklikçe türgenleşmegi meýilleşdirýäňmi?*
-*Wagtym bolsa, geler duraryn.*
-*Düşnükli.* Günel ýene baryp ýaňky semiz bilen gürleşdi. Mäligiň ýanyna geldi-de, oňa türgenleşige rugsat berilendigini aýtdy. Her gezek, geleni üçin on bäş dollar töleginiň boljakdygyny hem duýdurdy. Tölegini töläp, eşik çalşylýan otaga giren Mäligi, Günel bu ýerde goýdu-da, myhmanhana dolandy. Ýolda, Güneliň çak edişi ýaly, el telefonuna,

jaňlar gelip başlapdy. Her hili kanallaryň adyndan jaň edýärdiler, we gepleşiklere çagyrýardylar. Günel, bularyň barsy bilen örän mylakatly gürleşýärdi, ýöne edil razylaşanokdy. Käbir kanallar, programma gatnaşmak üçin berilýän tölegi ýokarlandyrýardylar, we Güneliň razylaşmaýanlygynyň sebäbi puldur öýdýärdiler. Hakykatda bolsa bu beýle däldi, Günel, reýtingi ýokary bolan kanallardan jaňa garaşýardy we myhmanhana ýetende, şeýle jaňlaryň biri gelipdi. Amerikada, görüjilik reýtingi örän ýokary bolan kanaldan jaň edipdiler, we Güneliň muňa, begenjiniň çägi ýokdy. Ýöne muny, bildirmändi. Gaýta, örän sowuk gürleşip, bu kanalyň bäsdeşi bolan kanalyň adyny aýdyp, şondan jaň edendiklerini we şertnama üçin gaýtalap jaň etjekliklerini aýdypdy. Muny eşiden kanalyň jogapkär işgäri, programma gatnaşmaklyklary üçin, Mälige, tölegi gowy ýokarlandyryp, programmanyň özüni bolsa, iň gowy wagta, ýagny, *primetime*, (sagat 19:00-dan, 22:00-a çenli aralyk) goýjakdyklaryny söz beripdi. Günel, biraz wagt ikirjeňlenen bolan-bolup, soňunda kynlyk bilen razylaşypdy. Kanaldan jaň edýän jogapkär işgäriň ýekeje şerti bardy, Mälik, programmanyň göni ýaýlymyna şu gün çykmalydy. Kanal, bu habaryň gyzgynjak wagty we herkimiň entäk ýadyndan çykarmadyk wagty, öz tomaşaçylaryna dessine ýetirmek isleýärdi. Günel muny kabul etdi. Şu gün, agşam sagat altyda, myhmanhanadan, Mäligi we Güneli, kanalyň iş ulagy ýerli ýaýlym mekanyna alyp gitmelidi. Günel, bu şatlykly habar bilen daýylary we tanyş bilişleri bilen paýlaşdy. Dessine, öz internet sahypajygynda, Halygyň suratlaryny ýerleşdirdi, bu gün ýaýlymda görenler, Günel we Mälik bilen hökman gyzyklanardylar we olaryň ilkinji bilmeli zady, Halygyň gözlenýänligidi. Dessine, eline galam we kagyz aldyda, Mäligiň, aýtjak sözlerini ýazmaga başlady. Hemme zat örän owadan we gönümel bolmalydy, göni ýaýlymyň tygşytly wagtyny doly we örän ýerlikli peýdalanmalydylar. Dogry, programmanyň alyp baryjysy üçin iň möhüm bolan, ýaýlymyň gahrymany, Mäligiň geçmişi we şu wagtky ýagdaýy bilen tomaşaçylary ýakyndan tanyşdyrmak. Günel üçin iň esasy zat, hemme zady meýilleşdirmek we maglumatlaryň dogry tomaşaçylara barar ýaly etmekdi, olardan gerek ýardamy almak we Halygy tapmakdy. Munyň üçin bolsa, kelle döwmek gereklidi. Göni ýaýlym, adamlaryň ýadynda galar ýaly etmelidi. Kagyzdan kellesini galdyryp, sagadyna seredende, iki sagadyň geçenini görüpdi. “*Türgenleşigi gutaran bolmaly”* diýip, içini gepletdi-de, el torbasyny egnine atyp, aşak, ulagyna düşdi. Türgenleşik zalyna baranda, örän üýtgeşik sahna şaýat boldy. Tälimçilik edýän, Mälikdi. Egnindäki türgenleşik eşigi myjjykdy. Günel, onuň türgenlere görkezýän emellerini synlapdy. Hereketleri gaty sazlaşykly, çeýe we owadandy. Onuň, özündenem agyr türgende, zyňyş emellerini ýerine ýetirişi, ony goragda ýatan ýerinden aňsatlyk bilen göterişi, egnine göterip, çaga aýlan ýaly edip aýlaýşy, onuň akyl almaz kuwwatynyň açyk görkezijisidi. Onuň göreşişini synlamak, duranja bir lezzetdi. Ussatdy. Onuň elinde hemme zat şeýle bir aňsat görünýärdi welin, hamana her kimem edip biläýjek ýalydy. Günel, mundan öň hiç haçan göreş bilen gyzyklanmandy. Onuň sporta bolan höwesi ýüzleý diýseňem boljakdy. Ata-watany bolan Eýran Yslam respublikasynda, göreş, uly abraýa eýe sportdy. Göreşijiler, hakyky ýyldyzlar hasap edilerdi. Ýedi ýaşdan ýetmiş ýaşa her kim gyzyklanardy göreş bilen, we iň bärkisi, milli çempiýonuň ady bilinerdi, hiç sport bilen gyzyklanmaýandan soralanda. Şonuň üçinem, Eýranyň pälwanlary, halkara ýaryşlarynda, hemişede gowy netijeler gazanardylar, we Eýranly pälwanlar bilen tutluşyklar, iň agyr tutluşyklaryň biri hasap edilerdi beýleki döwletleriň türgenleri üçin. Hakyky gyzjagaz edip terbiýeläpdiler. Derden ýaňa myjjyk bolan türgenleşik eşiginiň daşyndan, Mäligiň

äpet eginleri, giň arkasy, dykyz göwüsleri we çykyn-çykyn bolup duran garyn presslary görünýärdi. Her kim, onuň görkezeýän hereketlerini ünsli synlaýardy. Göreş, bedeniň dilidi, we Mäligiň görkezýän hereketlerine, hiç hili düşündiriş gerek däldi. Türgenler, onuň görkezenini, kellelerini ýaýkap, gaýtalaýardylar. Biraz wagtdan soň, Mälik, Güneliň gelenini we zalda oturanyny gördi. Onuň ýanyna baryp:
-*Köp wagt geçdimi?*
-*Üç sagada ýakyn. Kuwwatyňyz we energiýaňyz egsilenokmy siziň? Haçan yza gaýtmakçy Apollon?*
-*Maňa, on minutjyk beräý. Men häzir..*
-*Mende gowy habarlar bar, çaltrak bolaý..*
-*Bardym.* Diýişi ýaly, on bäş minudyň içinde, duşdan serginläp çykan Mälik, eşiklerini geýýärdi. Hälki, saryýagyz semiz tälimçi, onuň ýanyna baryp bir zatlar diýýärdi. Mälik, elini galgadyp, gyrada oturan Güneli öz ýanyna çagyrdy.
-*Mälik, size iş teklip edýärler.*
-*Şu ýerdemi?*
-*Hawwa, baş tälimçi hökmünde,* Günel, çalt gürleýän saryýagyzy diňledi we, ýylgyryp Mälige seretdi, *ynanaý Mälik, gaty gowy iş teklip edýärler, iş hakam ýokary, ýeri näme jogap berjek.*
-*Men Amerikada bolýançam, bulara tälimçilik ederin. Maňa hiç hili hak tölemegiň geregi ýok. Olara, meniň bu ýurtda wagtlaýyndygymy aýdaý Günel.* Günel ikisi bir zatlar barada gürleşdiler we saryýagyz tälimçi bilen ikisem mähirli elleşip hoşlaşandan soň, gaýtdylar.
-*Marokkan naharyna nähili garaýaň?*
-*Iýer ýaly bir zat bolsa bolýar.*
-*Sen halarsyň, olaryň jüýjeli tüwüsini. Ýogsamda, Mälik efendi, nähili ýagdaýda tälimçi bolmany başardyňyz?*
-*Gyzyşyp bolanymdan soň, zyňyş emellerini ýerine ýetirmek üçin özümden agyrrak birini ikiçäk işlemek üçin haýyş etdim. Zyňyş emellerini ýerine ýetirip durdym, bir seretsem, hemmesi işlerini goýup, maňa seredýärdiler. Onsoň, şol saryýagyz, Jim, ýanyma geldide, telefonyndaky Rio olimiýadadaky, göreşi görkezip, maňa barmak bilen yşarat etdi. Meni tanapdyrlar. Hemmesi daşyma üýşdüler, elimi gysyp bir zatlar diýýärdiler, dogrusy men düşünmedim hiç zada.*
-*Tälimçi bolmagy teklip etdilermi?*
-*Ýokla, bir-iki sany zyňyş emelini we goranyş emellerini görkezdim, hemmesi yzymdan gaýtalap, başladylar. Bularyň, menden bir zatlar öwrenesi gelýänlerini, gözlerinden düşündim..*
-*Hawwa-la, olimpiýa göreşçisini her gün görüp duranokdyrla-la..*
-*Şeýdibem, türgenleşik geçip başladyk. Men görkezýän, olar gaýtalaýar. Sport, hakykatdan-da halkara dil.*
-*Mälik efendi, siz, üç günüň içinde, illeriň otuz ýylda edibilmedigini edýäňiz..*
-*Ýagny?*
-*Amerikanyň söýgüsini gazanýaňyz, üns merkezinde bolmany başarýarsyňyz. Bu, uly ukyp dogrusy. Üç günde, sizi bütin Amerika tanaýar, üç ýyldadagy näçe zatlary amala aşyryp bilerdiňiz bu ýurtda..*
-*Galmagy teklip edýäňmi?*
-*Bu pikiriň, örän gowy pikirdigini we senden bu barada pikirlenmegiňi isleýärin. Bolany.* Kiçiräk girelgeli restoranyň ýanyna gelipdiler. Içi, gadymy küýzeler we kümüş gylyçlar

bilen bezelendi. Bezeginde bolsa goýy gyzyl reňk agdyklyk edýärdi. Restoranyň işgäri, Güneliň adyny tutup gelip ogşap salamlaşdy gyz bilen. Günel, Mäligi tanyşdyrdy we Marokkanyň milli nahary bolan jüýjeli tüwini we ýanyndan iýmäge, duzlanan işdä açaryny zakaz etdi Günel. Ýerleşensoňlar:
-*Gowy habaryň bara meňzeýär.*
-*Mälik efendi, görýän welin, siziň adamyň içini okamak ukybyňyzam bar öýdýän,..*
-*Özüň aýdypdyň, duýgularyňy gizläbilmeýäniňi,* Mälik gülýärdi.
-*Men, gyssagly bu ugurda öz üstümde işlemeli öýdýän. Belki gidip alty aý Ýaponiýada ýaşap gaýtmalymy..*
-*Näme üçine Ýaponiýa.*
-*Ýaponlar, öz duýgularyny gizlemekde, iň ussat millet. Bu, olaryň geninde bar-a.*
-*Ýeri bakaly, näme habaryň bar?*
-*Biz bu gün agşam, telewideniýa, göni ýaýlyma çykýarys.*
-*Şu günmi?*
-*Hawwa, onda-da nähili kanaldan görkezerler seni bilýäňmi Mälik efendi. Amerikada, birinji belgili kanal. Onuň reýtingi şeýle bir ýokary welin, bu kanaly her pişik we item tanaýandyr bu ýurtda.*
-*Seniň tizligiň meni haýran galdyrýar, bu zatlara haçan ýetişip ýörsüň.*
-*Men aýtdyma saňa, sen indi tanymal diýip. Men olary gözlemedim, olar seni tapdy.*
-*Bizi, diýjek bolduň öýdýän. Biz, bir topra, ýatdan çykarma.*
-*Sag bol, Mälikjan.*
-*Mälikjan?*
-*Saňa bolan söýgi we muhabbetimi görkezjek bolýan, garşymy?*
-*Ýok-la.*
-*Häzir, öýlänligimizden soň, gözellik salonyny zyýarat edeli we bir iki sany egin eşik alaly...*
-*Maňamy?*
-*Ikimizede. Ýatdan çykarma, bizi, bu gün agşam, iň azyndan ýüz milliona ýakyn adam göni ýaýlymda sereder. Biz, tomaşaçylaryň öňüne, gelşikli bolup çykmaly.*
-*Gaşymy-gözümi ýolduraryn öýtseň, sen gaty ýalňyşýaň,..*
-*Ýok-la, sen onsuzam, görmegeý,* Günel, gözüni gyrpdy, Mälik, ýylgyryp, agyr başyny eýläk-beýläk aýlady, *azajyk saçyňy we sakgalyňy deňledeli, bolany.*
-*Gelen egin eşiklerim bolanokmy?*
-*Bilýäňmi näme, sen Amerikan tomaşaçylarynyň garşysyna çykýaň bu gün, we biz, olaryň ýardamyna şu wagt gaty mätäç. Şonuň üçinem, azajygam bolsa, bu tomaşaçylara, özümiziň hormatymyzy görkezmeli...*
-*Geýinipmi?*
-*Biziňem, Amerikanlara hormat goýýandygymyzy görkezip. Muňa tarap ilkinji ädim bolsa-jynsydyr.*
-*Jynsy?*
-*Hawwa, hawwa. Levi's-dan, gök jynsy balaklary alaly, we egniňede, goňur ýa-da gara penjek. Bu stil, köp Amerikan erkekleriniň geýiniş stilidir. Esasan hem Tehaslylaryň. Olar seni bu stilde görseler, dessine söýerler.*
-*Men özümi, sirkdäki maýmyn ýaly duýýan şu wagt,* Mälik, elleri bilen saçyna gezdirip, arkan ýaslandy.

*-Men saňa, Amerikan baýdagyna dolanyp çyk diýemoga ýaýlyma. Azajyk, märekä görä bolmagyňy haýyş edýärin.*

*-"Kowboý baş-gabyny geý" diýmeseň bolýar, Güneljan.* Dikelip, ýene stola ýaplandy. *Bolýar. Yzy näme?*

*-Gepleşik, ýigrimi bilen otuz minut arasy dowam eder, we men seniň näme diýjegiň, soraglara nähili jogap berjegiň babatynda az-owlak ýazyp-bozuşdurdym. Ýaýlym başlaýança entäk müň düzederis ony.*

*-Men, sensiz näme ederdim,* sag eliniň aýasyny açyp ýokaryk galdyrdy, Günel, aýasy bilen Mäligiň galdyran eline "bäş kakdy". *Bu zatlary sen nirden bilýäň?*

*-Muňa, bärde, PR, diýilýär. Ýagny, public relations (jemgyýet we halk bilen gatnaşyklar). Amerikanyň özi PR-da gurulan-da. Esasy zat, jemgyýetiň we halkyň seni söýmesi we seniň tarapyňda bolmasydyr. Galan zat öz-özünden düzeler gider.* Naharlar gelipdi. Günel, Mäligiň işdäsini bileni üçin, we türgenleşikden soň has hem ajykjagyny duýanlygy üçin, dört adamlyk Morokkan palawyny zakaz edipdi. Hemişekisi ýaly, Günel, mamlady. Tabakda galan nahar, iki çemçä zordan sygjakdy.

*-Bu nahar, näme diýseňem iki adam üçin gaty artykdy. Ýa, Morokkanlylar, şeýle iýegenmikä?*

*-Ýok, meniň gahrymanym. Seniň halajagyňy bilip, dört adamlyk zakaz etdim.*

*-Asyl sen meni semredip göýberjek bolýaň öýdýän.* Gülüşdiler. *Ýa-da, bulam PR-my?*

*-Düşünmedim?*

*-Amerikanlar, semizleri söýýärler diýip, maňa iýdirip oturşyňmy?* Gülüşdiler. *Ýaýlyma çykanymda, elime, hot-dog alyp çykaýynmy?* Gülmekden ýaňa, ikisiniňem gözleri ýaşdan dolupdy. Restoran bilen hasaplaşyp, daşyna çykdylar. Günel, çilim otlady.

*-Ýogsamda, seniň telewideniýa çykmagyň üçin, tölegiňi şu gün çek arkaly bererler. Seniň bank hasabyňy bilmämsoň, çek bilen töleg geçirmekliklerini haýyş etdim.*

*-O nähili töleg?*

*-Seniň, şu günki programma çykmagyň üçin töleg.* Mälik, birhili pikire batypdy. Hiç zada düşünmeýänligi ýüzünden bellidi.

*-Men hiç hili tölegiň gürrüňini etmändik.*

*-Mälik efendi, siz meni özüňiziň menejeriňiz edip aldyňyz dälmi?*

*-Hawwa.*

*-Onda, bu zatlary maňa goýuň. Men siziň bähbidiň üçin iň gowusyny etjekdigime söz berýärin. Men saňa öňem aýdypdym, bu döwlet, kapitalistleriň döwletidir. Bu ýerde, hemme zatdan pul ýasaýarlar. Sen, şu wagt gahryman, we Amerikanlar, seni tanamak üçin, pul tölemäge taýýar, sen bolsa, mundan peýdalanmaly. Amerikada, mugt zat halanylmaýar. Hat-da, mugt zatdan gaçylýandyr. Saňa, şu gün çek üsti bilen töleg geçirerler, bu töleg, seniň ýigrimi günlük myhmanhana çykdajylaryňy, iýmek-içmek çykdajylaryňy we hat-da terjimeçi çykdajylaryňy hem ýapmagyňa ýeter, artaram. Gaýdyşyn bilet puluňyza çenli, hemme çykdajylaryňy ýapýandyr.*

*-Näme diýjegimem bilemok dogrusy.*

*-Onsoňam, seniň tälimçiligiň üçin töleglerem geçer saňa. Şu gün, göreş zalynyň müdiri bilen gürleşendirin.*

*-Günel, gara gözüňe döneýin, göreşi men özüm üçin,...*

*-Bilýän, bilýän, Mälikjan. Men hemme zada düşünýän, ýöne her talimçilik günüň üçin, ýüz elli dollar tölegi, içiňe depip duranokdyra. Onsoňam, bu bahany, müdiriň özi teklip etdi.*

-*Sen...*

-*Men dessine razylaşdym.* Goýy tüssesini çykaryp, Măligiň ýüzüne ýylgyryp bakýardy. *Mälik, men saňa düşünýärin, sen türkmenligiňi etjek bolýaň. Her kime ýardam etjek bolýaň, onam mugt etjek bolýaň, ýagny öz hasabyňa. Bu ýurtda, beýle bolanok, ezizim. Bu ýurtda, hemme zadyň öz bahasy bardyr we adamlar muňa öwrenişen. Olar saňa tölemäge taýýar, muny kabul etmeseň, seniň üstüňden gülerler. Men bolsa muňa rugsat berip biljek däl. Hiç kimiň, seniň üstüňden gülmäge haky ýokdur.* Çilimini gutardy, we Mäligiň elinden elini geçirip, ulaga tarap ýörediler. *Esasy zat, sen öz aladaňy et, men bolsa seniň aladaňy edeýin. Onsoňam, sen maňa munyň üçin eýýäm töläp ýöreniňi ýatdan çykarma.* Ulaga mündüler we San Fransisko Union Square-de ýerleşýän, äpet moda söwda merkezi bolan Macy's-e bardylar. Ýedi, sekiz gatly bu söwda merkeziniň içi, diňe egin-eşikden doludy. Ýewropanyň, Amerikanyň we Aziýanyň ady belli moda öýünden, iň soňky trendde bolan geýimler we matalar bardy. Amerikanyň ady belli Levi's jynsy geýim dikýän öýüne degişli künjekden, iki sany gowuja jynsy balaklardan aldylar, we ýene-de şol ýerden goňur reňkli, kaşimir penjeklerden birini aldylar. Ondan soň, bu söwdä merkeziniň aşaky gatynda ýerleşýän dellekhana Mäligi goýup gaýtdy-da, özi, aýal-gyzlar üçin niýetlenen gatlarda ýitip gitdi Günel. Mäliigiň, saç sakgaly, örän arassa gyrkylypdy, ýüzündäki gerekmejek tüýler arassalanypdy. Derisine, ýeňiljek arassalaýyjy maz çalynyp, soň bolsa ýuwulyp, akja edilipdi. Mähirli elleriň kellesine we ýüzüne edýän hereketlerden ýaňa, Mälik, uklap hem galypdy şol ýerde. Mälik, şeýle bir üýtgäpdi, onuň bakyşlary has ýitileşipdi, erkeklik taraplary bolsa, äňiniň ululygy, ýüzüniň durulygy, has hem güýçlendirilipdi, edil Güneliň aýdyşy ýaly edipdiler. Mälik, oýanyp, öz keşbini görende, özi hem tanamandy özüni. Gymmat bahaly moda jurnallaryndaky erkekler ýaly görmegeý we owadan. Indi ol, gadymy filmlerdäki, Gerkulesi ýadyňa salýardy. Dellek bilen hasaplaşyp, söwda merkeziniň esasy girelgesinden çykyp, Günele garaşdy. Azrak, özüne çaltrak gelere ýaly, ullakan bulgurda Starbuck's-dan, efiýopiýa kofesini hem alypdy eline. Ýanyndan geçýän zenanlardan, göz gyrpmalar, mähirli seredişler, köp manyly "*Hi"*-lar alýardy. Garaňky, gatlyşyp gelýärdi, sagat, alty bolup gelýärdi. Mälik, Güneli görjek bolup, eýlesine-beýlesine garanjaklaýardy, edil şol wagt hem, onuň goltugyna, bir el giripdi. Bu, Güneldi. Has dogrusy, onuň iň owadan görnüşi. Saçlar çala gyrkylyp, reňklenipdi, gözlere, kosmetika bilen has hem bulutlaşykly bakyşlar berilipdi. Dodaklara çala çalynypdy, üstünde bolsa, dyzyna çenli uzynlykda, bir kokteýl-party köýnek bardy. Örän owadan we sada görünýärdi. Artyk, ýa-da gereginden has kaşaň ýekeje zadam ýokdy bu gyzyň ne ýüzünde, ne-de geýim gejiminde. Tüýs, ýerliklidi hemme zady.

-*Saňa, söz ýok, Günel hanym.*

-*Sizede, Mr.Malik.* Gyssagly myhmanhana bardylar, ýolda bir-birlerini synlap dovup bilenoklardy, hamana bir-birlerini ilkinji sapar görýän ýalydylar. Myhmanhana baranlarynda, Günel, ýuwaşlyk bilen Mäligiň gulagyna, "*Men özümi, birinji sapar şeýle bagtly duýýaryn. Men, saňa aşyk boldum öýdýän, Mälik efendi",* diýipdi. Kanalyň, ugradan ulagy eýäm ýarym sagat bäri garaşyp duran ekeni myhmanhananyň ulag parkynda. Ýerli ýaýlym merkezine barýançalar, Günel, Mälik bilen, haýsy soraga nähili jogap bermeli we özüňi nähili alyp barmalydygy barada kiçiräk sapak geçdi. Mälige, her-hili soraglar gelmegi mümkindi, meselem: Amerikanyň daşary syýasaty barada, alyp barýan uruşlary barada, global dünýämizde adam haklary barada, göreş sportuny ýaýgynlaşdyrmak barada, jenaýaty azaltmak barada pikirleri we şuňa meňzeş. Bular ýaly

programmalarda, syýasy gürrüňlere girmäni halanardy we gelen myhmanlaryň agzyndan, üýtgeşik zatlar alynjak bolunardy, sebäbi bu, reýtingi galdyrýardy. Reýting bolsa, peýda diýmekdi. Amerikada, gahrymandan zalyma, zalymdan bolsa gahrymana öwrülmek üçin, onçakly köp zat hem gerek däldi. Programma başlamazdan öň, alyp baryjy bilen Mäligiň arasynda, kiçiräk gürrüňdeşlik boldy. Günel, terjime edýärdi. Bu gürrüňdeşligiň dowamynda, alyp baryjy, kagyzyň ýüzünde, Mälige, haýsy mowzuklardan soragyň boljagyny gysgarak görkezipdi, aljyramazlygy we arkaýyn bolmagy ündäpdi. "*Bolşuňyz ýaly boluň, özüňiz boluň"* diýip, paýhasly maslahatyny beripdi. Ýöne ýaýlym başlamazdan öň, kiçiräk bir mesele çykypdy, Mälik, alyp baryjy bilen ýeketäk bolmalydy ýaýlymda, ýagny Günelsiz. Göni terjime üçin, kanalyň ýörite gulaga dakylýan gurallary we terjimeçisi bardy eýýäm we ikinji terjimeçä gerek ýokdy. Gahrymandan başga, ýaýlyma, hiç kimiň çykmagyna gerek ýokdy, bu şertnamada-da bardy. Günel, şu gün öýläne ýakyn internet poçtasyna iberilen şertnamany açyp täzeden görüpdi we hakykatdan-da, alyp baryjynyň aýdýanlary dogrudy, ýagny, terjime üçin hemme gerekli enjamlary we hyzmatlary, kanalyň özi garşylamalydy. Bu meseläniň çözgüdini, Mälik dessine tapdy, orta ýaşly iri we owadan Amerikan alyp baryjy aýala dikanlap seretdi-de:
-*Bu meniň söýgülim, we şol waka güni, ol hem müşderileriň içinde-di. Tomaşaçylaryňyzy, bu kiçiräk ýagdaý, örän gyzyklandyrsa gerek,* diýip, alyp baryjy aýaly aňk-taňk edipdi. Dessine, elindäki maglumatlary barladylar we zamun alynan müşderileriň arasynda, Günel Asylzadehiň, ady bardy. Alyp baryjy aýal muňa gaty begenipdi. Bu, bolup geçen gahrymançylyga, romantizmi berýärdi we dramatizmi güýçlendirýärdi. Bular ýaly waka, Amerikan teleýaýlymynda köpden bäri görülip-eşidilmändi. Dessine uly başlyklaryna jaň etdi-de, Güneliň, ýaýlyma çykmagy üçin gerekli rugsady aldy. Gepleşik başlapdy. Mälik bilen Günel, el-ele tutuşyp, özlerini örän mähirli alyp barýardylar, hakyky söýgüliler ýaly. Mälik, agras we örän takykdy jogaplarynda, Günel bolsa örän göwni açyk we sada. Gerkules ýaly daýaw we görmegeý Mäligiň ýanynda, onuň ýarsy ýaljak, inçejik, kiçijek we owadan Günel, hamana ertekilerdäki ýaly näzemin we mähirli peri gyzlaryna meňzeýärdi. Günel, gurjak ýalydy we filmlerdäki, näzik we merhemetli şagyzlaryny ýadyňa salýardy. Mälik bolsa, orta asyrdaky, uruşdan-uruşa çapyp ýören rysarlara meňzeýärdi. Bu ikisi, ünsüň merkezidiler. Ýarym sagatlyk gepleşik, iki sagada golaý çekipdi. Reýtingler, uçup barýardy we gepleşigi saklar ýaly däldi. Ýaýlym müdiriniň, kamera arkasyndan, alyp baryjy aýala görkezýän el-gol hereketlerinden, gepleşigiň "hökman" dowam etmelidigini bilýärdi alyp baryjy aýal. Mäligiň, bütin geçmişi barada gürrüň edilipdi, Halygyň suratam görkezilipdi, Günel bilen toýlarynyň wagtynada deginilipdi, garaz bir iki sagada golaý wagtyň içinde, Mälik bilen Günel, Amerikanyň, iň söýgüli mowzugyna öwrülipdi. Gepleşik gutaranda, hemmesi gujaklaşyp hoşlaşypdylar. Ýaýlym müdiriniň özi Mäligiň ýanyna gelip, elini gysyp, "*Siziň jigiňiz hökman tapylar, we onuň suratyny, ýaýlymda ýene-de birnäçe sapar gaýtalap görkezjegimize söz berýärin, elimizden gelýän ýardamy gaýgyrmajagymyza-da söz berýäris",* diýipdi. Binadan çykyp, Günel, çilimini otlapdy, we Mälik, ýadawlygyny duýupdy. Ikisem ýadapdylar bu gün. Dogrusy, bereketlem geçipdi bu gün. Mälik, ýaýlyma çykany üçin berilen çegiň ýüzüne seretdi we haýran galdy. Günel, mamlady, tölenen pul, Mäligiň bütin Amerika çykdajylarynyň barsyny ýapýardy, artygam galýardy. Günel, azrak, ýöreýiş etmegi Mälikden haýyş etdi.
-*Men şu wagt şeýle bir ruhybelent ýagdaýda welin, men öýe baranym bilenem uklap bilmerin. Haýyş edýän Mälik efendi, azrak gezmeläp, özümizi bir dürsäli, belki*

*doňdurmajyk iýeris ýolda?* Diýip, naýynjar gözler bilen Mälige seretdi. Ýok diýip bolanokdy. Howwada gowudy dogrusy, ýarym sagat mundan ozal sepeläp giden ýagyş, köçeleri ýalpyldadyp gidipdi. Ýazyň ysy gelýärdi dumly-duşdan. Günel, Mäligiň goltugyna ýaslanyp, biraz wagt sessiz ýörediler. Ikisem gürlänokdy. Ýaýlymdaky, gatnaşyklary baradaky ýalanlary, belkide şu wagt kalblaryny biynjalyk edýärdi.

-*Sen, näme üçin biz gatnaşykda diýdiň Mäliki efendi?*

-*Bagyşla, men ...*

-*Sen meniň göwnümi ýykasyň gelmedi, dogrumy?*

-*Sen şeýle köp etdiň meniň üçin we seniň ýaýlyma nähili höwes edeniňi bilýärin, we kellämden bu eger bolmasa ýalňyş bolar öýtdüm,..*

-*Sag bol, Mälik efendi. Seniň bilen söýgülini oýnamak, meniň üçin ullakan abraýdy..*

-*Bagyşla Günel, men seniň göwnüňe degmek niýetim ýokdy..*

-*Tersine, men özümi, az salymlyk bolsada, örän bagtly duýdum. Men seni söýýän Mälik, men saňa eýýäm muny aýdypdym, bilýäň dälmi?*

-*Bilýän janym, ol sözleriň meniň gulagymdan gidenok. Günel, biz,..*

-*Sen, galmagy meýilleşdirmeýäň, şonuň üçinem, biderek ýere bu oýunlary başlasyň gelenok dogrumy?*

-*Dogry Günel. Men, bu ýerde diňe wagtlaýynça, bilýäň-ä, we..*

-*Mälik, sen duranja bir hazyna, we her bir gyz, özüni seniň ýanyňda örän bagtly duýar..*

-*Sen, menden gowusyna duşarsyň Günel.* Bir irland barynyň deňinden geçip barýardylar, Günel, Mäligiň goltugyndan ony bara tarap çekdi-de:

-*Sen meniň söýgülim bolasyň gelenok, ýöne maňa şu gün çüýşedeş bolmaga razy bolaý meniň gahrymanym,* diýip baryň içine Mäligi alyp girdi. Suw ýaly içýärdi Günel, Mälik, guýulan Kanada wiskisini dodaklary bilen dadymlaýardy, alkogoly, hiç söýmezdi. Hepdäniň içiligine garamazdan, bar, müşderiden doludy. Dört baş sany uly telewizorda, baseball, basketball we Amerikan football oýunlaryny görkezýärdi. Her utuşda, ýa-da her çaknyşykda, baryň içindäki janköýerler sesli nagileliklerini ýa-da şatlyklaryny bildirýärdiler. Çilim we piwo, esasy tükedilýän harytdy bu ýerde. Beýleräkde, iki sany biliard oýnamak üçin stol  we üç dört sany darts tagtalary bardy. Oturan ýerleri, sport barydy. Bäşinji bulgur şwed wodkasyny alandan soň, Mälik, Güneliň elinden tutdy we gulagyna:

-*Gaýtmaga wagt boldy gözel gyz,* diýip, Güneli daşyna alyp çykdy. Çala yrgyldaýan Günel, taksi tutup duran Mälige seredip, çilimini süzüp durdy, birdenkä:

-*Mälik, eger men, hemme zady taşlap, seniň bilen Türkmenistana gitsem, nähili görýäň? Şonda sen meni, kabul etmäge razymy? Men, seniň söýgüliň bolarynmy?* Mälik, taksi saklady, Güneliň ulagyny, ertir alyp gaýtmany meýilleşdirdi.

-*Seniň bu pikiriňi, ertir, dury kellä maslahat edeli, bolarmy?* Takside-de, bir zatlar samrap gidipdi. Myhmanhana barýançalar, takside, gujagynda irkilen Güneli, göterip eltdi Güneliň öz otagyna. Myhmanhanada, hemişekisi ýaly, adam-jennat bara meňzanokdy. Gapy, gulply däldi, içerik girip, Güneli düşeginiň üstüne ýatyrdy. Aýakgabyny we el torbasyny aýyryp, gyra bir ýerlerik goýdy. Otagyň içi, sadady. Ullakan aýna bardy, we ullakan eşik asylýan mebel. Pagsa çüýlenen kitap üçin tekjeleriň üsti, kitapdan doludy. Pagsalarda, ullakan gülleriň suratlary bardy. Mälik otagdan çykjak bolup durka, Günel, çalaja yňrapdy we gapdal ýatypdy, bu beden diline düşünipdi Mälik. Dessine hajathanadan kiçiräk bir bedre tapdyda, Güneliň ýakynyna eltdi. Ýoldan alan bir guty arassa suwuny içirip gelipdi gyza ýolda, şol suwdan galanyny kellesini galdyrdy-da,

yňrap ýatan gyza içirdi. Az salymdan, Güneliň bedeni, artyk bolan alkogoly, bedeninden gusup çykarypdy. Mälik, bir bölek mata tapyp, suwa ezdide, gyzyň ýeňsesine ýapdy, gyzyň arkasyny sypalaşdyrdy. Günel, hemmesini çykarypdy. Yňrap ýatan gyzy el ýuwulýan otag göterip eltdi-de, onuň ýüzüni ýuwdy. Günel, özüni bilenokdy, bir zatlar diýip yňraýardy we aglajak bolýardy. Göterip getirip, gyzy ýene-de düşegine ýatyrdy. Onuň kellesinde tutdy-da:
-*Günel, dermanlaryňy nirä goýýaň? Aspiriniň barmy? Günel, eşidýäňmi, dermanlar nirde?* Diýip, birnäçe sapar gaýtalandan soň, günel barmagy bilen tekjeleriň birini görkezdi. Mälik, bu ýerde, bir topar dermanlardan doly gutujygy tapdy, içinden derrew aspirin tapdyda, bir bulgur suw dolduryp içine atdy. Güneliň göwresini ýarym galdyryp, oňa bütin bulury içirdi. Gusukly legeni arasalady-da, äpişgänem ýarym açyp, otagdan çykdy. Hemme zat, düzelişip başlapdy. Halyk barada maglumat, her ýere ýaýrapdy. Uniwersitetden gowy habarlara garaşylýardy, migrasiýadan hat gelmelidi, garaz hemme zat, ýolundady. Iň azyndan şu wagtlykça. Halyk meselesi döränden bäri birinji sapar, özüni şeýle bir gowy duýýardy, Mälik. Gysga wagtyň dowamynda, örän uly ädimler ädilipdi, indi diňe garaşmak galýardy. "*Ýeriň düýbünde bolsaňam, seni taparyn jigimjan"* diýip, içini gepletdi. Öz otagyna düşüp, ýuwundy we ejesine jaň etdi. Bu gün, onuň, gowy habarlary bardy.

Ertesi güni, Mäligiň gapysy kakylmandy. Mälik, gözüni açsa, ýanynda Günel ýatyrdy we ullakan gözlerini petredip, oňa mähirli seredýärdi.
-*Gorkmaň, men dişlämok,* diýip ýylgyrypdy Günel. *Ýatak şagyzyny ertirlige çagyrmaga geldim. Nämejikler isleýär göwnüňiz?* Mäligem ýylgyrdy.
-*Öňden şeýdip turuzsan, bolmasa şol ertir bilen gapymy depip dursuň.* Günel, hezil edip güldi. Elini, Mäligiň kuwwatly arkasyna goýupdy. Mäligiň, gözüniň içine seredýärdi. *Seniň niýetiň gowy däle meňzeýär,* diýipdi Mälik we sözüni soňlamanka, inçejik dodaklary bilen Mäligiň dodaklaryna ýapyşypdy Günel.
-*Kiçijek, gorkajyk şagyzyny zorlamaga geldim we hiç zat muny durduryp bilmez, hiç kim meni saklap bilmez,* diýip filmlerdäki zalym gahrymanlaryň gülküsini edip, Mäligiň üstüne mündi. Mälik, Güneliň diňe içgi eşiklerindedigini gördi we "dişine çenli ýaragly gelen zalym garakça", hiç hili garşylyk görkezmedi. Şol güni ertirlik nahary, öýlänlik iýilipdi, sebäbi, "zalym garakçy", gorkajyk şagyzyny, öýläne çenli otagynda ýesir alypdy.

Öýlänlik naharyndan soň, Halygyň uniwersitetine bardylar. Kafedra müdiri, bulary lapy keç halda garşylapdy.
-*Gynansakda, iki Jeremy Hughes'laryň ikisem, siziň jigiňiz bilen ýaşamandyram, we hat-da tanyşlyklaram ýok ekeni.* Mäligiň öňüne bir iki sany resminama goýdy. *Ynha bu Jeremy Hughes, fizika kafedrasyndan, ol eýýäm dört ýyl bäri uniwersitetiň talyplar üçin niýetlenen jaýynda ýaşap gelýär. Kameralar we resminamalar muny doly tassyk edti. Indiki ýyl ol, okuwyny gutaryp, yzyna, Beýik Britaniýa dolanmakçy. Ikinji Jeremy Hughes bolsa, Amerikan raýat we ol mikrobiýologia kafedrasyndan. Ol ýaş oglan we ejesi kakasy bilen ýaşaýar. Kireýine tutan hiç bir öýi ýok, Halyk Ýazowam tananok. Onuň baý hossarlary bar we olar, ogullarynyň diňe öýünde ýatyp turýandyklary barada, öýüniň daşyndaky kameralardan tassyklaýýjy wideo ýazgy hem berdiler. Eger isleseňiz, biz bularyň maglumatlaryny size geç..*
-*Ýok, sag boluň. Geregi ýok. Siz, onsuzam, bize ullakan kömek etdiňiz.*

-*Meniň gynanjymy kabul ediň, we eger näme kömek gerek bolsa, hökman meniň bilen habarlaşyň, men elimden gele..*
-*Siz, onsuzam, iň ulu kömegi etdiňiz. Halygyň okuwa gelmeýändigini habar bermesediňiz, biz entägem habarsyz bolardyk. Köp sag boluň,* diýip, hoşlaşyp aýryldylar uniwersitetden. Günel, migrasiýa gullugynyň resmi jogabyna garaşman, şol ýerik baryp, jogapkär işgärlerden dilden jogaby almaga gitmegi teklip etdi. Mälik muny kabul edipdi. Aňyrsy ýigrimi minutdan eýýäm, migrasiýanyň ýerli wekilliginde, jogapkär işgäriň iş otagynda otyrlardy. Olar, resmi jogaby hat üsti bilen düýn ugradandyklaryny we bir-iki günde diýilen salga barjakdygyny aýdyp, dilen hem jogabyny goşupdylar. Halyk, Amerikanyň Birleşen Ştatynyň çäginden çykmandy. Iň azyndan, öz passporty we öz ady bilen. Bu habar, azdä-kände, Mäligiň ýüregine rahatlyk beripdi. Bu işgär bilen hoşlaşyp, dessine polisiýanyň ýerli wekiline gitdiler. Bu ýerde, Mäligi derrew tanapdylar we gadyrly myhmanlary, hut polisiýanyň başlygynyň özi kabul edipdi. Birnäçe wagt ýyljak we mähirli gürrüňden soň, esasy mowzuga gelipdiler. Halygyň suratlaryndan, birnäçe nusgalary aldylar, ol barada ep-esli sorag soradylar we soňunda, Halygy, Federal derejede, ýagny diňe bir Ştat derejede dälde, eýsem göni Federal derejede näbelli ýiten adamlaryň ýazgysynya goşdular. Aslynda, ýiten adamlar, birinji, Ştatyň ýazgysynda bir aý durmaly ekeni, ondan soň Federal ýazga goşulmagy rugsat berilýär ekeni, başlygynyň aýdyşyna görä. Ýöne, garynlak başlyk, Mälige dost ýaly ýyljak garaýşy bilen, "*Biz öz gahrymanlarymyzy nirde bolsada goldarys"* diýip, muny Mälik üçin edendiklerini aýdypdy. Polisiýanyň başlygy, Mälige arzasyny ýazdyrdy-da, dessine hemme işlerini ugrukdurdy. Maglumat bolan ýagdaýynda, hökman habar berjekdigine söz beren polisiýanyň başlygynyň ýanyndan aýryldylar. Indi, Mälik üçin iň agyr pursatlar başlapdy- garaşmak. Näçe bildirmejek bolsada, Mäligiň, ruhunyň, örän düşendigi daşyndan hem bildirýärdi. Gözüni bir nokada dikip oturan Mälige seredip, "*Saňa şu wagt näme gerekdigini men gowy bilýän, ezizim",* diýip, Günel içini gepletdi, we ulagy, göreş zalyna sürdi. Hakykatdan-da, Mälige gerek zat, ynha şudy. Günel, gözlerinde, az owlak yşyk peýda bolan söýgülisiniň, türgenleşik zalynda galyp, türgenleşigini synlasy geldi. Onuň ýanyndan aýrylasy gelenokdy. Eşik çalşylýan otagada giripdi, batyrlanan gyz. Mäligiň, dykyz we daýaw eginlerini, gapak ýaly döşüni, çykyp duran garyn presslerini görüp, ýüregi howlukdy birden. Gylly etlek butlaram owadany bu ýigidiň. Hakyky Gerkulesdi. Başga zada deňäbem oturmaly däldi. Mäligiň zala gelenini gören türgenler, dessine onuň bilen elleşip salamlaşdylar, telefonlaryny alyp, onuň bilen surata düşmäge goýuldylar. Jaň edip, ýakynlaryna, habar berýärdiler. Türgenleşik başlapdy. Haýaljakdan ylgap başlapdylar gyzyşmak üçin. Az salymyň içinde, emeller başalapdy. Aňyrsy bir sagadyň içinde, boş duran göreş zaly, eli kameraly we telefonly tomaşaçylardan dolupdy. Onuň diňe bir gahryman dälde, eýsem erkin göreş boýunça halkara derejeli ussatdygy, düýnki ýaýlymdada agzalypdy. Şeýdibem, Mäligiň, pälwandygam orta çykypdy. Onuň her bir ädimini, her bir hereketini üns berip synlaýardylar we kameralaryna düşürýärdiler. Iki ýarym sagatlyk türgenleşikden soň, myjjyk bolan türgenler, çapak-çalyp Mäligiň türgenleşigi üçin hoşaldyklaryny bildirdiler. Türgenleşik gutarandan soňam, onuň daşyny türgenler gurşap alyp, sorag baryny ýagdyrýardylar. Günel, Mäligiň dadyna ýetişip, ony, mähelläniň içinden alyp çykdy. Dessine duş alyp, ulaga mündüler.
-*Bu gün, men seniň, hindi tagamlary bilen tanyşdyrjak. Ajy bilen arań gowudyra?*
-*Gaty ajy bolmasyn, Güneljan. Iýer ýaly bir zat bolsa bolýar.*

-*Sen ony maňa goýda, arkaýyn bol,* diýip, on bäş minudyň içinde, şäheriň bukuja ýerinde ýerleşýän hindi restoranynyň biriniň öňünde durdy. Içine girip, ýerleşip, zakazlaryny etdi Günel. Gelen naharlar şeýle datlydy, bark urýan ysy bolsa işdä açyjydy. Günel, nahardan soň, bu üç naharlaryň atlaryny Mälige sanap berdi. Bular: *nihari, chicken tikka masala, we palak paneer*-di. Iki sany kebabyň ady bolsa, *beef boti kebap* we *chicken tandoori*-di. Bir söz bilen aýdanyňda-lezzetlidi. Mäligiň, azajygam bolsa, keýpi açylyp, ullakan ak dişlerini görkezip gülüp başlapdy. Günel, muny görmäge örän şatdy. Ondan-mundan gürrüň etdiler, esasy gürleýän Güneldi. Çagalyk döwründen gülkünç wakalar bilen paýlaşdylar. Garyndaşlaryny we dost ýarlaryny ýatlaşdylar. Restorandan çykyp, San Fransiskonuň ady belli Golden Gate parkyna gitdiler. Ikindiden geçipdi wagt, mylaýym günüň nury, göwünleri eredip, ruhlary galkyndyrýardy. Dumly-duş ýaşyllykdy we ýüz ýyllyk galyň agaçlaryň mahmal ysy, kelläňi aýlap gelýärdi. Pakyň jümmüşinde, bir oturgyç saýlap alyp çökdüler. Günel, Mäligiň goltugynyň aşagyndan çykanokdy. Mährem sesi we söýgüsi bilen, Mäligiň aklyny, aladadan we gussadan başga ýerlere sowjak bolýardy. Dogrusy, bu edýäni, az-da, kän-de başa barmanam duranokdy. Aram-aram, Mäligiň possuk dodaklaryna gondurýan ogşamalary, kalbyň daşdan bolsada erederdi.
-*Men seniň bilen Türkmenistana gaýtmaga razy.*
-*Günel, sen muny meniň kalbymy köşeşdirmek üçin aýdýa...*
-*Ýok, men muny seni söýýänim üçin aýdýan,* diýip Mäligiň sözüni böldi. *Seni öň taşladylarmy?*
-*Ýok, aýdýanyň näme, ...men, ..meni hiç kimem..*bu sorag, Mäligi gapana gabapdy.
-*Meni taşladylar.* Güneliň bu sözleri, Mäligi dessine köşeşdiripdi. Günel, el-torbasyndan çilimini çykaryp otlady. Bir aýagyny beýleki aýagynyň üstüne goýup, güýçli yrgyldadýardy. *Bu waka Eýranda bolup geçipdi. Men on bäş ýaşymdadym, we goňşym Memnuni atly ýigidi söýüpdim. Samsyk gyzlyk kalbym bilen. Ikimizem bir mekdebe gidýärdik ýöne ol oglanlaryň klasynda okaýardy men bolsam gyzlaryňkyda, okuwdan gaýdyşymyza tanyşypdyk we hemme zat örän tiz bolup geçipdi. Men, daýzamlarda bolýardym we olar örän gurplydylar we zürýatsyzdylar. Şonuň üçinem, meni gaty eý görüp, gorap saklaýardylar. Ol öýde, meniň diýenim kanundy. Her diýenimi bitirýärdiler.* Mälik, Güneliň gözleriniň dolandygyny gördi. Aldygyna aýagyny oýnadýardy, gyz, aljyraýardy ikuçsyz. *Bir gün, ikimizi, öýde tutdular. Daýzma üçine we goňşularym üçin uly kyýamatdy bu, özüň bilýäň, bular ýaly zatlar, biziň döwletimizde örän aýyp hasaplanýar, Amerika ýaly däl. Bu ýerde, çagalaryň bu etmişini, hiç zatçada görenoklar. Garaz, turdy bir goh, turdy bir galmagal. Men bolsa ony söýýärdim Mälik efendi. Onuň günäsiz gara gözlerini, onuň mähirli bakyşlaryny, mährem sesini, ellerini, hemme zadyny. Memnuni, meniň dünýämdi, Memnuni meniň bar zadymdy we beýlekileriň näme diýýäni, maňa bolan garaýyşlary, meniň üçin hiç zadam däldi. Memnuni bolsa bolýardy maňa. Hemme zadyň, öz-özünden düzelip gitjekdigine ynanýardym.* Gutaran çilimini taşladyda, ikinjisini çykaryp otlady. Aglaýardy. Mälik, Güneli gujagyna aldyda, köşeşdirdi. *Men, samsyk bolupdyryn, onuň ýalanlaryna ynanypdyryn. Daýzalarym, onuň hossarlaryndan toý islediler, onuň hossarlary razy boldy,...ýöne,* ..içi-içine syganokdy gyzyň, *hossarlary razy boldy ýöne Memnuni muňa razy däldi. Meni, öz gelni edip almaga razy däldi. Meni söýmeýändigini aýtdy, ikimizem entäk ýetginjek ýaşda bolanymyz üçin, by zyna hasap edilenokdy we kanun esasynda jerimesini töledi-de meni ýatdan çykardy.* Günel aglaýardy. Mälik ony köşeşdirjek bolýardy, ýöne, bu gaýta beter täsir edýän ýalydy. Parkyň jümmüşinde, adam ýoklugam bir gowy zatdy. Günel, ahyryn köşeşdi.

Gyryk sesi bilen, *Men iki sapar özümi öldürjek boldum. Iki saparam, bolmady. Düşünýäňmi Mälik efendi, bir gyz üçin, ondada samsyjak bir gyzjagaz üçin, taşlanmak diýmek, ömrüň bittigi diýmekdi.* Ýene bir çilim ýakdy. *Alla meni, bu samsyk ädimden gorady. Köçämiz, gije gündiz meniň gybatymy edýärdiler, daýzam bolsa gije gündiz özüni günäkärläp aglaýardy. "Men o dünýäde, seniň ejeňe nädip jogap bereýin?" diýip, menden soraýardy. Özüni, gaty günäli duýýardy bu meselede. Olaryň maňa bolan söýgüsi gaty uludy we meni, hiç zada garamazdan birjigem aýyplamadylar. Ýüzümi almadylar, gaýta tersine, şol wakadan soň, has hem içgin söýüp başladylar. Bu bolsa meni öldürýärdi, Mälik efendi. Men, olara, ajy baryny çekdiripdim, olaryň abraýyny zelepedim, olaryň namysyna tüýküripdim. Men günäkärdim, diňe men, meni öldürmeli, meni. Meniň ýerime bolsa, bular özlerini gynaýardylar. Ol ýerden gaýtmasam, bir zat boljagyny bilýärdim, bu adamlaryň dili, arkamdan edilýän gepler, mekdepdäki mugallymlara çenli kese seredýärdiler maňa. Hamana hemme zada diňe men günäkär ýaly. Daýzama, meni Amerika göýbermeleri üçin köp ýalbardym. Daýymam köpden bäri meni çagyrýardy bu ýurda. Köp wagtlap garşylyk görkezdi daýzam pahyr. Soňuna çenli göreşdi meniň islegim bilen. Ahyryn, şol wakanyň üstünden bir ýyl geçensoň, orta mekdebi gutaran günümiň ertesi meni Amerika, daýylaryma uçurdylar. Bir ýyl geçip-geçmänkä, daýzam pahyr aýrylypdy. Ýene bir ýyldan soň bolsa, daýzamyň adamsy, Mahsud daýym aýrylypdy. Soňky demine çenli söýüpdiler meni we hiç haçan meni aýyplamandylar. Emläklerinem, meniň adyma goýup gidipdiler, mirasdüşer edip. Düşünýäňmi Mälik, daşym ýakynlarymdan doly ýaly, bir görmäne, ýöne içgin, ünsli seretseň, men ýeke. Ýekesireýän.* Ýany bilen getiren gutuly suwuny uzatdy Günele, maňlaýyndan ogşady gyzyň. Guşlaryň jürküldisi gelýärdi baglaryň depelerinden. Ikatýoguň, agaç deşýän sesinem eşidip bolýardy. Aňyrrakda, kölüň üstünde, gazlaryň, guwlaryň we ördekleriň şadyýan suwda oýnaýyşlarynyň görmek bolýardy. Günel, dördünji çilimini çykardy, Mälik, onuň elini tutdyda, "*Boldy indi"* diýdi. Günel, garşy bolmady. Gün batyp gelýärdi.

*-Men hemişede, öýüň diregidim. Ýaşlykda, kakamy ýitirenimiz üçin, erkegiň işi, ýaşlykdan maňa ýüklenipdi. Has dogrusy, öz egnime, özüm alypdym. On üç, on dört ýaşymda, bazarda garpyz-gawun satyp, ony muny edip gazanç edip başlapdym. Ulaglary ýuwardym, ýöne sporty goýmazdym. Okuwy gutaryp, tälimçimiň ýardamy bilen Sport we Turizm Institutyna girip bilipdim, göreş boýunça milli ýygyndydadym. Hemme zat düzelişýärdi. Ejem, çagalar bagynda işleýärdi. Agzybir we parahat maşgalamyz bardy. Sögüş we gykylyk bolmazdy öýümizde. Birje zat bardy, asudalygy bozýan, meniň gaharym. Halkara ýaryşlarynda çykyş edip, baýdagymyzy ençeme sapar ýokary galmagyna sebäp bolupdym, goňşular we ýan-ýoldaşlarymyň barysy söýerdi we sylardy. Agşamlary bolsa, şowhunly we içgili oturyşyklarymyz bolardy, we munyň köpüsi, polisiýanyň ýerli wekilinde gutarardy. Meniň gyzmalygym, köp mesele dörederdi, we meniň türgen bolmagym, meni halkyň söýýän bolmagy, köp ýerde bu meseleleri ýuwaşlyk bilen ýapmaga ýardam edýärdi. Ejem, köp diýerdi maňa, "ahyr bir gün uly derde düşersiň, bu gaharyň bilen" diýip. Aýdyşy ýalam bolupdy. Ýaňy öýlenipdim, birje gyzym bardy. Türgenleşikleriň birinde, maňa gödek bir emel edip, meniň pilçämi agyrdypdy oglanlaryň biri, men muňa gahar edip, oňa, örän howply zyňyş emelleriniň birini ulandym. Ol men ýaly, köne möjek däldi we wagtynda emele garşy goranyş emelini dogry ulanyp bilmändi. Onuň, oňurgasyna şikes ýetipdi. Men bolsa, gaharyma muny aňman, oňa boguş emelini hem ýerine ýetiripdim. Şol ýerde özüni ýitiripdi garşydaşym. Dessine*

*hassahana getiripdik, komada, özüne gelmänem aradan çykypdy ýaňky. Şeýdibem, azatlykdan mahrum edilipdim. Aýalym, barly we gopbamsy ýeriň gyzydy. Tussaglykda otyrkam, meniň bilen aýrylyşýandygy baradaky resminamalary getirip, gol çekdirdiler. Gyzjagazymam aldy-da, öýüne gaýtdy. "Ganhor ogluň bilen ýaşaşyp biljekdäl" diýipdir ejeme, öýden gidip barýarka. Bir ýyl geçip-geçmänkä, gyzym aradan çykypdyr, maňa muny soň aýtdylar. Öýkenini sowukladypdyr, pnewmoniýa. Men bolsa, onuň mährinden ganybam bilmedim, samsyklygymdan. Tussaglykdan çykyp, aýalymyň ýanyna bardym ýaraşmak üçin, bilýän, men günäkärdim we meniň günäm üçin beýlekiler ejir çekmeli däldi. Aýalym, jyn gören ýaly üstüme topulypdy, we hemme zada meniň günäkärdigimi aýdyp, gygyrýardy. Onuň ejesine çenli, üstüme topulypdylar we çyr-çitik edip, it ýaly edip öýünden kowup goýberipdiler.* Mälik, sägindi. Özüni dürsemelidi. *Dogry etdiler, Güneljan. Maňa geregem şolda. Men günäkär. Hemme zada men günäkär.* Ýene-de sägindi, az owlak. Kölden, guşlaryň sesleri gelýärdi. Bir ýerlerde çaga aglamasynyň sesem gelýärdi. Parkda, gezmeleşip ýören maşgalalar, az däldi. *Bilýäňmi näme? Menem, öz-özüme kast etmegi az pikir etmändim. Gül ýaly durmuşym bardy, gül ýaly aýalym, torsuk ýaly gyzym bardy, Güneljan, hemme zat meslikden boldy. Men-menlikden, meslikden boldy. Men muny, bu günäni, dolulygyna hak etdim. Kast etmek, özüňi öldürmek aňsat, emme welin, bu zatlardan soň ýaşamak, bu bir jezadyr. Men bu jezany erkek ýaly çekmelidim. Dogrymy aýtsam, men şondan bäri, ejemiň ýüzüne-de dikanlap seredip bilemok. Olara goltky bolmaly ýerimde, tersine, ýüz garasy boldum. Okuwçy jigim bilen ejemiň ýeke özleri iki ýyllap, yzymdan zat daşadylar. Men olaryň sütüni bolmalydym, olar maňa ýaslanmalydy, men bolsa muny başarmadym. Jogapkärçiligimdäki adamlary unutdym, diňe özümi bildim. Halygy men tapmaly, Günel, her edip hesip edip, tapaýmaly jigimi, bu meniň, bu durmuşdaky belkide soňky mümkinçiligim, günälerimi ýuwmak üçin.* Ýerinden turup, aňyrraga çekildi Mälik. *Men şindilerem, öldüren oglanymyň gözlerini görýärin düýşümde. Halyk, meniň soňky mümkinçiligim, Halyksyz men öýe dolanyp bilmerin.* Günel, ýerinden turup, Mäligi, arkasyndan gujaklady.
-*Biz ony, hökman taparys, we hemmämiz bileje, öýe dolanyp bararys.* Ýene birazyrak parkda boldular, bu ýerden gaýtmak islänoklardy. *Bilýäňmi näme ezizim? Şu wagt ikimize, gidip, gam-gussamyzy, şokoladly cheesecake bilen ýuwmaly.*
-*Sen, ýuwmaly, ynha men welin, perhizde oturmaly. Men bu gün türgenleşikde çekindim welin, bir ýüz ýedi kile görkezýär..*
-*Sen maňa şu halyňda ýaraýaňda.*
-*Garynlak, semiz, pölhi erkekleri söýýän diýsene.*
-*Ýok, diňe seni söýýän ezizim.*
-*Cheesecake diýýäniň näme?*
-*Mmm. Sen bir iýip görsediň.* Ulaga tarap, ýöräp ugradylar. Mälik, bu horja gurjak ýaljak gyza aşyk bolýandygyny duýýardy. Ulaga ýetenlerinde, Mälik, Güneli gujagyna aldyda, gowuja edip ogşady.
-*Mälik efendi, siz meni şu ýerde azdyrjak bolýaňyzmy?*
-*Men saňa duşanyma örän şat,* bu sözleri, gyzyň gözüniň içine seredip aýdypdy. Indi, Mäligiň öküz ýaly galyň boýnundan gujaklap, Günel ýapyşypdy dodaklary bilen onuň dodagyna.
-*Mmm. Seniň dodaklaryň, cheesecake-danam süýji, Mälik efendi. Baldan ýasalan ýalyla siz.* Jykyrdap gülýärdi. *Beýle süýji bolsaňyz, men sizi özüm iýip gutararyn,* diýip ogşap-

ogşap alýardy Mäligiň her ýerinden. Ulaga münüpdiler. San Fransiskoda, dünýäde iň süýji cheesecake-leryň taýýarlanylýan ady belli Cheesecake Factory restorany, Union Square-de, Macy's egin-eşik moda merkeziniň iň ýokary gatynda ýerleşýärdi. Bu ýeri şeýle bir tanymaldy we tagamlary şeýle bir datlydy welin, iň azyndan bir sagat nobatda durmalydy, bu ýeriniň müşderisi bolmak üçin. Ulaga münenden soň, baryp ýarym sagatdan soň ulag ýerinden gozganypdy. Diýen ýerlerine gelenlerinde bolsa, ikisem ulagdan düşüp, üsdi başyny, saçlaryny düzedişdiripdiler. Cheesecake, diýseň süýjüdi. Myhmanhana gelenlerinde, sagat gije ýarysydy. Bu gijäni, Günel, Mäligiň otagynda geçiripdi.

Mundan soňky iki hepde, Halygyň gözlegi netijesi babatynda hiç hili öňdegidişliksiz, Mälik bilen Güneliň gatnaşyklary babatynda bolsa, örän netijeli geçipdi. Bu ikisi, hiç ýerde bir-birinden aýrylanokdylar. Her gün polisiýadan habar alarlardy, soňra telewideniýa jaň ederdiler, soňra bolsa kafedra müdirine. Bu jaňlar bilen başlardy her günleri. Dogrusy, bularyň günleri öýläne ýakyndan başlardy, sebäbi bu sagatlarda çykarlardy ikisi gizlenip, her gün biriniň otagyndan. Jaňlar, soňra türgenleşik, soňra bolsa restoranlar. San Fransiskoda, gezilmedik we görülmedik ýer galmandy: üzümçiligiň we Kalifornia şeraplarynyň mekany bolan Napa Valley, şäher ýokardan seredip oturan Twin Peaks, geçmişde, ady belli jenaýatkärleriň saklanylýan ady rowaýat öwrülen iň berk türmeleriň biri bolan Alcatraz Penitentiary, ýaňy tutulan balyk almak ýaňda şol ýerde bişirdip iýmek üçin Fisherman's Wharf, Amerika göçüp gelen hytaýlylaryň birinji mekany we soňy bilen ulalyp giňäp, şäheriň içindäki kiçiräk etraplaryň birine öwrülen Chinatown, dünýäde iň uly şahsy hemaýat ýardamyna gurulan muzeýleriň biri bolan De Voung Museum, we başga ýerler. Dadylmadyk milli tagam galmandy: Braziliýa, Hindi, Eýran, Argentina, Hytaý, Wýetnam, Ýapon, Meksikan, Fransuz, we başgalar. Türgenleşikler, has hem gyzgalaňly geçýärdi. Mäligi, söýýärdiler we oňa gelýän türgenleriň sany artýardy. Saryýagyz garynlak zalyň müdiri, Mälige, birnäçe sapar, türgenleşigi, günde iki wagtyna alyp barmany haýyş edipdi, Mäligiň zähmet hakyny iki esse ýokary galdyrmak bilen hökmany suratda, ýöne, Mälik bu teklibi kabul etmändi.

Hemişekisi ýaly, türgenleşik zaly, hyryn-dykyn adamdan doludy, Mäligiň elinde göreşmäni öwrenjek, örän köpdi. Her türgenleşiginde, iki, käteleri bolsa üç eşik çalyşardy, derden ýaňa. Mälik, gaýgy-gamyny, aladasyny, göreşip ýeňjek bolýan ýalydy hamana. Günel, söýgülisiniň türgenleşigini, emellerini, mähir bilen sypdyrman synlardy. Iki-üç sagatlyk türgenleşik wagtynyň, nädip geçeninem bilmezdi. Göreş, ondada Mäligiň göreşişi, sungatdy. Gözüňi aýyrar ýaly däldi. Mälik eşik çalşylýan otagda wagty, Günel onuň ýanyna gelip, derli maňlaýyndan ogşady.
-*Mission streete gideli, şu gün, biziň Latino tans günümiz.*
-*Lambada?* Mälik, ýerinden turup, bir wagtlar moda bolan tansy, eginlerini we götüni oýnadyp görkezdi. Günel güldi.
-*Hawwa, meniň tansçym. Salsa, rumba, merengue, tango we meniň iň gowy görýänim, cha-cha-cha. Seniň halajagyňa men ynanýaryn.*
-*Ýöne men bularyň birinem bilemok janym.*
-*Aňsatja. Her tansdan öň, bäş-on minutjyk sapagy bar, bolany. Latino tanslary, ruhyň, göwnüň bilen oýnalýar, ädimler we tehnika bilen däl. Sen ýöne, özüňi, sazyň akymyna göýbermeli.* Günel, ýerinden turup, birnäçe owadan hereket görkezdi. Mälik, agzyny açyp

galypdy. Günel, owadandy, özüni saklaýşy, tutuşy, aristokratlara meňzeýärdi. Bir söz bilen-mizemezdi. *Bol janym, çaltrak bol, bu gün başga işlerimizem bar biziň.*
-*O nähili işler?*
-*Ýuwunyp ulaga düşeniňde aýdaryn.* Aňyrsy on bäş minutdan, Mälik bilen Günel ulgada barýardylar.
-*Ezizim, biz bir zady ýatdan çykardyk. Şol işi bitireli, onsoň, latino günümize başlarys.*
-*Haýsy işi?*
-*Ýadyňa düşýärmi, telewideniýa çykanyň üçin saňa edilen töleg?*
-*Hawwa.*
-*Anha, şol çegi, biz nagta öwürmeli, çekleriň möhleti bir aýdyr. Uzaga çekmäli we şu gün nagtlaşdyraly we..diňle janym, meniň bir teklibim bar, ony nagtlaşdyryp, öýüňe, ejeňe ugradaly, barybir, sen bu ýerde günbe-günlük gazanyp otyrsyň, we edil pula mätäçlik çekeňoga,* Günel, sürüp barşyna, öwrülip, Mäligiň ýüzüne seredýärdi, ol ýerde bir zat okajak bolýan ýaly.
-*Gowy pikir janym. Kellämede gelmändi. Pul barada, men ejemiň eýýäm aladasyny edip gaýdypdym. Un we bugdaý söwdasy sagat ýaljak ýöräp dura...*
-*Bilýän janym. Şonda-da, goý bu pul, öýüňde ýatsyn...*
-*Men seni söýýärin Günel hanym.*
-*Menem seni janym. Seniň aladyňy etmegem meniň borjum, şertnamamyzyň bardygyny ýatdan çykaraňoksyňa..*
-*Belki, bu şertnamany täzeläris?*
-*Men bahamy galdyraryn öýdüp gorkaňyzokmy, Mälik efendi? Belki siziň üçin biziň köne şertnamamyz, has oňaýly bolardy size?*
-*Bu zatlary maňa, goý. Öňünde-soňunda, boss kim?*
-*Sen, janym.*
-*Sür onda, banka tarap, şu pully meseläni bir aradan aýyraly.* Aňyrsy bir sagadyň içinde, çegi nagta öwürip, ejesiniň adyna pullary ugradypdy Mälik. Ondan soň, San Fransiskoda, Latin Amerikadan gelenleriň merkezi bolan, Mission Street-de (Mission köçesiniň ugry) ýerleşýän, gowuja Meksikan restoranyna bardylar. Içi ajy burçly, etlije burritos-lardan doýdularda, köçäniň ugrunda ýerleşýän, onlarça tans meýdançaly barlaryň birine girdiler. Wagt, agşam üsti-di, we tans meýdançasynda, onlarça, ýaşuly we ýaşkiçi jübütler bardy. Örän şadyýan we galkyndyryjy latino sazynyň ritmine goşup, owadan herekli tans edýärdiler. Oýandyryjydy, ruhlandyryjydy we diýseň çekijidi. Gözüňi aýyrar ýaly däldi. Günel, birnäçe ädimleri Mälige öwretdi we bu jübüt hem, ortadakylara goşulypdy. Gyzyň bilinden tutup, sazlaşykly hereket edýärdiler. Iki tansçy, bir göwrä öwrülýärdiler ortada. Gije-gündiz bilediler, şonda-da bir-birlerinden doýup bilenokdylar. Her günleri baýramçylykdy, her günleri şatlykdy, geçmişindäki bütin kynçylyklara we gaýgy gamlara garamazdan, olaryň umyt we söýgi doly gözleri diňe öňe seredýärdi. Bagtlydylar. Örän bagtly. Ýigrimi dört sagat bulara azlyk edýärdi we eger mümkin bolsady, bular bir-gije gündizi ep-esli uzaldardylar. Söýgä suwsan kalblary, gurap, takyrlyga öwrülen ýalydy we gij-gündiziň dowamynda müňlerçe gezek ogşamalar, mähir we muhabbet, ýakynlyk, bu takyry hiç gandyryp bilenokdy. Keselli ýalydylar, az wagtlyk bir-birleriniň gözünden ýitselerem, derrew ýekesireýärdiler. Gijäniň ýaryna ýakynlaşýardy wagt, tans meýdançasy ýarym boşapdy we diňe hakyky söýgüliler galypdy ortada. Saz, şadyýan we şowhunly tempodan, içgin we duýgula geçipdi. Mälik, Güneliň inçejik bilinden emaý bilen tutup, ýuwaşja gymyldaýardylar, ýadawlyklary bildirip başlapdy. Güneliň gözleri,

on dördi gijäniň aýy ýaly, tegelek we öwşün atýardy. Elinden gelse, gözi bilen Mäligi eredäýjek bolýardy. Gyz, kellesini, oglanyň döşüne goýdy.

-*Günel!*

-*How, janym.* Ikisem ýuwaşlyk bilen gürleýärdiler.

-*Beýdip ýörşümiz bolanok.* Günel, kellesini Mäligiň döşünden aýyrdy-da, sorag doly gözlerini, aşakdan Mäligiň gözlerine dikdi. *Kakaň ady nämedi seni?* Gyz, bu garaşylmadyk soraga, käkeläp:

-*Gojdiwan..*

-*Günel, Gojdiwan gyzy, Asylzadeh! Siz, maňa, Ýazow Mälik Ýagmyrowiçe, durmuşa çykmaga, we meniň bilen bütin ömrüňizi geçirmäge razylygyňyzy berýäňizmi?* Güneliň gözleri dessine ýaşdan dolupdy, ýüregi howlugyp, demi ýetmeýän ýaly boldy. Mälik, ýüzi ap-ak bolan Güneli, gujagynda berk tutdy, gyzyň dyzy gowşan ýaly bolupdy.

-*Men, ..men, janym, men bagtly, hawwa, hökman hawwa, menem seni söýýän janym..*

-*Güneljan, oturalymy janym, seniň birhili reňkiň soldy..*

-*Ýok, ýok, hemme zat gowy, men gül ýaly janym...men ...men muňa garaşamokdym..sen, ...men...*sakawlap duran gyza göwni agyrypdy oglanyň, onuň näme diýjek bolýanyny bilýärdi.

-*Menem seni, öz aýalym hökmünde kabul edýärin we muny biz dessine kanunlaşdyrmaly!*

-*Mälik, sen, ..sen oýun edeňok gerek,. . sen..*

-*Janym, men seni söýýärin. Seniň bilen bütin ömrümi geçirmäge razy.* Yz aglaýardy, Mäligi gujaklap aglaýardy. Tans meýdançadakylar, bu ýerde bolýanlary geň görüp seredişenem bolsalar, gyzyň gözýaşlarynyň bagt gözýaşlarydygyny aňyp, arkaýyn tanslaryna dowam edýärdiler. Azrak köşeşen Günel bilen, tans meýdançasyndan gaýtdylar.

-*Ertir, bütin resminamalary gerekli ýerlere tabşyraly..kanun esasynda är-aýal bolaly, yzyny soň görübereris. Ýogsam-da, näçeräk wagt alýar bular ýaly işler bu ýurtda?*

-*On, belki-de, bir aý. Edaranyň ýüklüligine bagly..*

-*Oňa çenli, metjitleriň birinde, nikamyzy gyýaly janym.* Günel, näme diýjeginem bilenokdy, oňa şu wagt hemme zat düýş ýaly bolup gelýärdi. *Beýdip ýörşümiz bolanok, Günel hanym. Hemme zat, blmalysy ýaly bolsun, biz muňa laýyk. Sen muňa laýyk meniň perizadym.* Mälik, Güneliň aýagyny ýerden üzüp göterip ogşapdy. Güneliň beýni şu wagt doňan ýalydy. Hiç-hili pikir girenokdy. *Bu meniň, täze şertnamam. Boljakmy janym?* Günel, gülüp-aglaýardy.

-*Siz, dünýäde iň gowy diplomat ezizim. Sen şeýle bir şertnama teklip etdiň welin, muňa ýok diýmek, bir adamyň ömründe edip biläýjek iň uly ýalňyşlygy bolardy. Men, bagtly janym, seniň bilen jähennemiň düýbüne...*

-*Hany dursana janym, jähennemiň düýbüne gitmäge men-ä gysdanamok. Bilýäňmi näme, seniň okuwlaryň başlamagyna näçe wagt galdy?*

-*Ýene bir hepde gowurrak wagt bar.*

-*Gül ýaly. Biz munyň, belli bir wagtyny, Los Angelesde geçirsek nähili görýäň? Ulagy kireýine alaly, we ertiriň özünde, ýola çykaly. Resminamlary gerekli edara tabşyrma işini gutaranymyzdan soň...*

-*Bolýar janym. Sen, boss.*

-*Örän gowy.* Güneli, goltugynyň aşagyna alyp, ýöremegini dowam etdirdiler. Bütin gije ýatmandylar, kellelerindäki millionlarça pikirlerini, mundan soň nähili hereket etmelidikileri barada meýilnama gurup çykypdylar. Bu meýilnamanyň içinde, Halygy

tapmak, toý tutmak, Güneliň okuwyny süýşürmek, Mälik bilen Türkmenistana dolanmak, çagalarynyň atlaryna çenli meýilnama salynypdy. Gözlerinde, uky ýokdy, bir-birlerinden doýup bilenoklardy. Bu gije, bularyň iň bagtly gijesidi. Daň atandan, ikijegi bileje, Hasan daýa, täzelikleri aýdypdylar. Güneliň garyndaşlary bu habara guş bolup uçupdylar. Jaň üstüne jaň gelýärdi bütin gün. Bu arada, dessine resminamalary ýygnap, ýerli, maşgala gurmak üçin býuro baryldyda, tabşyryldy we öýlenmek üçin nobata duruldy. Nobatlary sekiz günde ýetýärdi. Öýläne golaý, şäheriň içindäki, müsürlilere degişli metjide baryp, ymam bilen nika gyýmak barada gürleşip gaýtdy we şol gün ikindine ýakyn, musulman düzgünlerine laýyklykda, Mälik bilen Günel, är-aýal bolupdylar. Metjitde, bu ýagdaý mynasybetli, süýji-köke paýlapdylar ýaş çatynjalar. Şaýat bolup, Güneliň bir-iki sany kursdaşy we garyndaşlary gatnaşypdylar. Hemme zat ýyldyrym tizliginde geçýärdi. Şol güni agşam, ýaş çatynjalar, ulag kärendä berýän kärhanalaryň birinden, *Aston Martin,* ulagyny kärendä alypdylar dokuz günlük. "*James Bond filmlerini seredenimden bäri men bu ulagyň aşygy, biziň üçin alýan janym. Los Angelesi, bu ulagda gezeli. Sen muňa laýyk"* diýipdi, Güneliň dodaklaryndan ogşap. Ol güni agşam, bu kaşaň ulagly San Fransiskony aýlandylar. Geçen gysga wagty ýatlaşdylar. Ýene-de aglaşdylar, gülüşdiler. Mäligiň ejesine bu habary ýetirdiler. Eje görgüli, Halyk barada hiç hili habar ýoklugyna-aglajagynam, Mäligiň gelin bilen gelýänine-güljeginem bilenokdy. "*Bagtly bol gyzymjan, saňa, iň edermen oglumy berýän, geliň, çaltrak geliň öýe, gara gözleriňizi bir göreýin"* diýip aglaýardy eje görgüli. Mälik bilen ep-esli gürleşdiler telefonda, ýakynda dolanmagyny isleýärdi Mäligiň ejesi. Netije bolsa-bolmasa, tapawudy ýok, gysga wagtyň içinde dolanmalydy öýüne. Ýüregi buruk Mälik, jigisini tapman gaýtmak islemesede, ejesiniň diýenini etmeli bolýardy. Ertesi ir bilen, kaşaň ulaglaryna münüp, daýysy bilen hoşlaşyp, Los Angelese, ýola düşdüler.

Ýegeninden, iki gün bäri hiç hili jaň ýokdy. Hasan aga, Los Angelesdäki agasy Alireza çenli jaň edip görüpdi, çatynjalardan habar sorap. Alireza, Mälik bilen Güneliň iki gün mundan ozal öýüne gelip, zyýarat edip gidendiklerini we şondan soň hiç hili habar bolmandygyny aýdypdy. Garry daýynyň mährem ýüregi, bir zatlar sezýän ýalydy. Rahatlygy ýokdy. Öýlän ýakyn, myhmanhana Los Angeles polisiýasyndan jaň gelip, ýaş ofiser, öz adyny aýdyp ugrandan, garry görgüliniň dyzynyň bagy çözülip, gözi garaňkyrap gidipdi. Dik duran ýerinden, ýuwaşlyk bilen çöküpdi, ýaş ofiser şeýle maslahat beripdi. Haýaljak we örän näzik ses bilen, geçen agşam, Los Angelesiň, erbet böleklerinde, bu ýerde bular ýaly ýere ghetto diýilýärdi, ýerleşýän ýangyç duralgalarynyň birinde bolan atyşygy we garakçylygy aýdyp başlady. Bu aýylganç jenaýatyň netijesinde, hemme günäkärleriň tussag edilendigini we iki sany hem öliniň bardygyny aýtdy. Ýangyç duralgasynyň kamerasyndan anyklanyşy ýaly, bu iki adam, bile bir ulagda gelen ekenler. Ulagyň kärendä alnandygyny anyklap, ulag, Eýran Yslam Respublikasynyň raýaty, Günel Asylzadehiň adyna durandygyny bilip, maglumat merkeziniň üsti bilen, Hasan Asylzadehi tapandyklaryny, ýaş ofiser, gürrüň berdi. Maglumatlara laýyklykda, Günel Asylzadehiň, bu döwletde, howandary hökmünde geçýänligi üçin, Hasan agany, Los Angelesdäki, morga, jesede şaýatlyk etmäge çagyrýardy. Myhmanhanany ýapyp, maşgala bolup gaýdypdylar Los Angelese. Los Angeles polisiýasy, ghettodaky ýangyç duralgasyndaky kameranyň ýazgysyny, Güneliň garyndaşlaryna görkezdi. Kamerada görünişi ýaly, agşamlyk, ulaglaryna ýangyç guýmak üçin baran ekenler çatynjalar. Her bir ýangyç duralgada, kiçiräk dükanyň barlygyndan peýdalanmak üçin giripdirler Mälik

bilen Günel, el-tutuşyp. Bu ikisi bir zatlar satyn alyp durkalar, arkalaryndan dükan giren ýedi-sekiz sany adam, bir zatlar diýip, Mäligi itip göýberýärler. Biri, dessine ýaragyny Günele çenän ekeni, Mälik ýyldyrym tizliginde ýaňkyny göterip ýere pylçaýar. Oňa çenli beýlekiler topulyp, Mäligi ýere ýatyrýarlar, goşuljak bolan Güneli, garakçylardan biri elinde göterip gelen demir bölegi bilen kellesine urup ýatyrýar. Mälik, ýene bir-ikisini ýykýar ýöne olar köplük bolansoňlar derrew ony ýene ýere ýykýarlar. Iki sanysy, ýaraglaryny çykaryp, ýatan Mäligi atýarlar. Süýnüp ýatan çatynjalaryň jübülerinden bir zatlar alyp, çykyp gaçyp gidýärler. Ikisiniňem daş töweregi gandan dolup başlaýar. Inçejik Günel, kellesine agyr urgy netijesinde beýnisine gan üýşüp, şol ýerde jan beripdir. Mäligiň teninde bolsa, üç sany pyçak yzy, munyň biri ölüm howply, we sekiz sany ýarag okunyň yzy tapylypdyr, munyň bäşisi döşüne, üçüsem kellesine, olam şol ýerde, lukmanlar gelýänçä jan beren ekeni. Bu aýylganç kamera ýazgysyny duruzyp, bütin geçirilen seljeriş işi resminamalaryň nusgasyny Hasan aganyň öňüne goýup:
-*Biz, size çuňňur gynanç bildirýäris, we jenaýatkärleriň, eden işleri üçin kanun esasynda iň berk çäräniň görüljekdigine söz berýäris,* diýip goşupdy.

Bu wakadan bir hepdeden soň, matam tutýan Hasan aganyň myhmanhanasyna, çatynjalary ýazga goýýan edaradan hat gelipdi:

**Hormatly Günel Asylzadeh we Mälik Ýazow!**

**Meýilleşdirilen wagtda, edara gelip, resmi nikadan geçmänligiňiz üçin, Size elli dollar möçberinde jerime salynandygyny we nika günüňiziň, on gün yza süýşürilendigi Size habar berýäris.**

## Berk dur!

Saralmadyk, sagdyn sag gözi bilen, maňa seredýärdi. Düýn gelipdi özüne, bäş gün huşsuz ýatandansoň. Lukmanlar, jaň edip, hassanyň özüne gelendigini habar berenlerinde, begenjimden aglapdym. Gözýaşlarymy zordan saklap:
-*Jigimjan, uzak wagtlyk dynç alyşa çykmak üçin hökman hassahana ýatmak gerek däldi ähbetin*, diýip, bokurdagym dolup duranam bolsa, elimden geleniçe, ýylgyrjak boldum. Sagdyn, saralmadyk gözi ýaşdan doldy. Dodagyny, çala gyşardyp, ýylgyrýan ýaly hereket etdi. Agzyndan we burnundan, her hili tubrajyklar çykyp durdy. Gapyda nobat tutyp duran esgerleriň ýanynda garaşyp duran ýaşuly lukmanlaryň biri ýanyma geldide:
-*Inim, jigiňä demirden eken diýsek ýalňyş bolmaz. Ynha, göz açyp ýumasy salymda, turyp, ylgap gider. Ýöne, şu wagtlykça, oňa rahatlyk we asudalyk gerek. Şonuň üçinem, hassa bilen, günde, on minutdan köp görüşmäni gadagan edendirin. Sizden başga onuň garyndaşlary barmy?*
-*Ýok.*
-*Siz, oňa kim bolýaňyz?*
-*Süýtdeş agasy.*

-*Düşnükli. Ynha meniň telefon belgilerim,* uzadyp, bir kagyz bölejigini berdi, *islän wagtyňyz jaň etmäge çekinmäň. Jigiňizdenem arkaýyn boluň, iň gowy şekilde seretjegimize, söz berýän,* ýylgyryp, egnime kakdyda, *hassahanamyza, her gün gahrymanlar düşüp duranok. Gahryman jigiňizi aýaga galdyrmak üçin, elimizden gelenini aýamajagymyza ynandyrmaga rugsat ediň.* Gözlerime dolan ýaşlary süpürdim. Lukman, egnimden gysyp, göwünlik bermesini dowam edýärdi.
-*Hany, inimjan, mert bolsana, bäh, hemme zat geçdä sag-aman. Bar hany, gaýt öýüňede, işiň bilen boluber, jigiň aladasyny biz ederis. Onsoňam, bu biziň borjumyz-how.* Ýylgyryp, göwünlik berip hassahanadan ugradyp göýberdi. Öýe ýaňy gelipdim, el-telefonymda, tanyş sesi eşidenimde:
-*Nätdi, indi göwnüň ynjaldymy, aýtdyma men, "serhediňkileri öldürmek aňsat däldirow" diýip,* gülýärdi. *Hany, özüňe geleniňde, iş ýerime aýlansana, oturyp bir çaýlaly-la seniň bilen. Geçen bir hepde, hemmämiz üçin gaty agyr geçdi. Aýlangyn eşidýäňmi, bolmasa özüm bararyn öýüňe.* Gaty gürleýärdi, arkada bir ýerde, uçarlaryň hereketlendirijisiniň sesleri eşidilýärdi.
-*Bolýar, Weli. Neme..*
-*How, aýdyber, ýöne gatyrak gürle, şu wagt uçarlaryň ýanynda men,..*
-*Sag bol diýýän,..*
-*Näme?*
-*Agyr günde ýeke goýmanyň üçin sag bol, dost.* Sessizlik boldy. Uçarlaryň sesleri gelip durdy.
-*Bolýalaý dostum,* gödegräk äheňde, *sen, gepi başga ýerik sowjak bolma. Çaýa garaşýandyryn şu gün.*
-*Bir sapar bolýar diýildä saňa, bäh, şu "gepe söze düşmezlik" gylygyň galjak däl-ow..*
-*Anha munyň bolýa, indi men, dostumy tanaýan. Bolmasa şol aglajak bolup dursyňaý.* "Weli, sen düzeljek däl-ow", pikiri bilen, telefony goýdum. Öýe gelip, sowuk suwa duşdan soň, ullakan bulgur kofeni süzüp oturşyma, nerw öýjüklerimiň dikelişýänini, güýç kuwwatymyň gaýdyp gelýänini duýardym. Kelläm açylyp, pikirlerim durlanypdy. Uludan demimi alyp, gözümi ýumdumda, "Allajan, ýekeje jigimi elimden almadygyň üçin, saňa şükür edýärin. Sag bol, meni, ýeke goýmadygyň üçin köp sag bol" diýip, şükür etdim. Gamgynly pikirleri, aladalary tizräk unutmak üçin, telewizory ýakdym. Çagalar üçin multfilm gidip oturan ekeni. Kowalap barýan möjegiň üstüne, ep-esli agramlykda piýanino gaçypdy. Aşagyndan, köke ýalyjak bolup çykypdy. Gülüpdim. Hakyky durmuşda-da şular ýaly bolaýmala, näme bolsada, multfilmiň gahrymanlary, ýene öňki şekline gelýärdiler. Üstüne piýanino, uçar, ýa-da raketa gaçsyn tapawudy ýok, turyp, ýene ylgap gidiberýärler. Geçen hepde, bulutlaşykly bolupdy. Bu gün bolsa, howwa açylyp, gün yşygy owadan nuryny saçyp, bu ýaz gününi, üýtgeşik edip bezäpdi. Meniň üçin, şu günüň, iň bagtly günleriň biridigini bilýän ýalydy. Gapynyň güýçli kakylşyna oýanypdym. Sesler gelýärdi. Biri gapyny depýän ýalydy.
-*Öýüňe gelip alaryn diýdim gerek,* gapyny açanymdan kürsäp giripdi öýe, *bol çalt, ýygnan, gitdik.* Hajathana ylgap barşyma:
-*Nirä?*
-*Enemlere,* sesli güldi, *nirä bolsun, ýazlyk öýümize, hemme zat taýýar, barsak bolýa, oglanlar eýýäm garaşyp otyr.*
-*Näme zat taýýar diýdiň?*

*-Çişlik, et, aýdym-saz, oglanlar, gahrymanymyzyň täzeden dünýä inenini bellemek üçin, hemme zat taýýar. Watanymyzyň gahrymany, serhet gullugynyň maýory, Arslan Ýazyýewiň, doglan gününi gutlaýas bu gün. Hä, näme, garşylygyň barmy?* El ýüzümi ýuwup çykypdym. Ýasama gödekligini, gulagymyň düýbünden geçirdim.
*-Maýor?*
*-Şu gün gola iberdiler, ertir telewizorda-da hökman aýdarlar. Bolsana hanogul, entägem ukyňdan açylaňogaý, waý seniň ýatakdygyňaý.* Şol gün, hakykatdan-da jigimiň, ikinji sapar dünýä inenini belläp, öýe gelmändim. Weliniň aýdyşy ýaly, jigime, watan gullugynda görkezen gahrymanlygy we gaýduwsyzlygy üçin, Gahryman ordeni bilen sylaglandyrylypdy we harby derejesi, maýora galdyrylypdy. Iki günden soň, telewizorda, jigim bilen bile, duşmanlar bilen çaknyşykda bolan, daşary ýurtly esger, bolan wakany aýdyp beripdi. Onuň aýdyşyna görä, serhet gullugynyň gullukçylarynyň, iş tejribelerini ýokarlandyrmak üçin we serhetçileriň, öz aralarynda iş tejribelerini paýlaşmagyny artdyrmak maksatly, ýylda geçirilýän serhetçileriň, halkara duşuşyklarynyň biriniň meýilnamasynda, terrorizm howpy ýokary derejede hasaplanýan döwletleriniň biriniň serhet ýakasyny gezmek, şol ýerdäki kynçylyklary görmek we ýerinde öwrenmek hem girýär eken. 22 serhetçiden durýan, ýedi topara bölünip, serhetleriň birini aýlanyp ýörkäler, toparlaryň biri, tötänleýin, serhedi bikanun kesip geçip oturan terroristleriň üstünden barypdyrlar. 22 serhetçiden durýan topar, düzüminde Arslan Ýazyýewiň hem bar bolan topary, dessine ýerli serhetçiler bilen birigip, duşmanlara garşy ganly çaknyşyga giripdirler. Ýüden gowurak duşmana garşy, ýigrimi iki sany daşary ýurtly serhetçi we on iki sany ýerli serhetçi bolup garşy durupdyrlar. Ýerli serhetçileriň komandiri öldürilipdi we bir-bada, serhetçiler, ýolbaşçysyz söweşi dowam etdiripdiler. Ýolbaşçysyz, toparyň dogry kordinasiýa edip bilmeýänligi üçin, bir salymyň içinde, alty serhetçini ýitiripdiler. Derrer, komandirligi, Arslan Ýazyýew öz üstüne alypdy. Aljyramagyň ýerine, gaýta gülüp, serhetçilere: “Berk duruň ýigitler! Bu gün howa maglumatynda, demirden ýagyşlar we “şeýtan turbadan” garlar bardygyny aýdypdylar, şonuň üçin, ezilmäge taýýar boluň” diýip, ýigitleri ruhlandyrypdyr. Atyşyk dowam edýän ýerinden, gygyryp aýdym-aýdyp, oglanlaryň ruhdan düşmegine garşy, dogry hereket edipdir. Ýarym sagat söweşden soň, duşman tarapda 40-50 adam, serhetçileriň tarapynda bolsa, 18 adam galypdy. Serhetçileriň daşyny anakonda ýylany ýaly gurşap, ölüm howply gysmagyny we daşyny daraltmagyny dowam edýärdi duşman. “Oglanlar, şuny derrewejik gutaryp, öýe gaýdalyň. Bu gün, ýaýlymda, söýgüli gepleşigim bar. Geçen hepde-de sypdyrdym, şu hepde hökman göräýmeli men” diýip, jan üçin atyşyp ýatan oglanlary ruhlandyrýardy” diýip, daşary ýurtly serhetçi, gözüne ýaş aýlap aýdyp berdi. Sesinde, hereketinde birjigem gorky ýokdy, gaýta, bu bolýan zatlara begenýän ýalydy. Duşmanlaryň bolsa muňa gaharlary gelýärdi. Ýatan ýerlerinde Arslana, gygyryp, sögünç baryny ýagdyrýardylar. Ellerine düşende, ony näme etjekdiklerini aýdyp, ýüreklerimize gorky saljak bolýardylar. Bary ýogy bir sagadyň içinde, biz ýedi sanjak bolup galdyk. Şonda Arslan bize seredip: Oglanlar, sizä bilemok welin, menä bularyň eline diri düşübiljek däl. Bular meniň kellämi kesjek diýýäler. Eger aýagymy, elimi kesjek diýen bolsalar, onda gorkmasada bolardy. Bular, kelle kesjek diýişip durlar. Kelläm gitse, söýgüli gepleşigimi nädip görerin onsoň” diýip, ýaraly halyna, olaryň üstünden gülýärdi. Hemme ýerinden ýaralanypdy. Oklar gutarypdy, diňe pyçaklar birnäçe granata bardy herimizde. Eline, el granatasyny alyp, “Men şuny gowusy elimde tutup duraýyn, bolmasa, ýalňyşyp ýitiräýmäýin” diýdi. Alladan, radýoda göýberen maglumatymyzy

alyp, bizi halas aetmäge gelipdiler. Dik uçarlaryň sesini eşiden duşmanlar, gaçyp başlapdylar. Ýörite gulluklaryň taýýarlykly oglanlary, gaçyp barýan duşmanlary ýetip, olaryň soňuna ýetipdiler. Bu ýerde, daşary ýurtly serhetçi, säginip, gözüniň ýaşlaryny süpüripdi. Biziň barymyzyň ellerimizde granataly, öz soňumyza garaşyp durdyk. Eger Arslanyň batyrlygy bolmadyk bolsa, onuň däli gülküleri we ölümiň öňündäki gaýduwsyzlygy bolmadyk bolsa, bu gün men direm bolmaly däldi. Ol, hakyky gahryman, men onuň bilen tanyş bolanyma örän şat. Bular ýaly ýigidi ýetişdiren halk, beýik halkdyr, diýip, ýerinden turup, çest berdi. Ýaýlyma seredip otyrdym, gözýaşlarym sil bolup akýardy. "Haý samsyk diýsäni, şu diliň bilen bir gün bela galarsyň diýip müňlerçe sapar duýdurmandymmy öň? Ellerine düşen bolsaň seni näderlerdi?" diýip, içimi gürledip, hezil edip agladym. Ýaltaja, giň göwünli jigimde, gahrymanlyk ruhunuyň bardygyny hiç haçan çak etmezdim.

## Akpamyk

-*Bar bilýän zadym, bu oglanjygyň, iki-üç ýyl bäri bu göreş zalynda türgenleşik geçip ýörenidi,* öňünde duran bir çeýnek gökje çaýdan boşan käsesini ýarty edip doldurdy-da, içdi. Kiçijek otagynyň içi, buz ýalydy, howwa sowadyjysy iň soňky güýjünde işleýän bolmalydy. Eginlek tälimçi dowam etdi, *hä, ýene bir zat ýadyma düşdi, ony zala getirip giden, ejesi ekeni,* ýylgyrdy, *özüň bilýäň, köp ejeler, öz çagalaryny biziň sportumyzdan uzagrakda tutjak bolýarlar. Ejeler; küşt, gimnastika, aýdym aýtmak, ýeňil atletika ýaly "güýmenjelere" bermäni söýýärler çagalaryny, biziň sportumyz, olaryň merhemet doly gözlerinde, örän zalym sport bolup görünýär. Haýsy eje islär, çagasynyň, biriniň aşagynda bogulyp ýatmasyny görmegi? Gara dere batyp, käteleri bolsa, şikesler alyp, gana bulaşyp öýe gelmesini?* Gaşyny galdyryp, dodagyny çöwürip, ýüzünde sorag belgisini ýasap maňa seretdi, *Dogry, hiç bir eje muny islemez. Diýjek bolýanym, göreş zalyna, ogullaryny, hut ejesi getirýäni, az-azdyr, maňa ynanaý. Meniň ýigrimi iki ýyllyk tälimçilik stajym bar, we ejeleriň çagalaryny meniň zalyma getirenini ýek-tük bolaýmasa,* kellesini gaşady-da, bir zatlar ýadyna düşürjek bolýan ýaly, ýokaryk dikdi gözlerini, az salymdan bolsa, *şu wagt-a dogrusy ýadyma-da düşenok, haýsy türgenimiň göreş zalyna ejesiniň getireni. Şu wagtlykça diňe şu Akpamyk bar meniň aklymda..*

-*Akpamyk, onuň lakamymy? Göreş türgen-ä aňyrrakda dursun, erkek üçinem, bu lakam bir hili dälmi, Meret Baýramowiç?* Ýylgyrdy,

-*Meni bu zala geçirenlerinde, eýýäm bu lakam oňa berlen ekeni. Kimiň we haçan bu lakamy goýanyny bilemok, ýöne bu lakamyň, oňa diýseň gelişýänine-hä, söz ýokdur. Sen ony hiç görmediňmi?* Kellämi iki ýana ýaýkadym, görmändim. *Duw-akja oglanda, ýok, saçy-gaşyy açyk goňur, albinos däl-le, ýöne, şeýle seredeniňde, oňa sen türkmendir öýtmeýäň. Arwah ýaly, ap-ak.*

-*Aý, şonda-da, Arwah diýip bolýar, ýa-da, ýöne Ak, diýip bolardy. Akpamyk, birhili, erkekler üçin has "näzik" lakam hasab edeňizokmy, Meret Baýramowiç?*

-*Munuň ýene bir sebäbi bar, bu bolsa onuň häsiýetiniň örän ýumşaklygy.*

-*Ýagny, çekinjeňmi?*

-*Ýok çekinjeňä däl. Näme diýip düşündirsemkäm men saňa. Bilýäňmi Azatjan, erkin göreşi, islendik göreş sporty, örän çekeleşikli we gahrymançylykly sport. Ýagny, bu sport*

*bilen meşgullanmak üçin, oglanlarda, belli bir fiziki we ruhy häsiýet bolmaly. Batyrlyk, güýç, tizlik, yhlaslylyk, gaýduwsyzlyk, işeňňirlik, dogumlylyk, çaswaňlyk, gahar..*

*-Gaharam gereklimi?*

*-Hökmany suratda, ýöne bu "sport gaharydyr", beýleki gahar bilen garyşdyrma. "Sport gahary", ýeňilişlerde, emeli başarmazlykda, peýda bolýandyr we türgene, has hem türgenleşigini artdyrmagyna, ruhy taýdan uly ýardam edýändi. "Sport gahary", özüňe bolan gahardyr. Ukypsyzlygyňa bolan gahardyr. Haý, Azatjan, näme sen, pälwanlaryň gözýaşlaryny görmediňmi? Bu düşegiň üstünde, diňe der we gan dökülýän däldir köşek, gahar gözýaşlaram, çykgynsyzlyk gözýaşlaram şolardan az dökülýän däldir göreş düşejiginde. Göreş, bu beýik sportdur we hakyky pälwanyň, hakyky duýgulary bolmalydyr. Ynha aýdaly sen telekeçi. Puly söýmän, sen hakyky ökde telekeçi bolup bilermiň? Ýok. Ynha diýeli sen lukman, merhemet duýgyň bolman, sen ökde, il halar lukman bolup bilermiň? Hiç haçan. Anha, göreş sportam şeýledir. Bu ýerde, güýç we kuwwatdan daşary, pälwan üçin gerekli duýgularam bolmalydyr.*

*-Akpamykda beýle duýgular ýokdumy?*

*-Dogrusyny aýtsam, Akpamygyň, neresse Jora Berdiýewiç tarapyndan, ikinji topar bilen türgenleşik etdirmegine, başda gelenimde aklym çatýan däldi.*

*-Meret Baýramowiç, başdan aýdaýyň haýyş edýärin, ildeşlerimize düşnükliräk bolar ýaly.*

*-Bilşiňiz ýaly, Jora Berdiýewiç, ülkämiziň, barmak basyp sanaýmaly sanlyja, halkara derejeli ussat tälimçilerimiziň biridi. Baryp, Sowet Soýuzy döwürlerinden günümize çenli, elinde, ençeme halkara derejeli sport ussatlary ýetişdi, Dünýä we Aziýa çempionlary döredi. Jora Berdiýewiç, diri rowaýatdy we onuň elinde örän köp türgen tälim almak islärdi. Iki ýyl mundan ozal, aradan çykan ussat tälimçimizi, ýaşlykdan bäri gaty gowy tanaýardym we heranda-haçanda ýaryşlarda duşuşamyzda, türgenlerimiz barada gürrüň ederdik we eger türgenleşik barada meseleler ýüze çyksa, hökman bulary aýdyşardyk. Jora Berdiýewiç, türgenlerini çagalary ýaly görerdi, we olaryň hemme kemçiliklerini we güýçli taraplaryny, gije ikide turuzyp sorasaňam, säginmän sanap beribilerdi. Jora Berdiýewiçiň zalynda, her kim üçin ýer tapylardy, gapysyna, türgenleşik üçin gelen türgenleri, yzyna gaýtarmany halamazdy. "Jora aga, netije bolmajak oglanlar üçin beýdip janyňy gynap ýörmesene", diýilende, ýylgyryp, "Netije bolsa-bolmasa, daşarda, köçede entäp wagt geçirip ýöreninden, goý gowusy, meniň zalymda geçirsin wagtyny" diýerdi. Ýöne, ýokary derejeli türgenler bilen, ýaňy türgenleşige başlan oglanlary bile-de türgenleşdirmek bolmazdy. Şonuň üçin, Jora aga, türgenleri iki topara bölüpdi, birinji toparda-täze öwrenjeler, ikinji toparda, ussatlar.*

*-Akpamyk, ikinji toparda-dy geleniňizde.*

*-Hawwa,* tekjeden, her-hili: şokoldaly, maňyzly, süýtli, kökejikden çykardyda, maňa hödür etdi we özem birini alyp, çaýyna batyryp iýip başlapdy. *Jora Berdiýewiç aradan çykandan soň, merkezi göreş zalynda, baş tälimçiligi maňa hödür etdiler. Başda, birneme çekinenem bolsam, soň kabul etmeli boldum.*

*-Ýolbaşçylary bilen oňuşmaz öýdüp gorkýadyňyzmy?*

*-Gep onda däl. Jora aga, diri wagty, ülkämiziň çempionlarynyň köpüsi bu zaldan çykardy. Men, bu beýik ussadyň yzyny alyp gidibilermikäm diýip çekindim.*

*-Düşnükli,* baş tälimçiniň açyk gapysyndan, türgenleşigiň sesleri gelýärdi. Seslere laýyklykda, ýigitler, zyňyş emelini ýerine ýetirýän bolmalydylar.

*-Öňki tälimçiň gidip, ýa-da aýrylyp, ýerine başga tälimçi gelende, oglanlar üçin, bu agyr ýagdaý. Tälimçi bilen türgen, eger uzak möhletden bäri bile işleşip gelýän bolsalar,*

*bularyň arasyndaky bag güýçlenip, adata, ata bilen ogul arasyndaky baga dönüşýärler. Ikinji toparda, biziň ussat pälwanlarymyz bardy we bularyň hemmesi diýen ýaly eýýäm ýyllaryň dowamynda, Jora Berdiýewiçiň elinde türgenleşik geçýän oglanlardy. Baş tälimçi hökmünde başa geçip, dessine, türgenleşige ýa-da beýleki öňden goýulan düzgünlere üýtgeşiklik girizmäge howlukmadym. Oglanlaryň, gam-gussaly döwürleriniň geçiş döwri aňsat bolar ýaly, hiç zady, üýtgetmän, hemme zady bolşy ýaly, goýup, bir-iki hepde, diňe olaryň özleriniň türgenleşigini synladym.* Baş tälimçiniň hödür eden kökeleri, diýseň tagamlydy, çaýam üýtgeşik datly degýärdi agzyma. *Akpamyk, beýlekiler bilen deňje türgenleşik geçýärdi, ylgaýardy, bökýärdi, emelleri ýerine ýetirýärdi, ýöne hiç bir zada akyl ýetirip bilemokdym: Jora Berdiýewiçiň, näme üçin bu oglanjygy ikinji toparyna kabul edenligini.*
*-O nähili?*
*-Akpamygyň, alyp barýan güýjem ýokdy, ýyldyrym deýin tizligem ýokdy, tehniki üstünligi ýa-da, beýleki ezberligem ýokdy. Gyz ýaljakdy, dogumlam däldi, göreşjek bolup ölüp-öçübem baranokdy, içimizdäki tutluşyklarda ýeňilişlerinde ýa-da ýeňişlerinde görkezýän duýgularam känbir bildirip baranokdy. Jora Berdiýewiçi gowy tanaýardym, we bu oglany, ýöne ýerek ikinji toparda saklamajagyny gaty gowy bilýärdim. Sabyr edip, synlamagymy dowam etdirdim. Gözlän Käbäni tapar diýýär, türkmen, bilýäňmi şony Azatjan?*
*-Tapdyňyzmy?*
*-Tapdymla, Jora aganyň nä derejede ýokary ussatdygy, ynha şonda has-da bilipdim. Akpamygyň, beýlekilerden, birje tapawudy bardy. Ýadanokdy!*
*-O nähili ýadanok, Meret Baýramowiç, beýle zat mümkinmi?*
*-Hiç ýadanok diýemoga men. Ýadamaýan adam ýok, ýöne ol, beýlekilerden has çydamly. Onuň, tebigy taýdan, çydamlylygy gaty ýokarydy. Bilemok, Hudaý tarapyn oňa ulurak öýken berilenmi, ýa-da onuň ýüregi beýlekileriňkiden ulumy ýa has gowy işleýärmi, ýöne onuň çydamlylygyna, söz ýokdy. Beýlekiler, demi-demine ýetmän galan wagtlary, Akpamyk, entäk derläbem ýetişenokdy. Uzak ara, oglanlaryň arkasyna içi agram daşly torbalary geýdirip, ylgatmak, biziň esasy, türgenleriň çydamlylygyny artdyrýan türgenleşiklerimiziň biridir. Bu uzak ara ylgawlarda, hemişe ýeňiş gazanýan kimdir öýdýäň?*
*-Akpamyk!?*
*-Dogry. On kilometr krossy-dagy, hiç zatçada görenokdy. Ylgap baryp, goňşy dükandan çörek alyp gaýdan ýaly. Onuň bu zehinini, Jora Berdiýewiç gören ekeni we "hökman gelejekde, bu ýigitden bir zatlar çykar" niýeti bilen saklap ýören ekeni, görüp otursam. Zala ejesi getirip gidende, on iki ýaşynda ekeni.*
*-Şu wagt, diýmek, on ýedi, on sekiz ýaşyndadagy bolýarmy, Meret Baýramowiç?*
*-On ýedi ýaş, ýedi aýlyk şu wagt.* Tälimçi, ýylgyryp ýüzüme seretdi. *Türgenleriniň, gününi sanaýan tälimçilerimizem bar.*
*-Ulalaryna garaşýaňyzmy?*
*-Eken ekinlerimiziň miwelerine garaşýars, Azatjan. Daýhanlar ýaly, bizem, eken ekinlerimiziň hasylyna garaşýas, şatlykly alada bilen. Her bir ussat tälimçi, dünýä çempionyny, olimpiýa çempionyny ýetişdiresi gelýär öz elinde. Biziň iň uly baýragymyz, türgenlerimiziň halkara ýaryşlarynda, milli baýdagymyzy al-asmanda pasyrdatmagydyr. Köpräk pasyrdatmagy. Daýhanlar, öz hasyly üçin ýarym ýyl garaşýan bolsa, biz, ýyllap garaşýarys hasylymyza. Daýhanlaryň gowy hasyl almagy üçin, etmeli onlarça işleri*

*bardyr we muny edenem bolsa, entäk bu gowy hasylyň boljakdygyny aňlatmaýar. Sebäbi, daýhanyň elinde bolmaýan, daýhandan garaşsyz wakalar hem bardyr bu işiň içinde. Meselem, gurakçylyk bolmagy, mör-möjegiň köp bolmagy, ýa-da tersine, sowuk urmagy ekini, bu zatlar, daýhanyň zähmetini hije çykarýandyr we indiki ýyldan, daýhan görgüli hemme zady başdan başlamaly bolýar. Tälimçileriňkem şeýledir. Türgenleriň üstünde argynsyz işleýäs, bilenje zatlarymyzyň barsyny öwredýäs, goltky bolýas, ýöne bu zatlardan başga, ýüzlerçe zat bar türgeniň durmuşynda, onuň gelejegine täsir edip bilýän. Meselem onuň ejesi we kakasy. Türgende zehin bardyr, tälimçi muny görýändir, emma türgeniň ejesi we kakasy, ogullary barada, düýbünden başga meýilnamalary bardyr. Ýa-da, türgen belli bir ýaşa ýetende, ýigrimi bäşden geçip ugradygy, onuň beýleki borçnamalaram agyr basyp ugraýar. Çaga diýýär, öý diýýär, garaz başga kelle agyrylary köpelip, ünsüni türgenleşikden sowmaly bolýar, bu bolsa, zehiniň ýitmegi diýmekdir. Has erbedi bolsa- şikeslerdir. Her bir türgeniň we tälimçiniň ganym duşmany, iň gorkunç düýşi, çözgütsiz belasydyr, şikesler. Esasan hem ýaryşlardan öň alnan şikesler. Bu, altyn medalyň, kümüşe öwrülmegi diýmekdir, bu, kümüşiň bürünje, gaty gitsede medal ýok, diýmekdir. Şikesler ýaly, türgeni sportdan kesýän, göreşden sowadýan zat ýok bolsa gerek, Azatjan. Şonuň üçinem, ussat tälimçiler, özüniň açan zehinli türgenleriniň daşynda kebelek bolup pyrlanyşyp ýörendirler eger üns beren bolsaň. Belki-de öz çagasynyň aladasynam beýle içgin edenokdyr, sorap-idäp görseň,* ussat tälimçi, agyr göwresini oturgyjyň üstünden galdyrdy-da, tekjeleriniň birini açyp, içinden, köneje suratly albomy çykardy. Başyndan açyp, üýşüp topar bolup düşülen suratda, üçünji hatarda, küdr saçlyja birini görkezip, *Yslam Hajyýew şu, görýäňmi?* diýip, menden oňaýly jogaby alansoň dowam etdi, *şunuňky ýaly tizligi we çaswaňlygy men hiç kimde gören däldirin. Pişik ýalydy. Nirde ol bilýäňmi? Ejesi bilen kakasy, başga welaýata göçdüler. Olaryň töwereginde bolsa göreş zaly ýok ekeni. Anha ýitdi zehin.* Tokga barmagy bilen ýene bir ýaşajyk, ýüzünde ýaňy tüý çykyp başlan saçy syýryk oglany görkezdi, *Arslan Ýazow şu. Şu suratda on dört ýaşynda şu oglan, göwresine seretsene? Sport ussatlygyna dalaşgär wagty meniň ýigrimi ýaşly sport ussatlarymy ýemşirýärdi arassa güýç bilen. Iriligini bir görýäňmi munuň? Hakyky pälwan. Nirde şu wagt bilýäňmi? Kakasy göýbermedi oglunyň ýakasyny, "Lukman etjek men muny, hiç hili göreş bolmaz" diýip, alyp galdy göreşden. Indi, hanha, ikinji hassahanada, lukman bolup ýör. Ýok, men lukmançylyga erbet diýemok, ýöne men onuň, döwletimiz üçin, göreş düşeginde, has köp işler amala aşyryp bilerdi diýjek bolýan. Şindilerem ýatlaşýarys ol günleri.* Albomdan bir-iki sahypa bökdi, birini gözleýän ýalydy, ahyr, saryýagyz çepiksije bir oglanyň suratyna dürtdi, *Atajan Mommadow diýýäler bu ýigide. Bu oglanyň göreşişi, duranja bir sungat eseridi. Tehniki taýdan mizemezdi. Dogulmazdan öň göreşi öwrenip gelen ýalydy, bir ýerlerden. Döwletimizde, iň ýaş halkara derejeli ussat derejesini alan ýigit bu, şol wagt bary ýogy on alty ýaşyndady. Muny, şikes ýykdy. Ýaryşlaryň birinde, dyzyna alan şikesden soň, dikelibilmän geçdi görgüli. Göreşi taşlamaly boldy.* Şeýdip, ýene birnäçe türgenleriň suratlaryny görkezdi. Sesinden, onuň janykmasyndan, mähir bilen türgenleriniň atlaryny sanamagyndan, bu adamyň türgenleri barada dälde, öz oglullary barada aýdyp berýäne meňzeýärdi. Atalyk aladasy bilen gürleýärdi. Ep-esli wagt, paşmadyk türgenleri barada gürrüň berenden soň, ahyr, *Biz bu ýerlere nirden geldik Azatjan?* diýip, menden sorady.

*-Akpamykdan, Meret Baýramowiç.*

-*Dogry, dogry, Akpamykdan.* Köneje suratly albomy, yzyna tekjä goýdy-da, demli duran gök çaýdan, özüne bir käse guýdy, maňa-da hödür edipdi ýöne men islemändim. Howlukman, sözlerini basyp-basyp, gürrüňe dowam etdi, *Güýçli tarapy-çydamlylygydy. Kemçiligi bolsa, sanardan agty köpdi. Öňem belleýşim ýaly, tehniki taýdan, güýç taýdan we fiziki taýdan erbedem däldi, ýöne edil öwerligem däldi. Iň esasy kemçiligi bolsa, yhlasy görünenokdy. Tutluşdyryp görýän welin, ýeňsede, şol bir boluşy, ýeňilsede şol bir boluşydy. Hamana göreşe, ejesi üçin gelýän ýalydy.*
-*Ejesi getiripdi diýipdiňiz zala.*
-*Hawwa, getirdi welin, zehininem gördüm welin, ýöne diňe çydamlylygyň bilen göreşde uzaga gidibilmersiň. Bu göreş ähbetin, ýeňil atletika däl-ä. Eýdip görýän, beýdip görýän, gygyryp görýän, sögüp görýän, öwüp görýän, aý, garaz her hili edip gördüm üç-dört aýyň içinde. Bir durky, üýtgeýän zat ýok.*
-*Ejesi bilen gürleşip gördüňizmi Meret Baýramowiç.*
-*Gürleşildi-le. Ejesi görgülem, oglunyň bu häsiýetine düşünibilmändir. Gaty içine ýapyk oglan. Gürlemezek, ýylgyryp, türgenleşik edip ýör, et diýeniňi edýär, söz ýok, ýöne artygam etmez, şondan kemem etmez. Bu oglanjygyň zehinini açmaga, öz-özüme söz berdim we her türgenleşikde, onuň her bir hereketini synlap başladym. Ahyryn bir gün, üýtgeşik bir zadyň üstünden bardym.* Käsesini göterip, çaýyny içdi. Her bir ýuwdumyny eşidýärdim adata. Dykgatyň özi bolupdum şu wagt, siňek uçsa, şonuň ganat kakýan sesinem eşitjege meňzeýärdim. Tälimçiniň, hekaýany gaty agrasdan alýanyna içim gysyp başlapdy. Käsäni goýdy-da, çeýnegi galdyryp, käsesini doldurdy.
-*Bu günler gaty gyzýala, Azatjan. Bizi, aýakda tutýan zat, ynha şu gökje çaýdyr, köşek. Näme diýýärler bilýäňmi, "Gelniň göwnüni jaý bilen al, tälimçiniňkini çaý bilen".*
-*Men-ä dogrusy beýle zady birinji sapar eşidýän.*
-*Mümkin. Beýle zat, hiç haçan diýilmedik bolmagam mükin,* ikimizem gülüşdik. *Bir gün, türgenleşige gijiräk geldim. Zalyň açarynam, şol güni garagula galdyryp gitmegi ýatdan çykaran ekenim we oglanlaryň barysy, daşynda garaşyp otyr eken, gelsem. Akpamygyň gulagyndaky, aýdym-saz diňlemek üçin dakylýan gulaklyklara gözüm düşüpdi. Zala girip, ony ýanyma çagyrdym we näme diňlemäni halaýandygyny soradym. Bir zatlar diýib-ä, jogap berdi. Men dogrusy şol wagt munyň nämedigine düşünmändim, we dessine şol güni işden soň, saz dükanyna baryp, "Bip-bop we dep" aýdymyňdan bir-iki sanysyny bersene diýdim. Satyjy ýigit, äm-säm bolup durdy-da, soň gülüp, "Agamjan, hip-hop we rep bolaýmasyn" diýdi, we aýdan zadyndan birnäçe görnüşinden alyp berdi. Öýe getirip diňledim. Ynanaý, Azatjan, birbada, goýunlaryň mälemesi we şagallaryň uwwuldysam, meniň gulagyma, şu bip-bopdan ýakymly geldi. Ýaşlaryň muny nädip diňleýänine haýrandym. Ne sözüne düşünip bolýardy, ne-de sazy ýakymlydy. Ýöne bir gulagyň düýbünde, otuz sany ker depçi, depine kakyp duran ýalydy-how.* Hezil edip gülüpdim. Gözlerim ýaşaryp gidipdi. *Öýde, gyzymada soradym, bu bip-bop barada. Aý bu gyzym başlady sanap, bu, bip-bobuň ussatlaryny, Enesini-em (Eminem), Snupdöggi-döw (Snoopdoggy-dogg), Tupik (Tupak Shakur), Elli teňňe (50 çent) ýene bir gör, aý garaz, munyň, esasan hem ýaşlaryň arasynda örän ýörgünlidigine düşündim. Şondan soň, birnäçe sapar, Akpamygyň, gulaklyklaryny çykarman, kellesini ýaýkyldadyp, bu aýdymy diňläp türgenleşige gelýänini gördüm...*
-*Garaz, sungaty söýýändigini bildiňiz-dä, Meret Baýramowiç.*

-Bilýäňmi Azatjan, aýdym-saz, her-hili bolýandyr. Söýgi barada aýdym bardyr, ene barada, watan barada, ölüm-ýitim barada, ýöne ýene-de bir aýdym bardyr, we onuň ýeri, taryhda gaty ýokarda bolandyr adamlaryň gözünde.
-Bäh, gyzyklandyrybildiňiz Meret Baýramowiç, nämekä bu aýdym?
-Uruş aýdymy! Söweş aýdymy! Käbir halklarda bolsa uruş we söweş tanslaram bolandyr. Amerikadaky gyzyl tenlilerde, esasan hem maori halklarynda meselem muňa Haka, adyny berýärler. Men bir sapar, regbi ýaryşyndan öň, bularyň, Täze Zelandlaryň, bu Haka-ny, ýerine ýetirşini görüpdim. Dogrusy, gorkunç bir sesli hereketler. Garşydaşyň ruhuny ýatyrmak we toparyň bolsa ruhuny galdyrmak üçin ýerine ýetirýärler.
-Uruşdan, oýundan soňmy ýa...
-Uruşa gitmezden öň, we uruşyň dowamynda aýdylýan aýdymlar we sazlar, esgerleriň ruhuny galdyryp, olaryň güýçlerine-güýç goşar eken geçmişde. Köp ýerlerde bu dep, kä halklaryň bolsa zurnalardyr we tüýdükler, meselem şotlandlaryň wolynkasy (zurnasy), muňa gaty gowy mysaldyr. Mundan başgada wikinglerem, osmanlylaram, hat-da Napoleonam, öz esgerlerini, depiň ritmi bilen uruşa salar ekeni. Saz, ruhy ganatlandyrýan, batyrlygy we gaýduwsyzlygy artdyrýan iň güýçli gurallaryň biridir. Men dogrusyny aýtsam, türgenleşiklere, üýgetiş zat goşup, türgenleriň has hem ýokary derejede çykyş etmeleri üçin köp zady synap görýärdim. Eksperiment goýardym, eger takyk gürlesek. Bu aýdym bilen saz mowzugy bolsa, Akpamygyň gulaklyklaryny görenimden bäri bar aklymy alypdy. Meniň bir dostum bardy, Atahan Gullaýew, ýaşlygynda agyr atletika bilen meşgul bolardy, şu wagt bolsa, özüniň şahsy, bodybuilding zaly bardy. Men öň bir sapar onuň ýanyna baranymda, onuň zalynda, sesli aýdym sazdan ýaňa, gulaklaryňy gapyp gelýärdi. Men şol wagt oňa, “Bu gohuň içinde, nädip türgenleşik geçip bilýäňiz”diýip, at dakan bolup gaýdypdym. Ynha, men onuňka ýene bir sapar gelipdim. Atahandan, türgenleşikleriň aýdym-sazly geçmegi, netijä zyýan berenokmy diýip sorapdym. Ol maňa, “Ýokla dostjan, men bu ýerde her hili saz goýamog-a, bu ýerde, ýörite, demir götermäge we kynçylyklara döz gelmäge ýardam berýän, türgenleriň, ýadawlyklaryny ýadyndan çykardýan, ruhuny galkyndyrýan aýdym sazlary goýýaryn” diýip, jogab beripdi. Men, ondan, şol aýdym sazlaryň nusgalaryny haýyş etdim. Ol, dessine berdi we “Türgenleriň saňa sag bolsun baryny aýdarlar-aý” diýip, gülüpdi. Men öýe gelip, bulary diňlejek boldum welin, ynanaý, Azatjan, bu gohlar gulagyma, dälileriň dep çalmasyny ýatladypdy. “Nädip, bu aýdym-saz, ruhlandyryp bilerkä, bu saz diňe gulagyňy we başyňy agyrtmakdan başga amala aşyran işi bolmaz” diýip, köp ikirjeňlendim. Ýöne, men muny synap görmelidim. Ynha, bir gün, türgenleşik geçip ýörkämiz, men Akpamygy ýanyma çagyrdymda, bu aýdym-sazy onuň eline berip, “Bar, şulary diňle, häzir seni bäş minutdan tutluşyga çagyrjak” diýidim, äm-säm bolup, oturyp, gulaklyklaryny dakdyda, diňläp başlady. Çeýnekdäki iň soňkuja çaýam, käsesine boşaltdyda, kökeleriň birini içine batyryp, tutuşlygyna agzyna saldy. Agzymy açyp, garaşyp otyrdym bu hekaýanyň soňuna. Zordan saklapdym özümi.
-Akpamygy, saklar ýaly däldi!
-Nätdiňizaý, Meret Baýramowiç!? Çynyňyzmy? Tas ýerimden turan ekenim.
-Oglan otrada, ýolup-ýyrtyp ýör. Göreşişem başga, hereketem başga. Ölä jan girne ýaly. Düýbünden başga Akpamyk. Türgenleşiklerde, tutluşyklardan öň, saz diňledip başladym Akpamyga, ol bolsa, hakykatdan, çempion ýaly göreşmäge başlady.
-Syryny çözdüm diýiňsene?

*-Saz diňlände, onuň bakyşlaram üýtgeýärdi. Ol göreşe, hamana iň soňky sapar göreşýän ýaly atylýardy. Düşünýäňmi, Azatjan, bu zalda, oglanlar örän köp zähmet çekýärler, we her bir türgeniň, çempion bolmak üçin, tehniki we fiziki taýýarlygy ýetik diýseňem boljak. Ýöne ynha, çempion, her kim bolup bilenok, bilýäňmi näme üçin?*

*-Ýok, Meret Baýramowiç, bilemok.*

*-Bir çempion bilen, dalaşgärleriň, sähelçe tapawudy bolýandyr eger bilseň. Taryhda, absolut çempionlar hem bolandyr, ýöne bularyň sanlary örän azdyr. Adatça, çempion, beýlekilerden, on ädim öňde däldir, sähelçe ädim öňdedir. Final tutluşyklarda, çala dykgatsyzlyk, çala ýalňyşlyk ýa-da çala ýadawlyk, köp zady çözýändir. Şol çalaja kemçilikler zerarly hem oglanlaryň köpüsine, çempion bolmaklyk miýesser etmeýär. Şonuň üçinem, her bir tälimçi, türgenlerini, şol çalajalardan goramak üçin her hili edip görýärler.*

*-Siziň, Akpamyga, tutluşyklardan öň aýdym-saz diňledişiňiz ýalymy?*

*-Her bir türgeniň, kalbyna, ruhuna gidýän ýol aýrydyr. Käbir türgenlere gygyryp, başynda taýak aýlap durmasaň bolanok. Meselem meniň Batyr Geldiýewim, Atajan Meläýewim şeýledir. Şu üstünde durmasaň, göreşmäge derek aýak galdyryp ýatmanam hiç zatça görmezler. Tutluşykdan öň bir-iki sapar berkje sözler bilen gulagyny gyzdyrýaň welin, medal getirip durlar. Aly Alyýewim, Hemra Saryýewim we ýene beýleki bir-iki sanagym bolsa tersine, "Bol Arslanym, bol şirim" diýen sözleriňi eşitse gyradan, bolany, alyp durlar öňüne gelenlerini. Akpamygym bolsa, aýdym-saz bilen işleýär.*

*-Geçen dünýä çempionatynda-da, Akpamygyň tutluşygynda, bir minutlyk arakesmede, siziň onuň gulagyna gulaklyklary dakanyňyzy gördi, muňä eminler garşy bolmadymy Meret Baýramowiç?*

*-Näme üçin garşy bolsunlar? Türgen, bir minudyny, dynç almak üçin islendik şekilede geçirmäge haky bar. Suw içibilýär, ýatybilýär, ýa-da Akpamygyňky ýaly saz diňläbilýär.*

*-Bu bir minudy, siziň, tutluşyk babatynda maslahatlaryňyz bilen geçirse gowy bolmazdymy?*

*-Azatjan, Akpamyk, geçen Santiagoda geçen dünýä çempionatynda näçinji ýer aldy?*

*-Altyn medal, getirdi, birinji ýer Meret Baýramowiç.*

*-Bu, onuň tälimçisiniň taktiki we strategiki dogry hereket edendiginiň subutnamasy dälmidir.*

*-Hut şeýle, Meret Baýramowiç. Men siziň göwnüňize degjek bolup diýmändim...*

*-Bilýänle Azatjan, bilýän. Meniň edýän hereketlerimi, gynansakda, örän köp tankyt etdiler, tälimçilerimizem, Göreş federasiýasynda-da tankyt edenler boldy. Men bolsa, olara hemişe, netijä seretmeklerini maslahat berýän. Eger, altyn medal üçin, oglanlara küşt depdirmegiň peýdalydyny bilsem, ynanaý, şu günden başlap barysy türgenleşiklerde küşt deperlerdi,* diýip, hezil edip güldi. Menem muňa goşuldym.

*-Meret Baýramowiç, eger syr bolmasa, Akpamyk, haýsy aýdym-sazy diňlemäni halaýar?*

*-Bip-bop köpüsä-hä, ýöne,* ***Rob Baileý and the Hustle Standart*** *toparynyň,* ***Hold Strong*** *aýdymy bilen, çempion bolmany başarypdy geçen ýyl.*

*-Geçen ýyl, dünýä çempionatynda, jemi medallar boýunça, ikinji ýeri ýeri eýeläpdik...*

*-Iki gyzyl, bäş kümüş, dört bürünç medaly. Taryhymyzda, birinji sapar ülkämiz, göreşde şeýle ýokary sepgitlere barandyr.*

*-Munda siziň uly goşandyňyz bar, Meret baýramowiç. Sebäbi ülkämiziň adyndan çykyş eden türgenleriň, sekizi, siziň zalyňyzdan çykdy..*

*-Sag bol Azatjan, ýöne men, tälimçi hökmünde, ýekeje gyzyl medalyny hak etdim diýip hasap edýärin.*
*-O nähili, Meret Baýramowiç?!*
*-Oglanlaryň köpüsi, Jora aganyň zähmetiniň netijesidir. Maňa bular, erkek ýaly aýtmaly bolsa, taýýarjak elime geçdiler. Ynha, Akpamyk, bolsa, ol aýry gürrüň.*
*-Şonuň üçin, siz ony aýratyn söýýärsiňizmi?*
*-Bir kompozitor, özüniň eserini nähili söýýän bolsa, men hem Akpamygy, şondan kem söýemok. Ol meniň göz guwanjym we tälimçilik işimde, alan iň uly medalym diýip hasap edýärin.* Çala gözlerimem ýaşarypdy, tälimçiniň beýle sözlerini eşidip. Başga biri bolsa, güp ýaly çişip oturardy, Meret Baýramowiç bolsa, şol sadalygy. Az salymlyk, sessizlik boldy, we birdenkä, zalyň içinde, sesli lezginka sazy ýaňlandy. Men, muňa haýran galypdym, Meret Baýramowiç, ýerinden turup, sypaýylyk bilen:
*-Hany onda Azatjan, seniň işiň bolan bolsa, menem öz işimiň başyna baraýyn indi,* diýip, berkje elimi gysdy. Gapydan çykyp barýarkam, lezginkanyň sesi entägem ýaňlanyp durdy, jurnalistiki häsiýetim öňe çykypdy, munyň syryny soraman gidibiljekdäldim, öwrüldim-de:
*-Meret Baýramowiç, lezgin...*
*-Bu lezginkany men oglanlaryň türgenleşigine başlamazdan, on-on bäş minut, öň goýdurýan. Oglanlaryň keýpi açylyp, has şatlykly başlaýarlar türgenleşige, onsoňam, göwün açyjy, örän owadan saz, dogry dälmi Azatjan?* diýip, maňa ýylgyryp bakdy. Yzyndanam, *Seret köşek, sen jurnalistiki syr diýilýän zady bilýänsiňä?* Men oňaýly kellämi silkdim, *Gaty gowy, hany onda bu lezginkany, ýazanlaryňdan aýyraberi, bu biziň syrymyz bolup galsyn,* diýdi we gapyny ýapdy.